# القرآن الكريم

وترجمة معانيه إلى
اللغة الصومالية

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ




تشرف بالأمر بطباعة هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية

هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
هدية من خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
وقف لله تعالى لا يجوز بيعه



Jaamacan Sharafta Badan Iyo Tarjamada
Macnihiisa Waa Hadiyad ka Timid
Adeegaha Labada Xaram Ee Sharafka Badan
Boqor Fahad Ina Cabdulcaziiz Reer Sucuud.
Waa Waqaf Alle Dartii Ma Bannaana Iibintiisa




# QURAANKA KARIIMKA

## Iyo Tarjamada Macnihiisa Ee Afka Soomaaliga

**Waxaa Ku Sharaf Mutay Amarka Daabacidda
Jaamacan Sharafta Badan Iyo Tarjamada Macnihiisa
Adeegaha Labada Xaram Ee Sharafka Badan Boqor
Fahad Ina Cabdulcaziiz Reer Sucuud Boqorka
Boqortooyada Sucuudi Caraabiya**

بسم الله الرحمن الرحيم

«إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ أَقْوَمُ»

الحمد لله رب العالمين القائل:

(إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا)

والصلاة والسلام على رسول الله الذي بلغ كتاب ربه فقال (خيركم من تعلم القرءان وعلمه) ودعا الناس لقراءته فقال (إقرؤوا القرءان فإنه يأتي شفيعا لأصحابه يوم القيامة). وبعد:

فإنفاذا لأوامر خادم الحرمين الشريفين وناشر كتاب الله المجيد الملك فهد بن عبد العزيز حفظه الله في العناية بكتاب الله الكريم توثيقا وطباعة والعمل على تيسير نشره وانتشاره بين أيدي المسلمين وترجمة وتفسير معانيه باللغات الأجنبية واعتبار تلك التوجيهات أسمى الغايات والأهداف المرسومة لمجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة.

وبناء على التعاون بين كل من الأمانة العامة لمجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة والأمانة العامة لرابطة العالم الإسلامي بمكة المكرمة في استقطاب علماء التفسير في البلدان الإسلامية لترجمة تفسير ومعاني القرءان الكريم إلى اللغات الأجنبية وذلك للحاجة إلى تيسير تلك التفاسير والمعاني في جميع اللغات التي ينطقها المسلمون حتى لا تنحصر تلاوته في تعبد فقط دون فهم لتفسيره ومعناه.

وإيمانا بقوله تعالى (إنما المؤمنون إخوة) وشعورا بواجب الإسهام الإسلامي يسعدنا ان نقدم هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه إلى اللغة الصومالية والذي أمر بطباعته خادم الحرمين الشريفين حفظه الله والتي قام بترجمتها الشيخ محمود محمد عبده وقام بمراجعتها نخبة من علماء الصومال الآتية أسماؤهم:

الشيخ نورالدين علي السلفي رئيسا

الشيخ شريف عبدالنور حسن عضوا

الشيخ عبدالرحمن يوسف آدم عضوا

الشيخ محمود محمد عبده عضوا وسكرتير اللجنة (مفسر الكتاب)

وقد قام بالمراجعة النهائية والتعليق على بعض الأيات الشيخ عبد الرحمن شيخ عمر احمد دينله.

وقد أقرت الترجمة وراجعتها رابطة العالم الإسلامي، ونحمد الله ان وفقنا إلى إنجاز هذا العمل وتقديمه إلى المسلمين الناطقين باللغة الصومالية في الصومال وخارجها رجاء ان يستلهموا منه نور الهدى والصلاح الذي يقوي إيمانهم ويثبت إسلامهم ويصلح أحوالهم في الدنيا والآخرة.

والرابطة إذ تقدم هذا الجهد بالتعاون مع مجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد لطباعة المصحف الشريف تعلم بأن الترجمات مهما بلغت دقتها لايمكن أن تصل إلى المقاصد العظيمة للنص القرءاني المعجز. لهذا فهي ترجو من كل أخ قارئ لهذه الترجمة إسداء النصائح وإبداء الملاحظات والمقترحات حولها للاستفادة منها في الطبعات القادمة إن شاء الله تعالى.

والله الهادي إلى سواء السبيل..

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

« إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ »

Waxaa ammaan oo dhan iska leh allahii barbaariyay caalamka ee yidhi " Quraankan wuxuu ku hanuuniyaa tan ugu toosnaasho badan, wuxuuna ugu bishaareeyaa mu'miniinta wanaagga fala inay leeyihiin abaalmarin weeyn " .

Naxariis iyo nabadgalyo rasuulkii alle korkiisa ha ahaato ee gaarsiiyay dadka kitaabka rabbigii ee yidhi " waxaa idiinku kheeyr badan kii Quraanka barta dadkana bara ", wuxuuna dadka ugu yeedhay inay akhriyaan isagoo yidhi " akhriya Quraanka maxaayeelay wuxuu iman maalinta qiyaame isagoo u shafeecaya dadkiisa ". Intaa Kaddib:

Iyadoo la fulinayo amarrada adeegaha labada xaram ee sharafta badan ahna faafiyaha kitaabka alle ee sharafka badan boqor Fahad ina cabdulcaziz, allaha xifdiyee, ee la xidhiidha daneeynta kitaabka alle ee kariimka ah, meeleeyn iyo daabacaadba iyo in loo hoowlgalo fududeeynta faafintiisa si uu u wada gaaro gacmaha muslimiinta, iyo in lagu tarjumo laguna fasiro micnihiisa afafka kale, islamarkaa iyadoo tusaalooyinkaa yihiin yoolasha ugu sarreeya ee u jeexan wadajirka adeegaha labada xaram ee sharafta leh boqor Fahad ee daabacaadda jaamaca sharafka badan ee ku yaal madiina Al-Munawarah.

Iyadoo ku saleeysan iskaashiga ka dhexeeya xogheeynta guud ee wadajirka adeegaha labada xaram ee sharafta leh boqor fahad ee daabacaaddda jaamaca sharafka leh fadhigiisuna yahay Madina Al-Munawarah iyo xogheeynta guud ee Raabidada caalamka islaamka fadhigeeduna yahay Maka Al-Mukarramah sidii looga soo uruurin lahaa waddamada muslimka culimada tafsiirka si ay ugu tarjumaan uguna fasiraan macnaha Quraanka kariimka afafka kale taasoo ay keeneeyso baahida loo qabo in lagu jilciyo tafaasiirtaa iyo macnahaas dhammaan afafka ay ku hadlaan muslimiinta si aanay ugu koobmin in ay ku cibaadeeystaan akhrintiisa kali ah iyagoon fahmayn macnihiisa.

Iyadoo la rumeeynayo hadalka alle ee ah ( إنما المؤمنون إخوة ) iyo dareen ah waajibnimada ka qeeybqaadashada islaamnimo waxaan ku farax sannahay in aan soo gudbinno jaamacan sharafta leh iyo tarjamada macnihiisa ee ah afka somaliga oo uu amray daabiciddiisa adeegaha labada xaram ee sharafta badan, Allaha xifdiyee, uuna tarjamay sheekh Maxamud Maxamed Cabdi; dibna u eegeen culumada kala ah :

1- Sheekh Nuraddiin Cali As-Salafi - guddomiye -
2- Sheekh Shariif Cabdi Nuur Xassan - xubin -
3- Sheekh Cabduraxman Yusuf Adam - xubin -
4- Sheekh Maxamud Maxamed Cabdi - (Qoraaga) xubin iyo xogheeynta -

Waxaa ugu dambeeyntii dib u eegay baroofooyinka, aayadaha qaarna faallo yar ka bixiyay sheekh cabduraxman sh. cumar Axmed diinle.

Waxaa ogolaatay tarjamadan raabidada caalamka islaamka, waxaana ammaan oo dhan leh allihii na waafajiyay dhammeeystirka hoowshan una gudbinno muslimiinta ku hadasha afka soomaliga ee jooga gudaha soomaaliya iyo dibaddeedaba annagoo quuddarreeynayno in ay ka qaataan Nuur iyo hanuun kaas oo xoojiyo iimaankooda, islaamnimadoodana adkeeya, kuna hagaajiyo xaalkooda adduun iyo aakhiraba. Raabidada goorta ay soo gudbineeyso dadaalkan iyadoo la kaashatay Wadajirka Adeegaha labada xaram ee sharafka leh boqor Fahad ee daabacaadda Jamaca sharafka leh waxay ogeeysiineeysaa in tarjamooyinka heer kasta oo ay ka gaaraan diqqada aanay gaadhi karin halkuu gaarsiinaya naska quraanka ee aan lala imaan karin isagoo kale. Saa darteed waxay ka rajeeyneeysaa qofkastoo akhriya tarjamadan in uu ka soo jeediyo wixii talooyin iyo milicsiin ah si looga faa'ideeysto dabcooyinka soo socda hadduu alle idmo.

Allaa ku toosiya dadka jidka toosan.

بسم الله الرحمن الرحيم

الحمد لله الذي أنزل على عبده الكتاب ولم يجعل له عوجا، والصلاة والسلام على رسوله الأمين محمد صلى الله عليه وعلى آله وأصحابه الكرام البررة ومن تبعهم بإحسان إلى يوم الدين وبعد:

أحمد الله تعالى الذي مكنني أن أسهم في كتابة معاني القرآن الكريم، والواقع أن هذا العمل ليس بالأمر الهين، ولكن بعون الله وقدرته تُذلل الأمور، لذا شرعت في هذا العمل. ومن الأسباب التي جعلتني أكتب ما يلي:

١- أن يكون هذا العمل لي ذخراعند الله يوم تجد كل نفس ما عملت من خير محضرا.

٢- الإسهام في خدمة القرآن الكريم وتوضيح معانيه للناطقين باللغة الصومالية، والذين تصعب عليهم اللغة العربية عسى الله أن ينفعهم به.

٣- أن كثيرا من اللغات في العالم الإسلامي قد شاركت في هذا الموضوع لتتم الفائدة، غير أنه تبدو الحاجة والفراغ من جانب اللغة الصومالية.

٤- حدث أن تُرجمت بعض الكتب غير الإسلامية باللغة الصومالية ووزعت على المسلمين وخاصة اللاجئين منهم فلا بد من تحرك تجاه ذلك لأنه لا يفل الحديد إلا الحديد. هذه الأسباب وغيرها جعلتني آخذ عملي هذا مستمدا من الله العلي القدير العون والسداد ، هذا، ولربما يقال لماذا تكتب معاني القرآن الكريم وتفسر باللغة الصومالية ولم يترك الناس يتعلمون اللغة العربية؟ حسنا: ولكن هل هذا يمنع تعلم اللغة العربية والإستفادة منها؟

أوليس العلماء الصوماليون كانوا يفسرون ويوضحون معاني القرآن الكريم - ولا يزالون- باللغة الصومالية عبر القرون والأجيال شفويا في حلقات المساجد وغيرها؟

وكان لذلك الأثر الطيب والسبب في رسوخ قدم الإسلام في هذه المنطقة.

وليس هناك فرق بين التوضيح بالمشافهة وبين الكتابة مع أننا نرى بالتأكيد ضرورة تعلم لغة القرآن (العربية) كما نرى أيضا ضرورة فهم معاني القرآن العظيم بأي طريقة خيـرة ونبيلة، وهل الأولى القعود والانتظار بدون عمل أو بذل الجهود في خدمة القرآن المجيد؟

وإذا نظرت إلى أسلوب الكتاب فأنت تدرك أنه لم تفسر معاني القرآن الكريم كله سابقا باللغة الصومالية حسب علمي، وأن اللغة الصومالية في

طور نموها. النقطة الثانية: هناك بعض حروف عربية لا توجد في الصومالية ومع تحري عدم كتابتها حسب المستطاع فإنه ستواجهك حتما في بعض الأحيان مثل حرف (ث) المثلثة حيث أخذنا بدلها حرف ( TH ) وحرف (ز) الزاي الذي أخذنا بدله أيضا حرف ( Z ) في أكثر الحالات وربما حدث ذلك في حروف أخرى، وقد كتب النص القرآني باللغة العربية تحمل كل آية رقمها وفي مقابله معاني القرآن الكريم باللغة الصومالية إلا أن الأرقام تأتي بالآيات في النهاية وفي المعاني في البداية.

ولم أكلف نفسي بترجمة معاني القرآن الكريم حرفيا، بل حاولت توضيح معانيه بإيجاز، وهناك فرق بين الأمرين (فيما اعتقد) حيث الأخير مجرد تفسير للقرآن الكريم.

نقطة أخرى، لم أبحث عن لهجة خاصة صومالية قدر المستطاع بل تحريت الصومالية الشائعة ومع ذلك قد يبدو للبعض وجهة نظر.

وفي نهاية كل مجموعة من الآيات القرآنية وترجمة معانيها شرح موجز يشمل معاني الآيات المرتبط بعضها ببعض وفي بعض الحالات نورد حديث الرسول صلى الله عليه وسلم أو قول صحابي أو عالم من علماء الإسلام المعروفين، أو تنبيها على حكم أو مسألة، أو بيان السبب الذي نزلت به السورة أو الآية، كل ذلك باختصار، لأن الكلام لا ينتهي حتى ينتهي الناس، ونحن قصدنا فهم جانب من معاني القرآن المبين، لا أن نذكر كل ما ورد فيها، والإسهاب يتعب إذا كان مفرطا، ومع أننا قد بذلنا جهدنا في أن نقرب معنى الآية في حدود الإمكان وراجعنا كتبا كثيرة حجة في هذا الموضوع خلال خمس سنوات من رحلتنا مع القرآن، مع كل ذلك لا بد أن تقع هفوات، بيد أننا نتضرع إلى المولى القدير التواب الرحيم أن يتجاوز عنا ما صدر منا من هفوات وأن يرزقنا النية الصالحة والعمل الطيب المتقبل إنه قريب مجيب.

وفضل كتاب الله الحكيم وعِظَمُه، وفضل الاشتغال به تعلما، ودراية وحفظا وقراءة وتدبرا وتعليما واتباع تعاليمه القيمة والعمل به مما لا يخفى على دارسيه. ونسأل الله جل وعلا أن يغفر لنا ولوالدينا وللمسلمين عامة، ولكل من له يدُ خيرٍ في إنجاح هذا العمل، ولكل من يستفيد منه من المؤمنين إنه نعم المولى ونعم النصير.

وقد تم بحمد الله بتاريخ ١١/٧ لعام ١٤٠٥هـ

محمود محمد عبده

# Hordhac

Mahad Eebaa iska leh ee ah kan ku soo Dejiyey Nabigiisa Kitaabka Quraanka ah ee Toosan, Naxariis iyo Nabad galyana ha ahaato Rasuulka Muxamed ah korkiisa iyo Ehelkiisii iyo Asaxaabtiisii iyo inta Wanaaga ku raacda tan iyo Qiyaamada.

INTAAS KA DIB:

Waxaan ku Mahadin Eebaheenna Sarreeye ee ii suuro galiyey inaan ka Qayb qaato Qoridda Macnaha Quraanka Sharfta leh. Sida dhabta ahna Camalkani ma fududa, hasayeeshee kaalmaha Eebe iyo Awooddiisa yey arrimuhu ku Jilcaan, saas darteed yaan u Gudogalay Arrintan. Sababaha igu Xambaaray inaan Qorana waxaa ka mida:

1. Inuu iinoqdo Camalkani kayd Eebe Agtiisa, Maalintay Naf kasta heli waxay Camal fashay oo khayra oo Muuqda.
2. Inaan ka qayb qaato u Adeegidda Kitaabka Eebe ee Quraanka Kariimka ah, iyo u caddaynta Macnihiisa Dadka garan Luuqada Soomaaliga ah, ee ay ku adagtahay Luuqada Carabiga ah illeen waxay u Dhawdahay in Eebe ku Anfacee.
3. Wax badan oo Luuqadaha ka mida waxay ka Qayb Qaateen Caalamka Islaamka Arrintan si faa'iidadu u badato, Laakiin waxay ka Muuqataa Baahi iyo Banaani xagga Luuqada Soomaaliga ah.
4. Waxaa Dhacday in lagu Turjumay Kutubo badan oon Islaam ahayn Luuqada Soomaaliga ah, Luguna qaybiyo Muslimiinta, gaar ahaan Qoxootiga, markaas waxaa lagama maarmaan noqotay in lagu Dhaqaaqo Arrintaas,illeen bir waxaa uun Jilcisa Bire.

Sababahaas iyo kuwo kale yaa igu xambaaray Billaabidda Camalkan,Annagoo ka kaalo warsan Eebaha sare ee kara inuu na Toosiyo, nana Xoojiyo. Waxaa laga yaabaa in Dad iswarsado maxaa loogu fasiri Macnaha Quraan Luuqada Soomaaliga ah oon loo dayn Dadku ha barteen Luuqada Carabiga ahe, waa Fiicantahay, miyeyse isdiidi in Quraanka Macnihiisana Luuqada Soomaaliga ah lagu Fasiro, isla markaas Dadku barto kana Faa'iidaysto Luuqada Carabiga ah, sow ma ahayn Culimadii hore ee Soomaalida ahaa kuwii Dadka ugu fasiri jiray uguna Caddayn jiray Macnaha Quraan–tan iyo hadda–si af ah Quruumo badan,Xalqada Masaajidka iyo Meelo kalaba, taasoo reebtay Raad Fiican, sababna u noqotay sugnaanta Gomadda Islaamku Gobalkan Geeska.

Waxna uma dhexeeyo ku Caddaynta Quraanka odhaah ama Qoraal,inkastoon Rumaysanahay Waajibnimada Barashada Luuqada Quraanka «Carabiga» sidoo kale ku barashada Macnaha Quraanka wayn si kasto oo khayra oo wanaagsan, ma waxaa roon in layska fadhiisto oo wax uun la sugo camal la'aan, mise in Dadaal

lagu dhiibo u adeegidda Quraanka Sharafta leh.? haddaan eegno habka Kitaabka waxaad ogtahay inaan Kitaabka Quraanka ah Dhammaantiis lagu fasirin hadda ka hor – intaan ogahay – Luuqada Soomaaliga ah, iyadoo Luuqaduna ku jirto waqti korid. Arrinta Labaad waxaa jira Xuruuf Qaarkeed aan laga helayn Luuqada Soomaaliga ah sida: «ث» waxaana baddelkeeda qaatay Xarafka «TH» iyo Xarafka «ز» oon beddelkeeda qaatay Xarafka «Z» sida badan, kuwo kalana waa laga yaabaa.

Waxaana ku qorray Naska Quraanka Luuqada Carabiga ah iyadooy Aayad walba wadato Raqamkeedii taasoo ka yeeli Ruuxu inuu u Akhriyo sida Kitaab Jaamac ah, waxaana ka soo horjeeda Macnihii Quraanka oo Luuqada Soomaaliga ah, hasayeeshee Raqamku Aayadaha Dhammaadkooda yuu iman, Macnahana Billowga.

Kuma Dhibin Naftayda inaan u Turjumo Quraanka si Xarfi ah, waxaanse isku dayey inaan u Caddeeyo Macnihiisa si Kooban, waana kala duwanyihiin Labada Arrimood sidaan Citiqaadin, illeen tan dambe waa uun fasiraad kaliyee.

Arrinta kale ma doonin Lahjad gaara oo Soomaali ah, waxaanse ku dadaalay Soomaaliga Guud, haddana laga yaabo in Dadka Qaarkii wax u Muuqdo.Tarjamo kasta waxaan u dambeeysiiyay Sharax kooban oo kulmin Macnaha Aayadaha isku xidhan, mararka qaarkoodna waxaannu soo Aroorinaa Xadiithka Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) ama hadal Asaxaabi, ama hadal mid ka mida Culimadii Islaamka ee la Yaqiinay, ama ku baraarujin xukun ama Xigmad,ama Caddayn Sababta Suuraddu ku soo Degtay,ama Aayaddu,waxaa soo Dhanna waa si kooban, illeen hadal ma Dhammaado inta Dadku ka dhammaan. Ujeedadeenuna waa in la fahmo Dhinac ka mida Macnaha Quraanka Cad, mase aha in wax walba la sheego, hadalka badanna waxbuu dhibaa markuu xadda ka baxo. inkastoon isku daynay inaan soo dhawayno Macnaha Quraanka Dadaalna aan ku Dhiibnay intaan karro oo u noqonnay Kutubo badan Muddo Shan Sano dhexdeeda oon ku Shuqloonayn Arrintan, lana Noolayn Quraanka, haddana waxaa dhici kara gaf, waxaanse ka baryeynaa Eebaha Gargaara ee kara ee Naxariista ee Saamaxaadda badan innu naga dhaafo wixii naga dhaca oo Simbiriirixo ah, naguna Arzuqo Niyad Fiican iyo Camal Wanaagsan, oo la Aqbalo Eebe waa dhawe Ducada Ajiibee.

Fadliga Kitaabka ILaahay ee Quraanka ah ee Wayn, iyo Fadliga isku Shuqlintiisa: Barasho, Ogaansho, Xifdid, Akhrin, Barid, Fasiraad, Raaciddiisa iyo ku Camal falkiisu waa Arrin aan ciddii baran ka qarsoonayn. waxaana wax kaga Ishaarray Qoraalkanaga lagu Magacaabo «Culuunta Furqaan».

Ugu dambayn waxaan ILaaheenna wayn ee Naxariista ka baryeynaa Dambi Dhaaf Anaga iyo Waalidiintanno, Muslimiinta oo Dhan iyo cid kasta oo Gacan Khayr ka gaysata Kitaabka iyo Cid kasta oo ka Faa'iidaysata Kitaabkan oo Mu'miniinta ka mida. Eebe isaga Gargaare Fiican ehe.

Waxay Dhammaatay Qoriddii Kitaabkan:
7/11/Sanadkii 1405 H.

Muqdisho, 12/2/1405 H.

**Maxamuud Maxamed Cabdi.**

مُصْحَفُ الْمَدِينَةِ النَّبَوِيَّةِ




مجمع خادم الحرمين الشريفين الملك فهد
لطباعة المصحف الشريف

Jaamaca Magaaladii
Nabiga

# QURAANKA KARIIMKA

## Iyo Tarjamada Macnihiisa Ee Afka Soomaaliga

Wadajirka Adeegaha
Labada Xaram Ee Sharafka
Badan Boqor Fahad Ee Daabacaadda
Jaamaca Sharafta Badan

# سُورَةُ الفَاتِحَةِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١
ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢
ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣ مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٤
إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ٥ ٱهۡدِنَا
ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ٦ صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ
عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ
وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧

سُورَةُ البَقَرَةِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

الٓمٓ ﴿١﴾ ذَٰلِكَ الْكِتَٰبُ لَا رَيْبَ فِيهِ هُدًى
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٢﴾ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ الصَّلَوٰةَ
وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾ وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَا أُنزِلَ
إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾
أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

# Suurat Al-Faatixah

# سُورَةُ الفَاتِحَة

1. Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

2. Mahad Eebaa iska leh ee barbaariyaha Caalamka ah (Koonka).

3. Ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

4. Ee hanta maalinta abaalmarinta (Qiyaamada).

5. adiga unbaan ku caabudaynaa, adiga unbaana kaa kaalmo waydiisanaynaa (Eebow).

6. ee nagu hanuuni jidka toosan (Xaqa).

7. Jidka kuwii aad unicmaysay eedan u cadhoonin dhuminna.

---

Suuradani waa suurad wayn, Kitaabka Ilaahayna ka billowdo, wax walbana in lagu billaabo ay fiicantahay. Salaadana in lagu akhriyo ay waajibtahay.
kulmisatayna Ammaanta Eebe, Mahadiisa, Qiyaamada, Cibaadada Eebe iyo kaalmo waydiisigiisa iyo Inuu ku toosiyo Jidka toosan ee xaqa ah, Jidkaasoo ah kay qaadeen Dadkii Fiic fiicnaa ee Eebe unicmeeyey oo ahaa Nabiyadii, Rumeeyayaashii, Shuhadadii iyo kuwii suubanaaba ee ka leexday Wadada kuwii loo cadhooday ee yuhuudda ahaa iyo kuwii dhumay ee Nasaarada ahaa.
waxaana lagu magacaabaa Suuradan magacyo Badan oy ka midtahay Hooyada Quraanka Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgelyo Eebe Korkiisa hayeelee).
Wuxuu yidhi: Amarkastoon lagu bilaabin Bisinka waa Naaqus.
Sidoo kale wuxuu yidhi: Salaadu uma jirto Ruuxaan akhriyin Faataxada.
Waxaa wariyey Bukhaari iyo Muslim.
Fadligeedana halkan kuma soo koobi karnowaxaase fiican in la fahmo waxay kulmisatay laguna dhaqmo, Eebana dhab loo caabudo dhabna looga kaalmo waydiisto, had iyo jeerna la digtoonaado hanuun iyo toosnaanna Eebe la warsado iyo inuu kaa duwo jidka xun ey qaadeen xaqdiidayaashu iyo gaalada dhamaanteed.
Rasuulkuna wuxuu yidhi: Dhugbadane waa ruuxa naftiisa xisaabiya una camlfala Geeri dabadeed. (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee).
Waxaa wariyey Imaam Axmed iyo kuwo kale. Al-Faatixah (1-7).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

1. Aad baa Macnaheeda looga hadlay, waxaana la sheegay inay magaca suuradda tahay, ama ay ku tusin Mucjisadda Quraanka, Eebe unbaa ogna waa la dhahaa.

2. Kitaabkaas (Quraanka) shaki kuma jiro Hanuunbaana ugu sugan kuwa dhawrsada.

3. ee ah kuwa rumeeya waxaan la arkayn (ee xaq ah) oogana Salaadda, waxaan ku arzaaqnayna wax ka bixiya.

4. ee ah kuwa rumeeya waxa lagugu dajiyey Nabiyow, iyo wixii la dajiyey horay, Aakhirana yaqiinin.

5. kuwaasi hanuun Eebe yey ku suganyihiin, kuwaasina waa uun kuwa liibaanay.

---

Suuraddan waa Suuradda u dheer Quraanka'waxayna kulmisatay waxyaalo badan oo ah: Xukumo, Qisooyin, iyo Wanaagyo badan, waxayna ku bilaabatay xaqnimada Quraanka iyo siduu hanuun ugu yahay kuwa xumaanta ka dhawrsada, ee rumeeya xaqayna arkayn sida Eebeheen, Malaa'igta, Qiyaamada, Jannada iyo Naarta iyo wax kastoo xaq ah, Eebena ka yaaba hadday cid la joogaan iyo baddii kaleba, Salaadana ooga, Sakada iyo sadaqadana bixiya, Quraanka iyo Kutubtii horana rumeeya'Kuwaasina waa kuwa hanuunay ee liibaanay. Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha Yeelee wuxuu yidhi: Haka yeelina Guryihiinna Qubuuro, illeen Gurigii lagu akhriyo Suuradda Baqarah ma galo shaydaane. Waxaa wariyey Imaam Muslim iyo Axmed iyo kuwo kale. Xasan Basri wuxuu yidhi: Dhawrsade waa kan iska ilaaliya waxa laga reebay, Gutana waxa lagu faralyeelay.Al-Baqarah (1-5).

6. kuwii Gaaloobay waxaa isugumid ah udigtayaa iyo umaadan diginaa mana rumeeyaan (xaqa).

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ
أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٦

7. Eebaa daabacay Quluubtooda iyo Maqalkooda. aragoodana wuxuu yeeley Dabool waxaana u sugnaaday Cadaab weyn.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ وَعَلَىٰ سَمۡعِهِمۡۖ وَعَلَىٰٓ
أَبۡصَٰرِهِمۡ غِشَٰوَةٞۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٧

8. Dadka waxaa ka mid ah kuwo dhihi waxaan rumeynay Eebe iyo maalintii dambaysay (Qiyaamada) haddana aan Mu‘miniin ahyn.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلۡيَوۡمِ
ٱلۡأٓخِرِ وَمَا هُم بِمُؤۡمِنِينَ ٨

9. waxay khiyaameyn Eebe iyo kuwa (Xaqa) rumeeyey mase khiyaamaynayaan waxaan naftooda ahayn mase kasayaan.

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَمَا يَخۡدَعُونَ
إِلَّآ أَنفُسَهُمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ٩

10. Quluubtay ka bukaan markaasaa Eebe u siyaadiyay Cuduro waxayna mudan Cadaab daran Beentoodii Darteed.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضٗاۖ
وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمُۢ بِمَا كَانُواْ يَكۡذِبُونَ ١٠

11. marka lagu dhoho ha fasaadinina dhulka waxay dhahaan annagu waxaan uun nahay Hagaajiyayaal.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ قَالُوٓاْ
إِنَّمَا نَحۡنُ مُصۡلِحُونَ ١١

12. iyaga unbaa fasaadiyayaal ah hasa yeeshee ma kasayaan.

أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡمُفۡسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشۡعُرُونَ ١٢

Suuraddu waxay xagga hore kaga hadashay Mu‘miniinta iyo xaqay ku suganyihiin, haddana waxay ka hadashay Gaalada iyo sida loo daboolay Qalbigooda, Maqalkooda iyo Indhahoodaba iyo in xumaan u sugnaatay. Mar saddexaadna waxay ka hadashay Munaafiqiinta iyo warkooda beenta ah iyo siday isugudayayeen inay Eebe iyo Mu‘miniinta khayaameeyaan, iyadoy dhabtu tahay inay naftooda khiyaamayn‘Qalbigana ka bukaan una sii kordhi, marka xumaanta laga reebana ey sheegtaan inay wax wanaajin, dhab ahaanna iyaga unbaa xumaan wadayaal ah mase oga. Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu yidhi: Waxaa lay faray inaan la dagaalamo Dadka intay ka dhahaan Eebe mooyee ilaah kale ma jiro, hadday dhahaanna way iga ilaaliyeen dhiiggooda iyo Xoolahoodaba waxaan xaqeeda ahayn Xisaabtooduna Eebaa leh «waynaaye».
Waxaa wariyay Labadii Sheekh (Bukhaari iyo Muslim). Al-Baqarah (6-12).

---

13. marka lagu dhaho rumeeya sida Dadku u rumeeyey waxay dhihi mawaxaannu u rumayn sida sufahada (Caqli gaabka), waxaase sufaha ah iyaga uun laakiin ma oga.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ ءَامِنُواْ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ
قَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُۗ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ
ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعۡلَمُونَ ١٣

14. markay la kulmaan kuwa rumeeyey (Xaqa) waxay dhihi waan ru-

وَإِذَا لَقُواْ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا

maynay, markay la kaliyoobaan shaydaamadoodana waxay dhahaan annagu waan idinla Jirraa, ee waxaan ahayn uun kuwa ku jees jeesa (Mu'miniinta)

خَلَوْا إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ
مُسْتَهْزِءُونَ ﴿١٤﴾

15. Eebaa ka abaal marin Jees jeeska, wuxuuna u siyaadin kibirkooda iyo Baadidooda, iyagoo ku dhexwareeri.

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٥﴾

16. kuwaase waxay ku gateen baadida hanuunka, mana ribxin (faa'iidin) ganacsigoodu mana hanuunsana.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا
رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٦﴾

17. waxay la mid yihiin mid huriyey Dab, markuu iftiimiyay gaararkoodana yaa Eebe la tagay Nuurkoodii ugagana tagay Mugdi ayan wax arkayn.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ
أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ
وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٧﴾

Xumaanlow iyo Munaafiq marka la waaniyo oo wanaaga la faro wuxuu ku jawaabaa xumaan iyo madax adayg isagoo dhihi ma waxaan wax u rumayn siday Mu'miniinta caqliga yar wax u rumeeyeen, dhabtuse waa in isagu caqli gaabyahay, Shayaadiinta ay wax isku qastaanna wax u tarayn ee xumaan uun u siyaadi'waana kuwo wanaaga nacay oo baadi doortay'kuna khasaaray ganacsigii'nuurkii iyo Iftiinkiina ka fogaada oo mugdi, iyo qas ku dhex dabaalan. Ibnu Cabaas iyo Mujaahid waxay sheegeen in shaydaamadoodu yihiin Galada hogaamisa ee Yuhuud iyo Mushrikiin ah. Al-Baqarah (13-17).

---

18. waa Dhaga la'aan, Hadala'aan, aragla'aan, xaqana uma soo noqdaan.

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٨﴾

19. wuxuu la midyahay xaalkoodu sidii Roob Samada ka soo degay oo Mugdiyo onkod iyo Hillaac leh, oy yeelayaan Farahooda Dhagahooda hanqadhka (Danabka) xaggiisa geeri ka digtooni darteed, Eebana waa koobay Gaalo.

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ
وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ
حَذَرَ ٱلْمَوْتِ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٩﴾

20. wuxuu u dhawyahay hillaacu (xaqu) inuu dafo aragooda, markastoos u Ifo way ku socdaan, markuu ku mugdiyoobana way istaagaan, hadduu Eebe doonana wuxuu la tagaa Maqalkooda iyo Aragooda Eebana wax walba waa karaa (oos doono).

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم
مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ
لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

21. Dadow caabuda Eebihiinna idin abuuray idinka iyo kuwii idinka horreeyey, waxaadna mudataan inaad dhowrsataan

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ
وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢١﴾

22. Eebaha Dhulka idiin ka yeelay Gogol, Samadana dhismo, idiinkanasoo dajiyey Samada Biyo, kuna soo bixiyey Midho si laydiinku arzuqo ee hayeelina Eebe kuwa la mid ah idiinkoo og.

الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ فِرَاشًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً
وَأَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ
رِزْقًا لَّكُمْ فَلَا تَجْعَلُوا لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

Eebe wuxuu sheegay in gaaladu xaqa ka Maqal, aragiyo afla'dahay oy lamid yihiin cid roob hanqadh iyo hillaac badan ku da'ayo waqti mugdi ah oo cabsi iyo argagax ku sugan, taasina waxay tusaale u tahay siday u wareersan tahay Gaaladu oy xaqa uga sii jeeddo, waxaase ku haboon Dadka inay caabudaan Eebaha u nicmeeyey'wax walbana abuuray. Imaamyadii waawaynaa sida Shaafici'Abuu xaniifa iyo Axmed Binu Xambal si cad bay uga hadleen Aayaddan iyo siday kuu tusin Jiridda Eebe iyo awoodiisa marar la weeydiiyay xaalkaas. Al-Baqarah (18-22).

---

23. haddaad shakisantihiin waxaan ku dejinay addoonkanaga (Nabiga) keena Suurad la mid ah, una yeedha markhaatiyadiin (kaalmeeyayaashiinna) ee Eebe ka soo hadhay haddaad runlowtihiin.

وَإِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا
بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِ وَادْعُوا شُهَدَاءَكُم مِّن دُونِ
اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٣﴾

24. haddaydaan falin mana falaysaane ka dhawrsada Naar lagu shido Dadka iyo Dhagaxa, loona darbay gaalada.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا وَلَن تَفْعَلُوا فَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي
وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿٢٤﴾

25. ugu bishaaree kuwa rumeeyey (xaqa) Camal fiicanna falay inay mudan Janooyin ay socoto dhexdeeda Wabiyaalkii, markastoo laga arzaaqo xaggeeda midho waxay dhahaan kani waa kii horay naloogu arzuqay, waxaa la siiyey isagoo isu eg (araga) waxayna dhexdeeda ku leeyihiin Haween (Janno) oo nadiif ah, dhexdeedana way ku waari.

وَبَشِّرِ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
أَنَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
كُلَّمَا رُزِقُوا مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقًا قَالُوا
هَٰذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِن قَبْلُ وَأُتُوا بِهِ مُتَشَابِهًا
وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَهُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ﴿٢٥﴾

Kitaabka Quraanka ah waa Kitaab wayn oo wanaagu ku dhanyahay, Xugun, amar, reebid, Akhlaaq, Qisas, Tusaale iyo wax kastoo loobaahanyahay. saas darteed yaa Eebe ku cajis galiyey Gaalada inay layimaadaan wax la mid ah Quraanka, cidday rabaanna la kaashadeen, marhaddayse ka noogeen oyna waligoodna keeni karin haka dhawrsadeen Naftooda Naar daran, oo Gaal loo darbay Mu'miniinta xaqa rumeeyey ee wanaagga fashaynawaxay mudan Jannooyin wanaag ku dhanyahay oo wanaageeda iyo Midhaheedu isu egyihiin xagga aragga.
Ibnu Mascuud waxaa laga wariyey inuu yidhi: Haddaad Maqashaan Eebe oo ku leh Quraanka kuwa xaqa rumeeyow aad u dhagaysta waa khayr uu fari ama shar uu reebi. Al-Baqarah (23-25).

---

26. Eebe kama xishoodo (reebtoonaado) inuu tusaale u yeelo kaneeco iyo

۞ إِنَّ اللَّهَ لَا يَسْتَحْيِي أَن يَضْرِبَ مَثَلًا مَّا

waxkasareeyaba, kuwa (xaqa) rumeeyeyse waxay ogyihiin inuu xaqyahay (Quraanku) kana yimid xagga Eebahood kuwa gaaloobayse waxay dhihi muxuu Eebe ula jeedaatusaalahan, wuxuu ku dhumin Eebe in badan wuxuuna ku hanuunin in badan waxaan faasiqiin ahayna kuma dhumiyo.

بعوضة فما فوقها فأما الذين ءامنوا
فيعلمون أنه الحق من ربهم وأما الذين
كفروا فيقولون ماذا أراد الله بهذا
مثلا يضل به كثيرا ويهدي به
كثيرا وما يضل به إلا الفاسقين ﴿٢٦﴾

27. ee ah kuwa buriya ballanka Eebe intay adkeeyeen ka dib, oo gooya wuxuu faray Eebe in la xidhiidhiyo oo fasaadiya Dhulka kuwaasu waa kuwa khasaaray.

الذين ينقضون عهد الله من بعد ميثاقه
ويقطعون ما أمر الله به أن يوصل
ويفسدون في الأرض أولئك هم
الخاسرون ﴿٢٧﴾

28. seed uga gaaloobaysaan Eebe idinkoo ahaa waxaan noolayn, markaas Eebe idin nooleeyey haddana idin dili haddana idin soo noolayn ka dibna xaggiisa laydiin celin.

كيف تكفرون بالله وكنتم أمواتا
فأحياكم ثم يميتكم ثم يحييكم
ثم إليه ترجعون ﴿٢٨﴾

**Markay Gaaladii dheheen maxaa looga jeedaa Caarada iyo daqsiga lagu sheegay Quraanka yaa Eebe soo dajiyey aayaddan'Eebana xaqa cadayntiisa waxba uma daayo Mu'minkase wax walboo xaqa wuu rumeeyaa waxaase ku dhumi faasiqiinta ballankana buriya'gooyana wixii Eebe faray in la xidhiidhiyo dhulkana fasaadin, waana kuwa khasaaray'mana haboona in laga gaaloobo Eebaha wax dila waxna nooleeya xaggiisana loo noqon. Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Wixii khasaara ah oo Eebe ku sheego waxaan islaamka ahayn waagaalnimo, wixii Khasaara ah oos kusheego Dadka Islaamkana waa dambi. Al-Baqarah (26-28).**

---

29. Eebe waa kan idiin abuuray waxa dhulka ku sugan dhamaan, markaas Samada ahaysiiyey kana dhigay Todobo Samo, Eebe wax walbana waa ogyahay.

هو الذي خلق لكم ما في الأرض جميعا
ثم استوى إلى السماء فسواهن سبع
سماوات وهو بكل شيء عليم ﴿٢٩﴾

30. xus markuu ku yidhi Eebahaa Malaa'igta waxaan yeeli Dhulka cid u hadha, oyna dheheen ma waxaad yeeli dhexdeeda cid fasaadisa oo kudaadisa dhiig annagoo ku nasahayna mahadaada darteed oo ku wayneynayna markaasuu yidhi anigu waxaan ogahay waxaydaan ogayn.

وإذ قال ربك للملائكة إني جاعل في
الأرض خليفة قالوا أتجعل فيها من يفسد
فيها ويسفك الدماء ونحن نسبح بحمدك
ونقدس لك قال إني أعلم ما لا تعلمون ﴿٣٠﴾

31. Eebe wuxuu baray Nabi Aadam magacyada dhammaan, markaasuu u bandhigay Eebe malaa'igta kuna yidhi'

وعلم ءادم الأسماء كلها ثم عرضهم على
الملائكة فقال أنبئوني بأسماء هؤلاء

iiga warama magacyada kuwaas haddaad runlowtihiin.

إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

32. waxayna dheheen nasahnidaada Eebow, cilmi malihin waxaad na barto mooyee waxaad tahay adigu wax oge falsan.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

33. wuxuuna yidhi Eebe Aadamow uga warran magacyadooda, markuu magacyadooda uga warramay yuu yidhi Eebe miyaanan idiin ku dhihin anigu waxaan ogahay waxa ku maqan Samooyinka iyo dhulka, iyo inaan ogahay waxaad muujinaysaan iyo waxaad qarsanaysaan.

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم
بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ
تَكْتُمُونَ ﴿٣٣﴾

Dhulka waxa ku sugan Eebe wuxuu u abuuray dadka, waana inay ku mahdiyaan sifiicanna ugu dulnoolaadaan dhulka'Eebe waa kan imtixaamay Malaa'igta una sheegay inuu dhulka yeeli cid dagta oo khaliif ka noqota, markay la yaabeen oo sheegeen inay ka yaabi inay dhulka fasahaadiyaan yaa Eebe Nabi Aadam abuuray oo faray inuu sheego wax Malaa'igtu garanweyday oo magacyo ah, taasna waxay ku tusin in Eebe uun wax walba ogyahay wax qarsoon, wax muuqda iyo wax lamuujiyaba.
Al-Baqarah (29-33).

---

34. xus markaan ku nidhi Malaa'igay u sujuuda Aadam, markaasay sujuudeen Ibliis mooye, wuu diiday wuuna iskibriyay, wuxuuna ka midnoqday gaalada.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِـَٔادَمَ فَسَجَدُوٓا۟
إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٤﴾

35. waxaana nidhi Aadamow dag adiga iyo Haweenaydaadu janada, kana cuna xageeda (cunno) shifo oo waasac ah meeshaad doontaan hana u dhawaanina geedan oo markaas aad kamid noqotaan daalimiinta.

وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا
رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا
مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٣٥﴾

36. Waxaana ka fogeeyey xaggooda Jannada shaydaan wuxuuna ka bixiyey waxay ku sugnaayeen, waxaana ku nidhi ka hoobta Jannada, qaarkiinna qaarka kale col uu u yahay, waxaana dhulka idiinku sugnaaday meel aad ku nagaataan iyo raaxo tan iyo waqti.

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ
وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٣٦﴾

37. waxuuna kala kulmay Aadam xagga Eebe kalimooyin, wuuna ka toobad aqbalay Eebana waa toobad aqbalbadane waana naxariiste.

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٣٧﴾

Aayadahan waxay ka warrami sida Eebe u sharrifay Nabi Aadam iyo caruurtiisa, Malaa'igtana u faray inay u sujuudaan'hase yeeshee Ibliisbaa diiday'isna kibriyey, gaaloobayna, Nabi Aadamna wuxuu ku noolaa jannada isaga iyo haweenaydiisii intuu Ibliis ka waswaasiyo geediina cunaan, markaas Eebe ka saaray jannada, isagooy ku noolaan dhulka iyagoo col isu ah, Eebe waa ka toobad aqbalay Aadam markuu u toobadkeenay. taasina waxay muujin xumaanta Ibliis iyo inay waajib tahay in xumaanloo dhan laga digtoonaado, lagana fogaado isaga iyo xumaantiisa. Al-Baqarah (34-37).

---

38. waxaan ku nidhi ka hoobta xaggeeda dhamaantiin, hadduu idiinka yimaaddo xaggayga hanuun ruuxii raaca hanuunka cabsi korkiisa ma ahaato iyo murug midna.

قُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى
هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَاىَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٣٨﴾

39. kuwa gaaloobayse oo beeniyey aayaadkanaga, kuwaasu waa ehelu naar dhexdeedana way ku waari.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ
ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٩﴾

40. Bini Israa'iilow xusa nicmadayda aan idiinku nicmeeyey, oofiyana ballankaygii aan oofiyo ballankiina, aniga uun igacabsada.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتِىَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ
وَأَوْفُوا۟ بِعَهْدِىٓ أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّٰىَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٤٠﴾

41. rumeeyana waxaan dejiyey isagoo rumayn waxaad haysataan, hana noqonina mid ka gaaloobay quraanka kii ugu horreeyay, hana ku gadanina aayaadkayga qiimo yar (aduunka) aniga uun iga dhawrsada.

وَءَامِنُوا۟ بِمَآ أَنزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا
تَكُونُوٓا۟ أَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهِۦ ۖ وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِى ثَمَنًا قَلِيلًا
وَإِيَّٰىَ فَٱتَّقُونِ ﴿٤١﴾

42. hana ku khaldina xaqa baadilka, ood qarisaan xaqa idinkoo og.

وَلَا تَلْبِسُوا۟ ٱلْحَقَّ بِٱلْبَٰطِلِ
وَتَكْتُمُوا۟ ٱلْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

43. ooga salaada, bixiyana sakada, lana rukuuca kuwa rukuuca (tukada).

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱرْكَعُوا۟ مَعَ
ٱلرَّٰكِعِينَ ﴿٤٣﴾

aayadahan waxay sheegi in dadka markuu u yimaaddo hanuun iyo Nabiyo ruuxii raaca uusan cabsi iyo murug midna arkayn, ciddii ka gaalowdana oo beenisa aayaadka Eebe uu kuwaari naarta. Aayadaha kalena waxay ka qisoon reer biniiisraa'iil iyo siduu ballan adag uga qaaday una nicmeeyey ayna waajib tahay inay ka cabsadaan, iyo inay rumeeyaan xaqa Eebe soo dajiyey'ayna noqonin quraanka kuwa ugu horreeya ee ka gaaloobo, xaqana ayna ku gadanin wax yar'xaqa iyo baadilkana ayan isku khaldin'xaqoyna qarinin iyagoo og. salaadda iyo sakadana gutaan'lana tukadaan mu'miniinta tukan. Rasuulkuna wuxuu yidhi: (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Ruuxii cilmi in dar Eebe loo barto ahayd u barta uun adduunyo kuhelo ma uriyo uduga janada. waxaa wariyey Abudaauud. Al-Baqarah (38-43).

---

44. ma waxaad faraysaan dadka wanaaga ood halmaansantihiin naftiina

۞ أَتَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبِرِّ وَتَنسَوْنَ أَنفُسَكُمْ

idinkoo akhrin Kitaabka miyeydaan wax ka sayn.

وَأَنتُمْ تَتْلُونَ الْكِتَابَ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

45. kaalmaysta samirka iyo salaadda wayna ku wayn tahay salaaddu (ku culustahay) kuwa khushuuca mooyee.

وَاسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ
إِلَّا عَلَى الْخَاشِعِينَ ﴿٤٥﴾

46. kuwa citiqaadsan inay la kulmi Eebahood xagiisana loo celin.

الَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُو رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ إِلَيْهِ
رَاجِعُونَ ﴿٤٦﴾

47. Bini'israa'iilow xusa nicmadeydii aan idiinku nicmeeyey, iyo inaan idinka fadilay caalamkii (markaas).

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ
وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٤٧﴾

48. kana dhawrsada maalin aan naf abaalmarinayn naf (kale) qiyaamada aan lagana aqbalayn shafeeco lagana qaadayn (ogalayn) furasho loona gargaarayn.

وَاتَّقُوا يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْئًا وَلَا
يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ وَلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ﴿٤٨﴾

49. xusa markaan idinka korinay fircoon iyo colkiisii ee idin dhadhansiin jiray cadaab daran, ayna gawrici jireen wiilashiina ayna dayn jireen gabdhihiina, taasina waxaa ku sugan imtixaam wayn oo Eebihiin.

وَإِذْ نَجَّيْنَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ
يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ
وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَاءٌ
مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٤٩﴾

50. xusa markaan idiin dhanballay badda oon idin korinay oona maanshaynay fircoon iyo colkiisii idinkoo eegaya.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَأَنجَيْنَاكُمْ
وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥٠﴾

Aayadda hore wuxuu Eebe ku cadeeyay chelu Kitaabka taasoo uu u sheegay inayan haboonayn inay dadka wanaaga faraan naftoodana halmaansanyihiin iyagoo Kitaabka tawreed akhrin, ruux wax kasina uma haboona, markaasuu Eebe faray addoomadiisa inay kaalmaystaan samir iyo salaad'u mana fududa salaaddu mu'miniinta mooyee, hadda rumaysan inay Eebe lakulmi una noqon. waana in laga dhawrsadaa dhibka maalinta qiyaame ee eidna cid kale wax u tarayn wax furasha ahna aan laga aqbalayn'markaasaa Eebe u sheegay Bini israa'iil wuxuu ugu nicmeeyey iyo siduu uga nabadgaliyey fircoon iyo colkiisii. DHabarani wuxuu yidhi: in caalimka dadka khayrka fara oonse ku camal falayn wuxuu la mid yahay siraad isgubi. Al-Baqarah (44-50).

---

51. xusa markaan u yaboohnay (Nabi) muuse afartan habeen, markaas aad yeelateen dibi (aad caabudeen) gadaashiis idinkoo daalimiin ah.

وَإِذْ وَاعَدْنَا مُوسَىٰ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ
الْعِجْلَ مِن بَعْدِهِ وَأَنتُمْ ظَالِمُونَ ﴿٥١﴾

52. markaas aan idin saamaxnay arrintaas ka dib si aad u mahdisaan.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٥٢﴾

53. xusa markaan siinay (Nabi) muuse kitaab iyo kala bixiye (xaqa iyo baadil-ka) si aad u hanuuntaan.

وَإِذْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٣﴾

54. xusa markuu (Nabi) muuse ku yidhi qoonkiisa qoonkayow waxaad dulmideen naftiina yeelashadiinii dibiga (caabudo) ee u toobadkeena Eebihiinna dilana naftiina, saasaa idinku khayr badan Eebihiin agtiis, markaasuu idinka toobad aqbalay maxaa yeelay Eebe waa toobad aqbal badane naxariista.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ
أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ
بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ
بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

55. xusa markaad dhahdeen muusow kuma rumaynayno intaan ka aragno Eebe si cadaan ah, markaasay idin qabatay qaylo iyo naar idinkoo eegi.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى ٱللَّهَ
جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمْ
تَنظُرُونَ ﴿٥٥﴾

56. markaasaan idin soo bixinay geeridiinii ka dib si aad u mahadisaan.

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٥٦﴾

wuxuu eebe ku sheegay halkan nimcooyin badan oo uu ku manaystay, sida yaboohii tawreed iyo siismadii, saamaxaadii, toobaadaqbalid, hase yeeshee waxay caabudeen dibi naftoodiina way dulmiyeen, waxayna sheegeen inayan xaqa rumeyneyn intay uga arkaan Eebe si cadaan ah, hase yeeshee waxaa lagu riday qaylo waana la soo bixiyey intey dhinteen, taasina waxay ku tusin madax adeyga Banii'israa'iil iyo abaal kadarkooda
Qusheeyri wuxuu yiri: Ruuxii Kusamra qadar eebe wuxuu eebe ugu cawadaa saaxiibo wanaagsan. Al-Baqarah (51-56).

---

57. waxaan idinku hadhaynay Daruur, waxaan idinku soo dajinay macaan iyo hilib (shimbireed) waxaana idinku nidhi wax ka cuna wanaaggaan idiinku arzaaqnay, mana ayan na dulmin, laakiin waxay ahaayeen naftooda uun kuwa dulmiya.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ
وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۖ
وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٥٧﴾

58. Xusa markaan nidhi gala magaaladan oo kacuna xaggeeda Meejaad doontaan barwaaqa ah. kana gala irridda idinkoo sujuudsan dhahana (Eebow) hoobi (danbi) aan idiin dhaafno gafafkiinee. waxaan u siyaadinayna samafalayaasha (wanaag).

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ
شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟
حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

59. markaasay ku badaleen kuwii dulmi falay hadalkii loo yidhi mid aan

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ

ahayn, markaasaan kaga soodajinay kuwii dulmiga falay Cadaab samada faasiqnimadoodii ay falayeen darteed.

لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾

60. Xusa markuu (Nabi) Muuse u roobdoonay qoomkiisa markaasaan ku nidhi ku garaac ushaada Dhagaxa, waxaana ka dilaacay xaggeeda Labo iyo toban ilood, wuuna ogaaday ruux-kasto (Koox kasta) meeshay ka cabbi-lahayd, waxaan ku nidhi ka cuna oo ka cabba rizqiga Eebe Dhulkana fasaad ha ku xumeynina.

۞ وَإِذِ اسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ فَقُلْنَا اضْرِب بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانفَجَرَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا وَاشْرَبُوا مِن رِّزْقِ اللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

SIdoo kale wuxuu Eebe ku manaystay Binii Israa'iil Niemooyin kale sida hadhayn, macaan, Hilib xalaal ah iyo Rizqiga Eebe ee kale, wayse dulmifaleen ooy diideen wixii la faray'kuna badaleen wanaagii xumaan, markaasaa Eebe ciqaabay xumaantooda darteed (Nabi) Muusana waa kii u roobdoonay Eebana u dilaaciyey Ilo Labiyo Toban ah si ay uga cabaan, wuxuuna faray inayan fasaadinin Dhulka, wuxuuna Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) sheegay in looyidhi Bani Isra'iil ka gala Albaabka oo dhaha dambi hoobin waxayse galeen iyagoo gurguuran oo dhihi: Xabbad ku jirta tin. bukhaari yaa ka wariyey Abuuhureere. Al-Baqarah (57-60).

---

61. Xusa markaad dhahdeen Muusow kuma samrayno cunno kaliya ee noo bari Eebaha ha noo soo bixiyo waxa dhulku soo dhaliyo, oo ah Bagal, Xi-nidh, Toon, cadas iyo Basal, wuxuuna ku yidhi mawaxaad ku bedalanaysaan wax xun kii khayrka badnaa, u (hoob-ta) daga masar waxaad helaysaan waxaad warsateen, waxaana laguqada-ray dulli iyo miskiinimo, waxayna la-noqdeen cadho Eebe, arrintaasna waxaa ugu wacan inay yihiin kuwo ka Gaalooba aayaadka Eebe, dilayeenna Nabiyada xaqlàaan, taasina waa caasi-nimadooda darteed iyo xadgudub-koodii.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنبِتُ الْأَرْضُ مِن بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ الَّذِي هُوَ أَدْنَىٰ بِالَّذِي هُوَ خَيْرٌ ۚ اهْبِطُوا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٦١﴾

62. kuwii rumeeyey iyo kuwii Yu-huudda ah iyo Nasaarada iyo saab'iin-ta cidii rumeysa Eebe iyo Maalintii dambe oo camal suubanna falay waxay ku leeyihiin Eebe agtiisa ajir, cabsina korkooda ma noqoto mana tiiraan-yoodaan.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالنَّصَارَىٰ وَالصَّابِئِينَ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

waxaa ka mid ah madax adayga iyo xumaan jacaylka Bani israa'iil inay (Nabi) Muuse u sheegeen inayan ku samrayn cunno kaliya ee la siiyo toon, basal, bagal, iyo wax la mid ah, markaasaa Eebe ku canaantay arrintaas'farayna inay Masar aadaan waxay codsadeenna la siiyo dulli iyo miskiinimana waa lagu qaddaray, cadho Eebena way la noqdeen, gaalnimadooda, dilidda Nabiyada xaq darro, caasinimadaa iyo xad gudubkooda, dartiis, Ruuxiise xaqa rumeeya oo Eebe, Rasuulkiisa iyo Malla'igta qiyaame, camal fiicanna fala,ama Muslin ha ahaado ama yuhuud islaantay, ama nasaara islaantay, ama saabi'iin islaamtay ee ajrina way heli cabsi iyo murug midna ma arkaan, mar haday xaqa si dhab ah u raaceen waxaana la sheegay inay aayaddu ku soo degtay markuu salmaan Alfaarisi wax warsaday Nabiga (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee). Al-Baqarah (61-62).

---

63. Xusa markaan idinka qaadnay ballan (adag) oo korkiina yeelay (Buurta) Dhuur oon idinku nidhi ku qaata waxaan idinsiinay niyad adag, xusuustana waxa ku sugan, si aad u dhawrsataan.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُوا۟ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٣﴾

64. markaasaad jeedsateen intaas ka dib, hadduusan jirin fadliga Eebe ee korkiina iyo naxariistiisa waxaad ahaan lahaydeen kuwa Khasaaray.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۖ فَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٤﴾

65. dhab ahaanbaad u ogtihiin kuwii xadgudbay Sabtida, oo idinka mid ah markaasaan ku nidhi noqda daanyeer la fageeyo (oo dullaysan).

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعْتَدَوْا۟ مِنكُمْ فِى ٱلسَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا۟ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ﴿٦٥﴾

66. waxaana kayeelay ciqaabtaas waanada waxa ka horeeya iyo wax ka danbeeyaba, iyo waano kuwa dhowrsada.

فَجَعَلْنَٰهَا نَكَٰلًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٦٦﴾

67. xusa markuu ku (yidhi) (Nabi) Muuse Qoomkiisa Eebe wuxuu idin fari inaad gawracdaan sac, waxayna dheheen miyaad nagu jees jeesi, wuxuuna yidhi waxaan ka magangali Eebe inaan ka mid noqdo Jaahiliinta.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُوا۟ بَقَرَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٦٧﴾

Eebe wuxuu ka qaaday Banii Asraa'iil ballan adag'wuxuu korkooda yeelay Buurta Dhuur:muna faray inay ku gudoomaan Kitaabka Eebe siiyey niyad adag ooyna ku waantoobaan waxa ku sugan, wayse jeedsadeen intaas ka dib'waxayna noqdeen kuwa khasaara haddaan Eebe Naxariisan, maalinta Sabtida ah oo la faray inay Qadariyaana way xadgudbeen, markaasaa Eebe ku yidhi noqda daanyeer dulaysan, si loogu waano qaato, looguna dhawrsado. Markalaa Eebe Imtixaanay markuu (Nabi) Muuse faray inay gawracaan Sac, taasoo Eebe amray waxayse dhaheen sidoodii xumayd waad nagu ciyaari, Nabi Muuse wuxuu yidhi waxaan ka magangalay Eebe inaan ka mid noqdo Jaahiliinta Dadka ku dheeldheesha,xaalkuna wuxuu ku saabsanaa si loosoo saaro nin oy iska dileen oon lana ogayn ciddii dishay. Al-Baqarah (63-67).

89. Dhabaan ugu Cadaynay dadka Quraanka Tusaale kasta dadka badankiise wuu diiday Gaalnimo mooyee.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ
فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٨٩﴾

Dabeecada dadka Badankiis waxaa ka mida inuu kibro oo xaqa ka jeedsado Markuu ladan yahay, markuu dhibtaabtana quustaa oon rajayn inuu khayr heli, cid walbase ha ku socoto Waddadeeda illeen Eebe wuu ogyahay cidda hanuunsan iyo tan kale wuuna abaal marine, Ruuxduna waa arrin amarka Eebe ah oosan cidna barin, ciddii warsatayna saasaa loogu jawaabay ama ree Makaad ha noqdeen ama Yuhuudu ha ku kaalmayse, Dadkana cilmigoodu waa yar yahay inkastooy qaar ismoodaan inay cilmi badan yihiin, Eebaa laga magan galay ee wuxuu caddeeyey in hadduu doono uu la tagi Quraanka cid u raacanna ayan jirin, Eebe Naxariistiisa mooyee oo fadliga Eebe Rasuulka siiyey waa wayn yahay, hadday Insi iyo Jinniba kulmaan inay Quraankoo kale keenaana ma keeni karaan haba isugu kaalmeeyaane, Quraankana Eebe wax badan yuu ku caddeeyey tusaale Dadka badankiise Diid waxaan gaalimo ahayn, Ceebayna ku tahay Dadka inay markay ladanyihiin xaqa ka jeedsadaan, dhibkana Quustaan, waxaan anfacayna warsadaan, illeen Eebaa Awood leh oo Quraanka soo Dejiyey, wax keeni wax ku soo dhawna ma jiro Insi iyo Jinni. Al-Israa' (83-89).

---

90. waxay dheheen Gaaladii (Makaad) ku rumayn mayno intaad nooga jeexdo Dhulka Ilo (Burqan).

وَقَالُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ
يَنبُوعًا ﴿٩٠﴾

91. ama kuu ahaan Beer Timir iyo Cinaba ood ku sii dayso dhexdeeda Wabiyo socda.

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ
فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَٰرَ خِلَٰلَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩١﴾

92. ama nagaga soo riddid Samada saad sheegatay, Goosimo iyadoo ah, ama u keentid Eebe iyo Malaa'igta si caddaana.

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَآءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا
أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَٰٓئِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٢﴾

93. ama kuu ahaado Guri dahaba ama ka kortid samada, kuna rumayn mayno koriddaada intaad noogaga soo dejisid kitaab aan Akhrino, waxaad dhahdaa Eebahaybaa Nasahane ma waxaan bashar (Dad) Rasuula ahayn baan ahay.

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَآءِ
وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَٰبًا نَّقْرَؤُهُۥ
قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٣﴾

94. Dadka uma diidin inay Rumeeyaan markuu xaqu u yimid oon ahayn inay dhahaan ma wuxuu soo bixiyaa Eebe Bashar (Dad) ah Rasuullo.

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا إِذْ جَآءَهُمُ الْهُدَىٰٓ
إِلَّآ أَن قَالُوٓا أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾

95. waxaad dhahdaa hadday Dhulka yihiin Malaa'ig ku xasilloon (Degan)

قُل لَّوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلَٰٓئِكَةٌ يَمْشُونَ

waxaan uga soo Dejin lahayn Samada Malag Rasuula.

مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ
مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾

Gaalada iyo Caqliga yar waxay had iyo jeer Dadka ku Qiimeeyaan Xoolaha iyo wixii soo raaca, saas darteed waxay u soo Jeediyeen Gaaladii Makaad Nabiga inuu Ilo Biyo ah u Jeexo, ama Beer Barwaaqo ah u ahaato, ama Cirka ku soodumiyo iyagoo sheegi in Nabigu saas ku yidhi, ama Guri Dahab ah u sugnaado, ama Cirka ka koro, ayan rumayneyn koriddiisa intuu waraaqo ay Akhristaan uga keeno, Eebaa Nasahan oo wayn, Nabigu ma waxaan Dad Eebe u waxyooday ahaynbaa. aadbay isula waynyihiin una Madax adkaayeen, Sharaftana xoolo, guryo, Beero iyo Biyo socda u moodeen, waxaase ka sarreeysa Nabinimo, Quraan, Akhlaaq, Caddaalad, Eebe Aqoonsi iyo Liibaan Aakhiro, hadday Malaa'igi deganta-hay Dhulka Eebe wuxuu usoo diri lahaa Malag Rasuula, Dadbaase degan marka waa in Dad la mida loo soo diro warka kalana layska dhaafo. Al-Israa' (90-95).

---

96. waxaad dhahdaa Eebaa ugu filan Marag dhexdeenna, isaguna waa ogaha arka Addoomadiisa.

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ
إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٩٦﴾

97. Cidduu Eebe Hanuuniyo umbaa hanuunsan, cidduu Dhumiyana uma helaysid ugargaare Eebe ka soo had-hay, waxaana ku soo kulminaynaa Qiyaamada Wajigooda iyagoo Indho la' oo hadal la'oo Dhaga la', Hooygoo-duna waa Jahannamo, markastooy Dantana waxaan u siyaadinaa Shidid (Hurin).

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ
لَهُمْ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِهِ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ
كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَاهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾

98. taasina waa Abaalkooda ah inay ka gaaloobeen Aayaadkanaga, oy dheheen markaan lafo noqonno iyo burbur miyaa nala soo bixin Abuur Cusub.

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا وَقَالُوا
أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا
جَدِيدًا ﴿٩٨﴾

99. miyeyna ogayn Eebaha Abuuray Samooyinka iyo Dhulka inuu karo inuu Abuuro wax la mida una yeelo muddo aan shaki lahayn, wayse diideen Daalimiintii Gaalimo mooyee (wax kale).

۞ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ
لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى الظَّالِمُونَ
إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾

100. waxaad dhahdaa idinku haddaad hanataan khasnadaha Naxariista Eeba-

قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَائِنَ رَحْمَةِ رَبِّي إِذًا

hay waad xajisan lahaydeen ka cabsi faqri, Dadku waa Bakhayl.

لَأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾

Eebaa marag ugu filan Runnimada Nabiga, wuxuuna ogyahay oo Arkaa Addoomadiisa, cidduu Hanuuniyo umbaa hanuunsan, tuu dhumiyana cid u gargaari ma jirto, waxaana loo soo kulmin kuwaas iyagoo Wajigooda ku socda illeen Eebaha Lugahooda ku waday wuu karaa inuu ku wado Wajigoodee, siduu Nabigu yidhi, waxayna imaan iyagoon wax arkayn, hadlayna, waxna maqlayn, kuna hoyan Jahannamo markay dantaba la sii hurin, waana Abaalkooda illeen Aayaadka Eebay ka Gaaloobeene, waxayna diideen in Eebe soo bixin intay lafo iyo Burbur Noqdeen waxayse illoobeen in Eebaha Abuuray Cirka iyo Dhulka uu karo iyagoo kale Qiyaamada, una yeelay muddo dhaba, Gaalo iyo daalimiinse waxaan xumaan ku madax taag ahayn waa diideen, Eebaana Hodana Dadkuse waa fuqaro hadday Khasnadaha Naxariista Eebe haystaanna way xajisan lahayeen iyagoo faqri ka yaabi illeen Dad waa Bakhayle. Al-Israa' (96-100).

101. waxaan dhab u siinay (Nabi) Muuse sagaal Aayadood (Mucjiso) oo cad cad ee warso Binii Israa'iil markuu u yimid oo ku yidhi Fircoon waxaan kuu malayn Muusow mid la sixray.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ
إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠١﴾

102. wuxuuna yidhi (Nabi Muuse) waad ogtahay inuusan soo dejinin kuwaan waxaan Eebaha Samooyinka iyo Dhulka ahayn iyagoo xujooyin ah, anna waxaan kuu malayn Fircoonow mid la halaagi.

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ
يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٢﴾

103. markaasuu doonay fircoon inuu ka kaxeeyo Dhulka markaasaan Maansheynay isagii iyo intii la jirtay dhammaan.

فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ
فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٣﴾

104. waxaana ku nidhi gadaashiis BaniiIsraa'iil dambane waanu idin keeni dhamaan.

وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱسْكُنُوا۟ ٱلْأَرْضَ
فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٤﴾

105. xaqbaana ku soo dejinay Quraanka xaqbuuna ku soo degay, waxaana ku dirray adoo Bishaareeye u diga ah,.

وَبِٱلْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِٱلْحَقِّ نَزَلَ ۗ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ
إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿١٠٥﴾

106. waana Quraan oon u kala bixinnay (soo dejintiisa) inaad ku akhrido

وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ

dadka kaadsiinyo, waana soo dejinay soo dejin Qaar Qaar ah.

وَنَزَّلْنَاهُ تَنزِيلًا ﴿١٠٦﴾

Eebe wuxuu siiyey lana soo bixiyey Nabi Muuse Sagaal Mucjiso, oo kala ah sida Aayaddu sheegtay: Ushii, Gacantii, Abaartii, Baddii, Maanshayntii, Ayixii, Injirtii, Rihii iyo Dhiigii ama Nusqaantii midhaha, Banii Israa'iilla waa ogyihiin, Fircoonse wuxuu ugu Jawaabay inuu dhaho Muusow waxaan kuu malayn in lagu sixray, wayna is maleeyeen Fircoon iyo Nabi Muuse, waxaase rumoobay malihii Nabi Muuse oo yidhi waad ogtahay inuu Aayadahan soo Dejiyey Eebaha Cirka iyo dhulka isagoo xujooyin waano ah waxaana kuu malayn Fircoonow mid la halaagi, waana la halaagay markuu isku deyey inuu dhulka ka bixiyo oo la maansheeyey isagii iyo intii la jirtay, dhulkiina u hadheen oo dageen Banii Israa'iil inta yaboohii Eebe ee soo uruurintooda laga gaadhi, Quraanka Eebaa xaq ku soo Dejiyey, Xaqbuuna ku soo degay Nabiguna wa Bishaareeye Diga, soo dejinta Quraankuna hal mar ma ahayn ee wuxuu soo degayey Saddex iyo Lebaatan sano; Saddex iyo Toban sano Maka ah iyo toban sanoo Madiina ah, si Dadka loogu akhriyo kaadsiinyo iyo inyar inyar, waana xigmadda iyo Naxariista Eebe illeen hadduu hal mar soo dego siday gaaladu codsadeen waa lagu dhibboon lahaa. waxaase loo baahanyahay Raacidda Quraanka, ku dhaqankiisa, Barashadiisa, ugu yeedhidiisa, si loo Liibaano, illeen waa xaqii Eebaheenna wayn soo dejiyaye. Al-Israa' (101-106).

107. waxaad dhahdaa rumeeya Quraanka ama ha rumeynina kuwa la siiyey cilmiga (kuwa fiican) marka lagu akhriyo korkooda waxay u dhacaan wajiga iyagoo Sujuudi,

قُلْ آمِنُوا بِهِ أَوْ لَا تُؤْمِنُوا إِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مِن قَبْلِهِ
إِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿١٠٧﴾

108. waxayna dhihi waxaa Nasahan Eebahanno ee yabooha Eebahanno waa la fali (Imaan).

وَيَقُولُونَ سُبْحَانَ رَبِّنَا إِن كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ﴿١٠٨﴾

109. waxayna u dhacaan wajiga iyagoo ooyi wuxuuna u kordhiyaa «Quraanku» Khushuuc.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَيَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ۩ ﴿١٠٩﴾

110. waxaad dhahdaa ama ku barya Ilaah, ama ku barya Raxmaan wax kasta ood ku baridaan wuxuu leeyahay magacyo fiican, ee ha la qaylyina Akhriskaaga (salaadda) hana qarsan ee doon jid u dhexeeya Arrintaas «dhexdhexaad».

قُلِ ادْعُوا اللَّهَ أَوِ ادْعُوا الرَّحْمَٰنَ أَيًّا مَّا تَدْعُوا فَلَهُ
الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ
وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَابْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١٠﴾

111. waxaadna dhahdaa mahad Eebaa iska leh een Yeelanin Ilmo, una sugnayn shariig xukunkiisu (la wadaage) una sugnayn gargaare dulli dartiis (uga gargaare) ee waynee waynayn (Sharrif).

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ
فِي الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا ﴿١١١﴾

Gaalase ama ha rumeeyeen Quraanka ama ha beeniyeen,waxaana rumeeyey oo sujuud la dhacay markii lagu akhriyey kuwii fiicnaa ee cilmiga lahaa ee xaqa rumeeyey ee Ehelu Kitaabka ahaa, iyagoo waynayn Eebe rumayn yaboohiisa, Ooyina iyagoo sujuudi oo khushuuci, gaaladiina waxay Nici jireen Magaca Eebe ee Raxmaana markaasaa Eebe u caddeeyey Muslimiinta inay Eebe ku baryikaraan magacyadiisa ama Alle ama Raxmaan illeen Magacyo Badan oo fiican yuu leeyahaye, wuxuuna Nabiga ku faray inuusan ku qaylyin oo kor uqaadin Akhriska Salaadda hoosna u dhigin ee si dhexdhexaada u akhriyo, kuna mahdiyo Eebahaan yeelanin Ilmo, wax la wadaaga xukunkana jirin iyo uga gargaare dulli, una wayneeyo siduu muto,Eebaa wayn oo awood leh, wax la wayneeyana ah, wax cibaado, xukun, caddaalad, sharci, maamul, iyo wanaag la wadaaga ama u kaalmeeyana ma jiro, waxa ka soo hadhay dhammaan waa masaakiin Tabar yar oo Naxariista Eebe hoos joogta sugina. Al-Israa' (107-111).

# Suurat Al-Kahf سورة الكهف

Magaca Eebe yaan ku Billaabaynaa ee Naxariis Guud iyo mid Gaaraba Naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Mahad Eebaa iska leh Eebaha ku soo Dejiyey Addoonkiisa (Nabi Muxamad ah) Kitaabka (Quraanka) oon yeelinna Dhexdiisa Qallooc.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ الْكِتَابَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُ عِوَجًا ﴿١﴾

2. Waana Toosanyahay si uu ugaga Digo Ciqaab daran oo Eebe Xaggiisa ka ahaatay, uguna Bishaareeyo Mu'miniinta fala Wanaagga inay Muteen Ajir Fiican.

قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ﴿٢﴾

3. Kuna Nagaanayaan (Janada) Waligood.

مَّاكِثِينَ فِيهِ أَبَدًا ﴿٣﴾

4. Ugana Digo kuwa Yidhi wuxuu yeeshey Eebe Ilmo.

وَيُنذِرَ الَّذِينَ قَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ﴿٤﴾

5. Uma laha wax Cilmi ah iyaga iyo Aabayaalkood midna, waxaana waynaatay Kalimad ka soo Baxday Afafkooda, mana dhahayaan waxaan Been ahayn.

مَّا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِآبَائِهِمْ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ أَفْوَاهِهِمْ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ﴿٥﴾

Suuraddu waxay soo Degtay mar Gaaladii Qureesheed ee Makaad u Tageen Qaarkood Yuhuuddii Madiino warsadeenna Xaalka Nabiga oy Yuhuudna ku tidhi waydiiya Saddex arrimood hadduu idiin sheegana waa Nabi Xaq ah, Waydiiya Dhalinyaro mar hore jirtay Xaalkoodii, Nin wada maray Adduunka Bari iyo Galbeed, iyo Ruuxda, Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Ruuxii Xifdiya Tobanka Aayadood ee hore ee Suuratul Kahfi waxaa laga dhawraa Dajaal. Waxaa wariyey (Muslim).
Aayaduhuna waxay Caddayn in Mahad Eebe muto, Quraanka toosanna ku soo Dejiyey Nabiga, si uu uguna Digo, uguna Bishaareeyo, Gaaladuna wax Cilmi ah uma leh Xumaantay Eebe ku Sheegi ee waxay ku Hadli Been iyo waxaan Jirin. Al-Kahf (1-5).

---

6. Waxaad u Dhawdahay inaad ku (Halaagto) Naftaada Nabiyow Raadkooda (gadaashooda) haddayna rumeyn Quraankan, Walbahaar dartiis.

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلَىٰ آثَارِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا بِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَسَفًا ﴿٦﴾

7. Waxaan ka yeellay waxa Dhulka Korkiisa ah Quruxdiisa, si aan u Imtixaanno Midkooda Fiican-Camal.

إِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى ٱلْأَرْضِ زِينَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ
أَيُّهُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ﴿٧﴾

8. Waxaana ka yeelaynaa waxa korkeeda ah Bannaan aan wax ka soo Bixin.

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيْهَا صَعِيدًا جُرُزًا ﴿٨﴾

9. Ma waxaad u malaysay Nabiyow Godkii Asaxaabtiisii (Dadkiisii) iyo Kitaabkii (iyo Looxii) inay ugu yaab badantahay Aayaadkanaga.

أَمْ حَسِبْتَ أَنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْكَهْفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُوا۟
مِنْ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ﴿٩﴾

10. Waa markay u Dummeen Dhallinyaradu Godka oy dhaheen Eebow naga sii Agtaada Naxariis noona Darab Amarkanaga Hanuun.

إِذْ أَوَى ٱلْفِتْيَةُ إِلَى ٱلْكَهْفِ فَقَالُوا۟ رَبَّنَآ ءَاتِنَا
مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً وَهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١٠﴾

11. Markaasaan ku Siidaynay Hurdo Godka dhexdiisa Sanooyin Badan.

فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ فِى ٱلْكَهْفِ
سِنِينَ عَدَدًا ﴿١١﴾

12. Markaasaan soo Bixinnay si aan u Muujinno Labada Xizbi midkooda Kobid Badan intay Nagaadeen Muddo.

ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ ٱلْحِزْبَيْنِ
أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ﴿١٢﴾

Wuxuu Eebe Halkan ku Calool Adkaysiin kuna Samirsiin Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) isagoo u Tilmaami inuusan waxba Walbahaar isugu badin hadday Gaaladu Rumeyn waayeen Quraanka, Illeen Eebe Imtixaan yuu u Abuuray waxa Dhulka korkiisa ahe, iyo in la eego kan Camal-Fiican, Eebaana halaagi waxa Dhulka ku kor Nool.
Qisada Asxaabul Kahfina wax layaab leh ma aha waxayse ahaayeen Dhallinyaro Hanuuntay oo Eebe warsaday Toosnaan markaas Eebe Seexiyey Godka Sanado Badan, kadibna Eebe soo Bixiyey si loo Muujiyo Cidda koobtay intay Nagaadeen. Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu yidhi: Adduunyadu waa Macaan Cagaaran, Eebana wuu idinku reebay isagoo Fiirin waxaad Camal Fashaan ee ka Dhawrsada Adduunyo, kana dhawrsada Ragoow Haween, Illeen Fidmadii ugu Horaysay Banii Israa'iil waxay ahayd Haweeneeye.
Aayaduhuna waxay ku tusin Dhawrka iyo Diidada Xumaanta iyo in Ciddii dan Eebe u Camal Fasha uu Eebe Faraj u Furi, Guushana ku Dambeysiin, iyo Wanaagga Adkaysiga iyo Samarka. Al-Kahf (6-12).

---

13. Anagaa kaaga Qisoon warkooda si Xaq ah, waxay ahaayeen Dhallinyaro rumeeyey Eebehood, waxaana u siyaadinay hanuun.

نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِٱلْحَقِّ
إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ﴿١٣﴾

14. waxaan xoojinay (oon adkayna) quluubtooda, oyna dhaheen Eebehanno waa Eebeha Samaawaadka iyo Dhulka, baryinamayno (Caabudimayno) Ilaah ka soo hadhay, waxaan ku hadalay markaas hadal Xun (oo baadil ah).

وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا۟ فَقَالُوا۟ رَبُّنَا رَبُّ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَن نَّدْعُوَا۟ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهًا
لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ﴿١٤﴾

15. Kuwaasu waa qoomkanagii waxay yeesheen Eebe ka sokow ilaah-yo, mey u keenaan korkooda wax xujo cad ah, yaase ka dulmi badan ruux ku abuurtayEebe dushiisa been.

هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمُنَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗۖ
لَّوۡلَا يَأۡتُونَ عَلَيۡهِم بِسُلۡطَٰنِۭ بَيِّنٖۖ
فَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ١٥

16. markaad ka fogaataan gaalada iyo waxay caabudi oo Eebe ka soo hadhay u dunma godka wuxuu idiin fidin Eebi-hiin naxariise idinkanadarbi amar-kiinna waxaad ku istareexdaan kuna kala saartaan xumaanta iyo wanaagga.

وَإِذِ ٱعۡتَزَلۡتُمُوهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأۡوُۥٓاْ
إِلَى ٱلۡكَهۡفِ يَنشُرۡ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّن رَّحۡمَتِهِۦ
وَيُهَيِّئۡ لَكُم مِّنۡ أَمۡرِكُم مِّرۡفَقٗا ١٦

aayadahan waxay sharxi qisada asxaabul kahfi, Ibnu kathiir wuxuu yidhi: eebe wuxuu sheegay inay dhalinyaro ahaayeen, iyagaana xaqa ka aqbali og kagagana hanuunin og jidka odayada ku madaxtaagay kuna dabaashay baadilka, saas darteed yey kuwii u badnaa ee ajiibay eebe iyo rasuulkiisa ahaayeen dhallinyaro, odayadii qureesheedse intoodii badnayd waxay ku hadheen diintoodii. eebana wuxuu sheegay inay ahaayeen dhallinyaro rumeysan xaqa, qalbigoodana eebe xaqa ku sugay, ilaah mooyee aan wax kalena u jeedsan, kana leexday jidkii Xumaa ee qoomkoodii, dar Eebana u tegay Godkana u aaday, Eebana xoojiyey waafajiyeyna wanaagga. Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: waxay u dhawdahay inay noqoto xoolo kan ugu khayrroon adhi uu ku raaco buuraha iyo roobka isagoo kala carari diintiisa fidmada. waxaa wariyey Bukhaari iyo Abuu Daa'wuud. Al-Kahf (13-16).

---

17. waxaad arkaysaa Qorraxda oo markay Dhalato uga iilan Godkooda xagga Midig,markay dhicina ka Gooyn xagga bidix iyagoo ku sugan Meel Waa-sac ah oo Godka, taasina waxay ka mid tahay Aayaadka Eebe, Ruuxuu hanuu-niyo Eebe unbaa hanuunsan, Ruuxuu Dhumiyana u helimaysid Gargaare ha-nuuniya.

۞وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهۡفِهِمۡ
ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ
وَهُمۡ فِي فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِۗ مَن يَهۡدِ
ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ
لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ١٧

18. Waxaad u malayn inay soo jee-daan iyagoo Jiifa, waxaana u gagadin Midig iyo Bidix, Eygoodiina wuxuu ku fidin Dhudhumadiisa Albaabka, had-daad aragto waad ka jeedsanlahayd, adoocarari waxaana lagaa buuxinlahaa Xagooda Argagax.

وَتَحۡسَبُهُمۡ أَيۡقَاظٗا وَهُمۡ رُقُودٞۚ وَنُقَلِّبُهُمۡ ذَاتَ
ٱلۡيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِۖ وَكَلۡبُهُم بَٰسِطٞ ذِرَاعَيۡهِ
بِٱلۡوَصِيدِۚ لَوِ ٱطَّلَعۡتَ عَلَيۡهِمۡ لَوَلَّيۡتَ مِنۡهُمۡ
فِرَارٗا وَلَمُلِئۡتَ مِنۡهُمۡ رُعۡبٗا ١٨

19. Saasaana u soo bixinay inay is warsadaan dhexdooda, wuxuu yidhi mid ka mid ah imisaad nagaateen, wa-xay dhaheen waxaan nagaannay Maa-lin ama maalin qaarkeed, waxay dha-heen Eebeheenbaa og waxaad nagaa-teen ee ladira midkiin lacagtan xagga

وَكَذَٰلِكَ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِيَتَسَآءَلُواْ بَيۡنَهُمۡۚ قَالَ
قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ كَمۡ لَبِثۡتُمۡۖ قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا
أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۚ قَالُواْ رَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثۡتُمۡ
فَٱبۡعَثُوٓاْ أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمۡ

Magaalada, hana soo fiiriyo Cid Cunno xalaalaysan* hana idiinka Keeno Rizqi hana isqariyo (oo istartiibiyo) yuuna idin ogeeysiin xaggooda ruuxna.

هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَآ أَزْكَىٰ
طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ
وَلَا يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿١٩﴾

20. iyagu hadday idin arkaan way idin dhagaxyeyn, ama idinku Celin diintooda mana Liibaanaysaan markaas waligiin.

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ
أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ
وَلَن تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٢٠﴾

Naxariista Eebe darteed waxay ahaayeen kuwo laga dhawray kulaylka qorraxda oy ka maraysay dhinaca dhalasho iyo dhinaca dhicidda, arrintaasna waa Aayaadka Eebe, waxaana hanuuni ruuxii Eebe waafajiyo, kiikalana ma helo hanuuniye Eebe ka soo hadhay, qudrada Eebe way soo jeedeen iyagoo la moodo inay hurdaan, waxay u gagadoomayeen midig iyo Bidix, Eygoodina irridduu jeenyaha ku fidiyey, Cidii aragtana way cabsan lahayd oo carari lahayd, markaasaa Eebe soo bixiyey iyagoo is warsan intay noolaayeen oyna mid ka mid ah magaalada u direen isagoo lacag wata si uu cunno xalaal ah ugu soo gado isagoo isqarin, illeen waxay ka yaabi in gaaladay ka cararecn joogaan oo dilaan ama xoog Diintooda ku galiyaan oy khasaaraan. taasina waxay ku tusin naxariista Eebe iyo awooddiisa iyo inuu falo wuxuu doono. Al-Kahf (17-20).

* Cidda ugu cunno xalaalsan (dib u eegaha).

---

21. Saasaan u daalacsiinay (u tusinay) Dadka si ay u ogaadaan in yabooha Eebe Xaq yahay, saacadda (qiyaamana) aan shaki ku jirin (waxaan tusinay) markay ku murmeen dhexdooda amarkooda, oy (isku) dhaheen ka dhisa korkooda dhismo, Eebahood baa og iyagee, waxay dhaheen kuwii ku reeyey amarkooda aan ka yeelano korkooda Masaajid.

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ وَعْدَ
ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَآ إِذْ يَتَنَٰزَعُونَ
بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ فَقَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا رَّبُّهُمْ
أَعْلَمُ بِهِمْ قَالَ ٱلَّذِينَ غَلَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ
لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢١﴾

22. waxay dhihi waxay ahaayeen saddex waxaana afreeyey Eygoodii, waxay dhihi waxay ahaayeen shan waxaana lixeeyey eygoodii iyagoo iska gani wax maqan (iska dhihi cilmi la'aan) waxay dhihi waxay ahaayeen todobo waxaana siddeedeeyey eygoodii, waxaad dhahdaa Eebahay baa og tiradooda, mana

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ وَيَقُولُونَ
خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًۢا بِٱلْغَيْبِ وَيَقُولُونَ
سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم
مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَآءً ظَٰهِرًا

oga wax yar mooyee, ee ha kula murmin xaalkooda muran muuqda oo fudud mooyee, hana waydiin xaggooda Ruuxna.

وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٢﴾

Waxay keentay xigmadda Eebe in la arko dhallinyaradaa si loo ogaado in yabooha Eebe xaq yahay, qiyaamadana aan shaki ku jirin, markay arkeen oy ka dibna dhinteen yey ku murmeen in ardaagooda wax ku dhisaan waxaase reeyey kuwii rabay in masaajid lagu dhiso. tan kale waxaa lagu murmay tiradooda intay ahayd, cid ogna ma Jirto Eebe Mooyee. taasooy kuwo dhaheen waxay ahaayeen seddex iyo eygoodii, kuwana shan iyo eygoodii, kuwana todoba iyo eygoodii, Eebaase og intay ahaayeen, cid ogna ma jirto wax yar mooyee, in lagu murmana ma haboona si fudud oo wax is tus ah mooyee, cid ehelu kitaabka ahna waxba lagama warsado.
qisadana waxaa loo baahanyahay ruuxii Mu'min ah inuu si fiican u rumeeyo una hogaansamo, illeen Eebe wax walba wuu karaaye marba hadduu Eebe abuuray Cirka, dhulka iyo khalqiga kalaba awoodiisu xad ma leh'wuxuu doonana wuu falaa, kuwa shakin arrimahan oo kalana waa; kuwo caqli yar oo wax walba ku eegi muraayadahooda aragga gaaban ama aragga xumaysa. Tan kale waxay ku tusin in xaqa iyo ehelkiisu hadho xumaanta iyo Ehelkeeduna tago. Al-Kahf (21-22).

---

23. ha ku dhihin shaygaasaan fali barii.

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْىْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٣﴾

24. (adoon dhihin) hadduu doono Eebe, xusna Eebahaa haddaad halmaanto, waxaadna dhahdaa wuxuu u dhawyahay inuu igu hanuuniyo Eebahay wax ka dhaw kaas oo toosni ah.

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَٱذْكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلْ عَسَىٰٓ أَن يَهْدِيَنِ رَبِّي لِأَقْرَبَ مِنْ هَٰذَا رَشَدًا ﴿٢٤﴾

25. waxay ku nagaadeen godkoodii seddex boqol oo sano waxayna siyaadsadeen sagaal.

وَلَبِثُوا۟ فِي كَهْفِهِمْ ثَلَٰثَ مِا۟ئَةٍ سِنِينَ وَٱزْدَادُوا۟ تِسْعًا ﴿٢٥﴾

26. waxaad dhahdaa Eebaa og waxay nagaadeen waxaa u sugnaaday waxa ku maqan samooyinka iyo dhulka, arki ogaa oo maqli ogaa Eebe, umana sugnaanin Dadka isaga ka sokow gargaare lamana wadaajiyo xukunkiisa Cidna.

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِيٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِي حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

Eebe wuxuu ku hanuuniyey nabiga (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) aadaab fiican oo ah inuusan dhihin waxaasaan fali isagoon raacinin hadduu Eebe doono, Mu'miniintana saasaa laga rabaa, waana in had iyo jeer la xusaa Eebe si halmaanshaha shaydaanka looga fogaado, hanuunkana Eebe la warsadaa. dhallinyaradii asxaabul kahfina intay ku nagaadeen Godka Eebaa og waana mudadaas Eebe sheegay, illeen Eebaa og waxa maqan arkana maqlana, dadkana wax gargaare ah oo Eebe ka soo hadhay ama xukunka la wadaaga ma jiraan. Eebana isagaa sayid awood leh ah, Xukun, dil, dayn, irzaaqid, naxariis, xoog iyo tasarruf dhamaantiisna isagaa iska leh, wax kula wadaaga cirka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeyana ma jiro, saasdarteed waa in dhab ahaan loo caabudo, loona hogaansamo, sharcigiisana lagu dhaqmo, Xagga xukunka, mucaamalada, akhlaaqda iyo nolosha dhammaanteedba. Al-Kahf (23-26).

27. akhri (oo raac) waxa laguu wax-yooday oo kitaabka Eebahaa ah, wax baddali kalimooyinkiisana ma jiro, mana helaysid wax ka sokeeya ood magangashid.

واتل ما أوحي إليك من كتاب ربك لا مبدل
لكلماته ولن تجد من دونه ملتحدا ﴿٢٧﴾

28. ee ku samirsii naftaada la jirka kuwa baryaya Eebahood aroor iyo galabba, iyagoo dooni wajigiisa, yeyna ka iilanin Indhahaagu xagooda adoo dooni quruxda nolosha dhaw (ee aduun) hana adeecin ruuxaan halmaansiinnay qalbigiisa Xusiddanada oo raacay hawadiisa uuna ahaaday amarkiisu xadgudub (iyo Xumaan).

واصبر نفسك مع الذين يدعون ربهم
بالغداة والعشي يريدون وجهه ولا تعد
عيناك عنهم تريد زينة الحياة الدنيا ولا تطع
من أغفلنا قلبه عن ذكرنا واتبع هواه وكان
أمره فرطا ﴿٢٨﴾

29. waxaad dhahdaa xaqu Eebihiin buu ka ahaaday ee ciddii doonta ha gaalowdo, anagu waxaan u darabnay daalimiinta naar oy koobtay iyaga (barxadeedu) iyo darbigeedu, hadday kaalmo warsadaanna waaxaa,loogu kaalmeeyaa biyo daamuur oo kale ah oo duba wajiyada iyagaa u xun cabbid iyadaana u xun dangiigsi.

وقل الحق من ربكم فمن شاء فليؤمن ومن شاء
فليكفر إنا أعتدنا للظالمين نارا أحاط بهم
سرادقها وإن يستغيثوا يغاثوا بماء كالمهل
يشوي الوجوه بئس الشراب
وساءت مرتفقا ﴿٢٩﴾

Eebe wuxuu faray Nabigiisa inuu akhriyo kitaabka quraanka ah Dadkana gaadhsiiyo wax badali karana ma jiro, meel lamagan galoo Eebe ka soo hadhayna ma jiro. waxaa kaloo Eebe faray nabiga inuu la noolaado Mu'miniinta baryi Eebahood had iyo jeer kana iilanin indhihiisu isagoo dooni nolosha adduunyo,uusan maqlin kuwa qalbigooda la halmaansiyey xuska Eebe oo hawadooda xun raacay xadna gudbay, xaquna waa cadyahay ee ciddii doonta ha raacdo tii doontana ha gaalowdo,waxaa uun gaalo loo darbay cadaab daran oo Gubee,. Rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Qoomkii kulma iyagoo xusi Eebe oo wajigiisa dooni waxaa looga dhawaaqaa cirka kaca waa laydiin dambi dhaafaye wuxuuna ku badalay Xumaantiinna wanaage. (Imaam Axmed). Al-Kahf (27-29).

---

30. Kuwa rumeeyey (Xaqa) oo camal fiican falay annagu ma hallayno Ciddii Wanaajisa Camalka.

إن الذين آمنوا وعملوا الصالحات
إنا لا نضيع أجر من أحسن عملا ﴿٣٠﴾

31. Kuwaas waxay mudan janada Cadnin oo dureeri Dhexdeeda Wabiyaal, looguna Labisi Dhexdeeda Jijimo Dahab ah, una xidhay Maryo Cagaaran oo Xariir Jilicsan iyo mid adagba, waxayna ku Dangiigsan dhexdeeda Sariiro korkood, waa abaal marin Fiican una Wanaagsan meel lagu (istareexo) laguna nasto.

أولئك لهم جنات عدن تجري من تحتهم الأنهار
يحلون فيها من أساور من ذهب ويلبسون ثيابا
خضرا من سندس وإستبرق متكئين
فيها على الأرائك نعم الثواب وحسنت مرتفقا ﴿٣١﴾

32. Uga yeel tusaale Labo Nin oon u yeellay Midkood Laba Beerood oo Cinab ah, kuna koobnay Timir yeellayna Dhexdeeda Tallaal (beer).

۞ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ
مِنْ أَعْنَٰبٍ وَحَفَفْنَٰهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٢﴾

33. Labada Beeroodba oy keentay Cunnadeedii, oyna waxba Nusqaamina, oon kana Dhambalay dhexdeeda Wabiyo.

كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا
وَفَجَّرْنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾

34. Midhana uu leeyahay oo markaas ku yidhi Saaxiibkiis asagoo hadalka ku celcelin anaa kaa Xoolo badan Kaana Tol badan.

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ
أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٤﴾

35. Wuxuu galay Beertiisii isagoo dulmiyey Naftiisa, wuxuu yidhi uma malaynayo inay Halaagsami Waligeed.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ
أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٥﴾

36. Umana Malaynayo in Saacadda (Qiyaame) kici, haddii lay celiyo Xagga Eebahayna waxaan ka heli mid ka khayrroon Noqoshada.

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى
لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٦﴾

Kuwa Xaqa rumeeyey oo Wanaagga falay waxaa Fiican ee Eebe u darbay waxbadan yuu Quraanku ka warramay, halkan Arrintaas yaa ku Cad. Aayadaha kale waxay ka Qisoon Laba Nin oo midkood beera badnaa uguna faanay Saaxiibkiis inuu ka Xoolo iyo Dad badanyahay isagooy yaabgalisay Beertiisu, iyo waxa ka baxay oo Midha ah iyo waxa dhexsocda oo biyo ah. Intuu ka inkiro oo ka Gaaloobo Dhicidda Qiyaamada. Mana haboona in Nicmada Eebe laqaabiliyo Diido, Gaalimo, Faan iyo Kibir ee waa in Eebe lagu Aqoonsado laguna Mahdiyo looguna kaalmaysto Cibaadada Eebe. Qataade wuxuu yidhi: Taasi Wallee waa Yididiilada Faajirka, Xoolo Badni iyo Qaraabo Xoogle. Al-Kahf (30-36).

---

37. Wuxuu yidhi saaxiibkiisii isagoo la hadli ma waxaad ka gaaloowday Eebaha kaa Abuuray Carro, hadana dhibic markaas ku ekeeyey adoo nin ah.

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِى
خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٧﴾

38. hasa yeeshee ilaahay waa Eebahay lana wadaajin maayo Eebahay (cibaadada) cidna.

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ أَحَدًا ﴿٣٨﴾

39. maxaadan markaad gasho beertaada u dhihin wuxuu doone Eebe*, xoog ma jiro Eebe mooyee, haddaad aragtay anoo kaa yar adiga xoolo iyo Caruurba.

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ
إِلَّا بِٱللَّهِ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٣٩﴾

40. wuxuu u dhawyahay Eebehay inuu i siiyo wax ka khayr badan Beertaada, kuna diro korkeeda aafo samo, oy markaas ahaato bannaan lagu simbiririxoodo.

فَعَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ
عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا
زَلَقًا ﴿٤٠﴾

41. ama ahadaan biyaheedu kuwa gudha oodan karin doonid (soo celin).

أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ﴿٤١﴾

42. waa la koobay midhihiisii (la halaagay) oo ahaaday kii gaddin gacmihiisa wuxuu ku bixiyey iyadoo ku dhacday darbiyadeeda, isagoo leh shalleytee maanan la wadaajin Eebahay Cidna.

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا
وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِي
لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّيٓ أَحَدًا ﴿٤٢﴾

43. uma ahaanin koox u gargaarta oo ka soo hadhay Eebe mana aha mid gargaarta.

وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ
وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾

44. halkaas (qiyaamada) yey awoodu u ahaan Eebaha xaqa ah, isagaana khayrroon abaal marin khayrroonna cidhib.

هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلْحَقِّ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾

Saasay kala yihiin muslim iyo gaal, waxaa inoo soo hormaray warkii gaalka iyo wuxuu ku abaal mariyey Nicmada Eebe, mu'minkiina waa kan xusuustay sida Eebe u abuuray ninna uga dhigay, iyo inayna haboonayn in Cibaadada waxlala wadaajiyo, iyo Eebe lagu mahdiyo Nicmadiisa awoodana loo qiro, oon laguna faanin xoolo iyo caruur, illeen Eebaa halaagi kara oo tirtiri karee, waxaana lagu abaal mariyey gaalkii faanayey in la halaagay beertiisii oo uu shallaytooday wuxuu ku bixiyey, uuna qoomamooday waqti ayana waxtarayn, qoomamo wax u gargaarana uusan jirin, isna gargaaran karin, xukunka iyo awoodana Eebaha xaqa ah yaa leh, maalinta qiyaame. Rasuulku (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Abuu Hureyrow ma ku tusiyaa kansi ka mid ah kansiyada janada markaasuu yidhi: haa Aabahay iyo Hooyaday ha lagugu furtee, markaasuu yidhi: waa inaad dhahdo: Xoog ma jiro Eebe mooyee, wuxuuna dhihi Eebe: wuu islaamay addoonkaygii wuuna hogaansamay. waxaa wariyey (Imaam Axmed). Al-Kahf (37-44).

* Maashaa-Allaah, Xoog ma jiro kan Eebe mooyee (dib u eegaha).

---

45. uga yeel Nabiyow tusaale nolosha Adduunyo Biyo oo kale oon ka soo dejinay samada oo isku darsamay waxa ka soo baxay dhulka oo markaas noqday ingayg kala firdhiso dabayluhu, wuxuuna ahaaday Eebe kii wax kasta kara.

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ فَأَصْبَحَ
هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾

46. xoolaha iyo wiilashu (caruurtu) waa quruxda nolosha adduunyo, kuwa hadha ee wanaagsan yaa ku khayrroon Eebahaa agtiisa abaalmarin una khayrroon yididiilo (camalka fiican).

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَٱلْبَٰقِيَٰتُ
ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾

47. xus maalinta aannu kaxayn buuraha ood arkayso dhulka oo muuqda, oon soo kulminay dadkii oonan ka tagin cidna.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ ٱلْجِبَالَ وَتَرَى ٱلْأَرْضَ بَارِزَةً
وَحَشَرْنَـٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾

48. waxaana loo banbhigi dadkii Eebahaa iyagoo saf ah, dhab ahaan yaad noogu timaadaan saan idiin abuuray markii horaba (yaa lagu dhihi) waxaadse sheegateen inaanaan idiin yeelayn ballan «kulama».

وَعُرِضُوا۟ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَـٰكُمْ
أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٨﴾

49. waxaana la dejin (keeni) Kitaabkii (camalka) waxaadna arkaysaa dambiilayaashii oo ka cabsan waxaa ku sugan oo dhihi halaaganee muxuu leeyahay kitaabkan oosan uga tagayn wax yar iyo wax wayn ee uu koobay wayna heli waxay camal faleen oo jooga, manadulmiyo Eebahaa cidna.

وَوُضِعَ ٱلْكِتَـٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ
وَيَقُولُونَ يَـٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَـٰذَا ٱلْكِتَـٰبِ لَا يُغَادِرُ
صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟
حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٤٩﴾

Aayado badan yaa ka warramay adduunyada iyo say ku dambeyn iyo inay habboontahay inaan lagu kadsoomin xoolo iyo caruurna waxba kama taraan Eebe agtiisa, ee waxaa wax tara camalka fiican ee hadhi, maalinta qiyaame ee buuraha la kaxayn dhulkuna bannaan noqon ee dadka lasoo kulmin cidna lagamatagayo, dadkuna way imaan iyagoo safan sidii eebe ugu abuuray oo kale, inkastooy gaaladu diideen, waxaadna arki maalintaas dambiilayaasha oo cabsan oo calaacali iyagoo sheegi inuusan kitaabka camalka lagu qoro wax yar iyo wax wayn midna ka tagayn, cid walbana heli waxay camal fashay oo jooga, isagoon Eebe cidna dulmayn. waxaana sugnaatay in Eebe soo kulmin dadka qiyaamada una dhawaaqi iyagoo wada maqli laysuna qisaasi xataa dharbaaxada, waxaana loo kala qaadi khayrka iyo sharka. Al-Kahf (45-49).

---

50. (xusuuso) markaan ku nidhi Malaa'igta u sujuuda Aadam, oo ay sujuudeen Ibliis mooyee, wuxuu ka mid yahay Jinniga wuxuuna ka faasiqoobay (baxay) amarka Eebe, miyaad ka yeelanaysaan isaga iyo faraciisa gargaare ani ka sokow iyagoo col idiin ah, waxaa u xun daalimiinta badelkooda (ibliis).

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَـٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِـَٔادَمَ فَسَجَدُوٓا۟
إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ
أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى
وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ بِئْسَ لِلظَّـٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥٠﴾

51. marag ugama dhigin kuwaas abuurka Samooyinka iyo dhulka iyo abuurka Naftooda, mana ihi mid ka yeelan baadiyayaalka kaalmo.

۞ مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ
أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥١﴾

52. (xusuuso) maalinta Eebe dhihi u yeedha kuwaad ila wadaajiseen (Cibaadada) ood sheegteen (adduunka) markaasay u yeedheen mana ajiibin (u jawaabin) waxaana yeellay dhexdooda Meel halaag.

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ
فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم
مَّوْبِقًا ﴿٥٢﴾

53. waxayna arkaan dambiilayaashu naarta waxayna yaqiinsan inay ku dhici mana helayaan xageeda meelay uga iishaan.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا
وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٣﴾

54. dhab ahaan yaan ugu caddaynay quraankan dadka tusaale kasta, waxayna ahaadeen dadkii kuwo muran badan.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ
مَثَلٍ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ أَكْثَرَ شَىْءٍ جَدَلًا ﴿٥٤﴾

Ibliis iyo madax adayggiisa iyo siduu dadka u duufsaday xaqa iyo amarka Eebana u diiday waxbadan yuu quraanku soo celceliycy si looga digtoonaado,wax Eebe la maamula xukunka ama uu abuuridda marag uga dhigan ma jiro, qiyaamadana ibliis iyo kuwii caabudi jiray oo warkiisa maqlay wax isuma taraan, waxayna yaqiinsan inay halaagsami meelay uga leexdaanna ayna helayn. quraankana waxbadan yuu eebe ku celceliyey waano iyo tusaale waxayse noqdeen dadkii muran badane. Xasan Basri wuxuu yidhi: Ibliiska ka mid manoqon malaa'igta ıl bidhıqsı, waase asalka jıniga, sida aadanba u yahay asalka dadka. waxaa wariyey (ibnu Jariir).
Rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu subax toosiyey sayid Cali iyo Faadumo kuna yidhi: miyeydaan tukaneyn, markaasuu sayid Cali yidhi Rasuulka Eebow naftanada Eebaa maamula markuu na kiciyo yaannu kacaynaa, markaasuu jeedsadey Nabigii isagoo akhrin aayadda, (wuxuu noqday dad wax walba ka muran badane), waxaa wariyey (Bukhaari, Muslim iyo Imaam Axmcd). Al-Kahf (50-54).

---

55. wax ka reebay dadka inay rumeeyaan markuu u yimid hanuunku oy dambi dhaaf warsadaan Eebahood ma jiro oon ahayn (sugid) inay u timaaddo waddadii kuwii hore, ama ugu yimaaddo cadaab caddaan.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ ٱلْهُدَىٰ
وَيَسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّهُمْ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ
ٱلْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٥﴾

56. mana dirro rasuullada iyagoon bishaaraynneyn oon digayn, waxayna ku murmi kuwii gaaloobay xumaan inay ku buriyaan xaqa, waxayna ka yeesheen aayaadkeygii iyo wixii loogu digay jeesjees.

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ
وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ
ٱلْحَقَّ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى وَمَآ أُنذِرُوا۟ هُزُوًا ﴿٥٦﴾

57. ruuxna kama dulmin badana cid lagu waaniyey aayaadka Eebihiis markaas ka jeedsaday xageeda oo halmaamay waxay hormarsadeen gacmihiisu, waxaan yeellay quluubtooda dabool inayan fahmin quraanka dhagahooda culays haddaad ugu yeedho hanuunkana ma hanuunayaan waligood.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعْرَضَ عَنْهَا
وَنَسِىَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرًا
وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ
فَلَن يَهْتَدُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٥٧﴾

58. Eebahaa waa dambi dhaafe naxariisleh hadduu u qaban dadka waxay kasbadeen (oo xumaan) wuxuu u dadajin cadaabka, waxayse leeyihiin ballan oyna helayn meelay uga iishaan.

وَرَبُّكَ ٱلْغَفُورُ ذُو ٱلرَّحْمَةِ لَوْ يُؤَاخِذُهُم
بِمَا كَسَبُوا۟ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلْعَذَابَ بَل لَّهُم
مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا۟ مِن دُونِهِۦ مَوْئِلًا ﴿٥٨﴾

59. taasi waa magaalooyinkii oon halaagnay markay dulmi faleen waxaana u yeellay halaagoodii ballan (waqti).

وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا
وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾

gaalada waxaa xaqa rumeyntiisa ka reebay kibir iyo inay maraan wadadii kuwii hore inta cadaab ugaga yimaaddo, Rasuulladana waxaa loo diray bishaarayn iyo digid.Gaalse muran iyo xaqooy ku tirtiraan xumaan iyo jeesjees waxaan ahayn ma rabaan. dulmina wuxuu ku dhanyahay ruux quraanka lagu waaniyey oo halmaamay waxay hormarsadeen gacmihiisu oo xumaana, illeen qalbigooda ka daboolan inay fahmaan, dhagana waa ka culusyihiin mana hanuunaan.
Eebaase dambi dhaaf iyo naxariis leh, hadduu dadka u qaban waxay kasban oo xumaan ah wuxuu u soo dadejin lahaa ciqaabta. wuxuuse u yeelay waqti ayan meella uga bixi karin, raadkii umadihii hore ee la halaagayna waa muuqdaa markay xumaanta faleen waxaana loo yeelay halaagooda waqti xadidan. xaqoo ladiido, ku jeesjeeskiisa, waanadoo laga jeedsado, iyo xumaanta oo dhanba waxay sababi ciqaab iyo halaag ee waa in laga digtoonaado lagana fogaado. Al-Kahf (55-59).

---

60. (xusuuso) markuu ku yidhi (Nabi) Muuse yarkiisii (ardaygiisii) ma joogayo intaan ka gaadho kulanka labada Badood, amaan socdo muddo.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ
أَبْلُغَ مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦٠﴾

61. markay gaadheen kulankooda waxay halmaameen kalluunkoodii oo ka dhigtay waddadiisa badda dhexdeeda Godoo kale.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦١﴾

62. markay tallaabeen yuu ku yidhi khaadimkiisii ina sii qadadeenna waxaan kala kulannay safarkeenna daale.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَاهُ آتِنَا غَدَاءَنَا
لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٢﴾

63. wuxuu yidhi (yarkii) ka warran markaan u dumannay dhagixii inaan halmaamay kalluunkii wax i halmaansiiyey oon shaydaan ahayn inaan xusuusto ma jiro, wuxuuna ka dhigtay waddadiisa badda la yaab.

قَالَ أَرَأَيْتَ إِذْ أَوَيْنَا إِلَى الصَّخْرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ
الْحُوتَ وَمَا أَنسَانِيهُ إِلَّا الشَّيْطَانُ أَنْ أَذْكُرَهُ
وَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٣﴾

64. wuxuu yidhi (Nabi Muuse) kaasi waa kaan doonaynay, waxayna ku noqdeen raadkoodii iyagoo raaci.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ فَارْتَدَّا عَلَىٰ آثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٤﴾

65. waxayna ka heleen addoon ka mid ah addoomadanada oon siinay naxariis agtanada ah ka barneyna agtanada cilmi.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَا آتَيْنَاهُ رَحْمَةً
مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَاهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٥﴾

waxay ahayd qisadu in Nabi muuse loo sheegay in Nin yaqaanna wuxuusan aqoonin uu joogo meelay labada badood ku kulmaan: tan ruum iyo faarıs, ama Afrikada waqooyi, saasayna u qaateen sahay kalluun, markay meel marina halmaameen kalluunkii markay xusuusteenna ku soo noqdeen, halkaasna kula kulmeen addoon Eebe oo suubban, «Khadir». waxayna ku tusin qisadu waynida awoodda Eebe iyo inuu wax walba karo, in cilmiga loo safro oo had iyo jeer la kororsado, oon la dhihin waan waynahay ama waxbaan aqaan, day Nabi muuse iyo ardaygiisaba, inayna jirin cid wax walba og oon Eebe ahayn. Eebana wuu canaantaa oo imtixaamaa cidduu doono siduu Nabi Muuse ku falay markuu cilmi sheegtay, in ogaanshaha iyo cilmiguba Eebe agtiisa yihiin ciduu doonana baro. Al-Kahf (60-65).

66. wuxuu ku yidhi muuse ma ku raaci karaa inaad i bartid waxa lagu baray oo hanuun ah.

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلۡ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ
مِمَّا عُلِّمۡتَ رُشۡدٗا ٦٦

67. wuxuuna ku yidhi (Khadir) adigu ma karaysid la jirkayga samir.

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٦٧

68. seed ugu samri waxaadan koobin cilmi (aqoon).

وَكَيۡفَ تَصۡبِرُ عَلَىٰ مَا لَمۡ تُحِطۡ بِهِۦ خُبۡرٗا ٦٨

69. wuxuu yidhi (muuse) waad i heli hadduu Eebe doono mid ku samra oon kuguna caasiyin arrin.

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرٗا
وَلَآ أَعۡصِي لَكَ أَمۡرٗا ٦٩

70. wuxuu yidhi haddaad i raacdo hay waydiinin waxba intaan kaaga sheego (warramo).

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعۡتَنِي فَلَا تَسۡـَٔلۡنِي عَن شَيۡءٍ
حَتَّىٰٓ أُحۡدِثَ لَكَ مِنۡهُ ذِكۡرٗا ٧٠

71. way tageen intay ka koreen markab oo uu rujiyey (loox) markaas uu yidhi ma waxaad u rujisay inaad dadkeeda maansheyso waxaad la timid arrin la kahdo.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِي ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَاۖ قَالَ
أَخَرَقۡتَهَا لِتُغۡرِقَ أَهۡلَهَا لَقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـًٔا إِمۡرٗا ٧١

72. wuxuu ku yidhi miyaanan ku dhihin adigu ma karaysid la jirkayga samir.

قَالَ أَلَمۡ أَقُلۡ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٢

73. wuxuu yidhi (muuse) ha iiqabanin waxaan halmaamay hana igu mashaqayn amarkayga si dhib ah.

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي
مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ٧٣

74. way tageen intay kala kulmaan wiil (yar) markaasuu dilay, markaasuu yidhi Muuse ma waxaad dishay naf daahir ah oon naf dilin, waxaad la timid shay la kahdo.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ
نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ٧٤

75. wuxuu yidhi miyaanan kuu dhihin adigu ma karaysid la jirkayga samir.

۞ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ٧٥

76. wuxuu yidhi haddaan ku warsado wax tan dabadeed hayla saaxiibin waxaad gaadhay garowsho xaggayga ahe.

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ
قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ٧٦

way israaceen muuse iyo khadir in muuse wax la baro, taasina ceeb ma aha in cid wax ka qarsoomo oo ka barto cid kale haba ka waynaadee, hase yeeshee waxyaaluhuu sameeyey muusana kula yaabay sida markabka looxa uu ka bixiyey iyo yarka uu dilay, had iyo jeerna wuxuu dhahaa uma adkeysan kartid la socodkeyga. arrimaha Eebe iyo xigmaddiisa yaana wax walba ka sarreeya. Al-Kahf (66-76).

77. way tageen intay ka yimaadaan magaalo oy warsadaan cunno dadkeeda wayna diideen inay martigaliyaan waxayna heleen darbi dooni inuu dumo markaasuu joojiyey wuxuuna yidhi haddaad doonto waxaad ka yeelan lahayd ujuuro.

فَانطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهْلَ قَرْيَةٍ ٱسْتَطْعَمَآ أَهْلَهَا
فَأَبَوْاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ
أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥ ۖ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَّخَذْتَ
عَلَيْهِ أَجْرًا ﴿٧٧﴾

78. wuxuu yidhi kan waa kala tagii dhexdeenna, waxaana kaaga warrami fasiraadda waxaadan karin inaad ku samirto.

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِى وَبَيْنِكَ ۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ
مَا لَمْ تَسْتَطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٧٨﴾

79. markabka waxaa lahaa masaakiin ka shaqqeeya badda waxaana doonay inaan Ceebeeyo waxaana ahaa hortooda xaakim ka qaata doon kasta (oo fayow) dhaca.

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَٰكِينَ يَعْمَلُونَ
فِى ٱلْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم
مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٧٩﴾

80. Wiilkana waxay ahaayeen labadiisii waalid mu'miniin waxaana ka cabsannay inuu ku mashaqeeyo xadgudub iyo (gaalimo).

وَأَمَّا ٱلْغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ
أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ﴿٨٠﴾

81. waxaana doonnay inuu ugu badalo Eebahood mid ka khayrroon daahirnimo iyo u dhawi naxariis.

فَأَرَدْنَآ أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَوٰةً
وَأَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨١﴾

82. darbigana waxaa leh labo wiil oo agoon ah oo magaalada, waxaana hoostiisa ah kansi ay leeyihiin wuxuuna ahaa aabahood mid suubban, wuxuuna doonay Eebahaa inay gaadhaan xooggooda lana baxaan kansigooda naxariista Eebahaa dartiis, uma falin ra'yigayga kaasi waa fasirka waxaadan karin samirkiisa*.

وَأَمَّا ٱلْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيْنِ يَتِيمَيْنِ فِى ٱلْمَدِينَةِ
وَكَانَ تَحْتَهُۥ كَنزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحًا
فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا
كَنزَهُمَا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهُۥ عَنْ أَمْرِى ۚ
ذَٰلِكَ تَأْوِيلُ مَا لَمْ تَسْطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٢﴾

way socdeen muuse iyo khadir intay ka yimaaddaan magaalo oyna warsadeen cunno, wayna u diideen markaasay arkeen darbi dhacaya waxaana toosiyey khadir. markaasuu yidhi muuse maad ujuuro ka qaadatid, markaasuu yidhi khadir halkan waa meejaan ku kala tagaynay, wuxuuna u fasiray arrimihii uu soo mariyey oo ah in markabka masaakiin lahayd kuna dhawaa xaakim xooga doonta fiican saasna u waxyeelleeyey. yarkuna ma fiicnayn wuuna dilay si uusan u gaalayn waalidka, darbigana agoon aabahood wanaagsanaa yaa lahaa waxaana ku hoos jiray kansi si ay ula baxaan, arrimahaasna waxay ku dhaceen idamka Eebe, taasina waxay ku tusin in Eebe ogyahay maslaxadda iyo waxa wanaagsan dadkase waxaa la faray wanaag iyo camal fiican. Al-Kahf (77-82).

* Qisadan kuma tusineeyso in ay u bannaantahay qof inuusan ku dhaqmin sharciga islaamka isagoo sheeganayo cilmi qarsoon oo la siiyay darteed, waayo khadar wuxuu ahaa Nabi loo waxyoonayay sida uu u yidhi «kama sameeyn ra'yigeeyga» waxaad ogtahay in aan Nabigeenna Nabi ka dambeeyn; culumadana waxay ku Xukmiyeen gaalnimo qofkii saas sheegta, mana jiro cilmi baadhin iyo cilmidaahir (dib u eegaha).

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِي ٱلْقَرْنَيْنِ قُلْ سَأَتْلُوا۟
عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾

83. waxay ku warsan Dul qarnayn xaggiisa waxaad dhahdaa waxaan idinku akhrin xaggiisa war (waxyi).

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِي ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَٰهُ مِن كُلِّ شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾

84. a nagaa makaninay (siinnay) xukun dhulka waxaana u sinnay wax kasta sabab (cilmi).

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

85. wuxuuna raacay waddo.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِي عَيْنٍ
حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا قُلْنَا يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ
إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾

86. markuu gaadhay qorrax u dhacna wuxuu helay iyadoo ku dhici il dhoobo ah (muuqaalka) wuxuuna ka helay agteeda qoom, waxaana nidhi Dul qarnaynow waa inaad cadaabto ama ka yeelato wanaag.

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾

87. wuxuuna yidhi ruuxii dulmi fala waannu cadaabi (ciqaabi) markaasaa loo celin Eebihiis wuuna cadaabi cadaab daran.

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً
ٱلْحُسْنَىٰ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

88. ruuxiise rumeeya oo fala wanaag wuxuu mudan abaal fiican waxaana u dhihi amarkannaga fudayd.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

89. markaasuu raacay waddo.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ
لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

90. markuu gaadhay qorrax ka soo baxna wuxuu helay iyadoo ku soo baxda qoom aanaan yeelin sokeydeeda asturaad.

كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

91. waa sidaas, waxaana ku koobnaa waxa agtaada ah ogaansho.

qísada dul qarnayn iyo in Eebe siiyey xukun ballaadhay oo gaadhay bari iyo galbeed iyo waxyaaluhuu la kulmay waa in ruuxa muslimka ah rumeeyaa illeen quraankaa sheeegay Eebana wuxuu doono wuu falaa, waxaana quraanka ka muuqata inuu ahaa nin wanaagsan oo xaqa rumeeyey. arrinta la sheegi oo ah inuu ahaa kii dhisay iskandiriyada masar oon mu‘min ahayn waxaa diidi waxaan soo sheegnay iyo in culimada islaamku sheegeen inuu ahaa nin mu‘min ah oo joogay waqtigii nabi Ibraahim, mana wanaagsana in lagu dagdago taariikhda inta layaqiinsado, mana bannaana in war kale laga horkeeno quraanka oo la dhaho saasuu sheegi quraanku xaalkuna waa saas, ruuxa rumeeyey waa inuu raaco quraanka kaan rumeynna loo sheego hadduu rumeeyana wanaag haddii kalana wuu khasaaray. Al-Kahf (83-91).

---

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

92. markaasuu raacay waddo,

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا
لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾

93. markuu gaadhay labada xidhmo dhexdooda wuxuu ka helay hortooda qoom aan garanayn hadal (af gaar ah ku hadla).

94. waxayna dheheen dul qarnaynow yaajuuj iyo maajuuj waxay fasaadin dhulka ee ma kuu yeellaa ujuuro inaad yeesho dhexdanada xidheen jidaar.

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ
مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا
عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

95. wuxuu yidhi wuxuu imakaniyey (isiiyey) Eebahay yaa ka khayrroon ee iigu caawiya xoog aan yeelo dhexdiinna xidheene.

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾

96. i siiya goosimo bir ah, markuu ekeeyey labada dhinac dhexdooda wuxuu yidhi afuufa* markuu ka yeelay dabna wuxuu yidhi i siiya aan ku shubee maar la dhalaaliyey.

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ
قَالَ ٱنفُخُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ
عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٦﴾

97. mana karayaan inay ka soo kor baxaan (ka soo dhacaan) mana karayaan inay duleeliyaan.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ
وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

98. wuxuuna yidhi kan waa naxariis Eebahay, Markuu yimaaddo yabooha Eebahayna wuxuu ka yeelaa burbur, yabooha Eebahayna waa xaq (sugan).

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ
وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى حَقًّا ﴿٩٨﴾

waxaa socotay qisadii Dul qarnayn intuu ka gaadho jidaar xidhan oo ku agnoolyihiin dad af gaar ah ku hadli oon saas loo garanayn'kana cawday juuj iyo maajuuj oo ah kuwo fasaadin dhulka oyna ka codsadeen inuu jidaar adag dhexyeelo oy waxna siiyaan wuxuuse u sheegay in Eebe siiyey wax ka roon waxooda kana codsaday inay xoog ku kaalmeeyaan una keenaan biro,markuu ekeeyeyna uu ku shubay maar iyo bir la dhalaaliyey kamana soo bixi karaan, waana naxariis Eebe markuuse yimaaddo yabooha Eebe wuu burburiyaa, waana xaq yaboohiisu. rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu ku yidhi xadiith: dheer: waxaa dhexdiinna ah (qiyaamada) laba umadood oo waxay ahaadaanba badiya, yaajuuj iyo wamaajuuj waana waajib in la rumeeyo jiridooda haseyeeshee xaggee iyo sidee wax ma tarto. Al-Kahf (92-98).

* buufiya.

---

99. waxaannu ka yeeli qaarkood maalintaas kii qaarka (kale) dhexgali waxaana la afuufaa suurka waana soo kulminnaa kulmin.

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى بَعْضٍ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ
فَجَمَعْنَٰهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾

100. waxaana u bandhigaynaa jahannamo maalintaa gaalada bandhig.

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَٰفِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾

101. waana kuway indhahoodu yihiin dabool dhexdiis xagga xuskayga mana aha kuwo kara (maqalka) xaqa.

ٱلَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِى غِطَآءٍ عَن ذِكْرِى
وَكَانُوا۟ لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠١﴾

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن يَتَّخِذُوا۟ عِبَادِى مِن دُونِىٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾

102. ma waxay u maleeyeen kuwii gaaloobay inay ka yeesheen addoomadayda iga sokow awliyo (oy caabudaan) waana u darabnay jahannamo gaalada dagid.

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِٱلْأَخْسَرِينَ أَعْمَٰلًا ﴿١٠٣﴾

103. waxaad dhahdaa ma idiin warramaa kuwa khasaaro badan camallo.

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾

104. waa kuwuu dhumay camalkoodu nolosha adduun iyagoo isuna malayn inay wanaajin camalka.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾

105. kuwaasu waa kuwa ka gaaloobay aayaadka Eebahood iyo la kulankiisa oo buray camalkoodu umana joojinno maalinta qiyaame miisaan «qiimana ma leh».

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا۟ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى وَرُسُلِى هُزُوًا ﴿١٠٦﴾

106. kaasina waa abaalkoodii jahannamo'gaalnimadooda darteed,waxayna ka yeesheen aayaad kayga iyo rasuulladayda jeesjees.

Maalinta qiyaame waa maalin dhibaato badan cidii Eebe ka fududeeyo mooyee, waana maalin la kulmin dadka oyna is dhexqaadi iskuna wareeri, gaaladana lagu kulmin naarta, kuwaasoo ah kuwa xaqa ka indha beelay oon maqlaynna, gaalada Eebe ka sokow waxay caabudaan yeeshayna waxaa loo darbay naarta jahannamo. kuwa ugu khasaara badanna waa kuwa camalkoodu ku dhumay adduunka isuna malayn inay wanaag fali, kana gaaloobay quraanka, iyo lakulanka Eebe,wax qiima ahna loo yeeli maayo qiyaamada, illeen way gaaloobeen ooy ku jeesjeeseen quraanka iyo rasuulkaba, nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: waxaa la keeni qiyaamada nin wayn oo shilis oon u miisaanmayn garab kaneeco. sacad binu waqaasna waxaa laga wariyey kuwa ugu khasaaro badan camal waa yuhuud iyo nasaaro. waxayna ku tusin in la digtoonaado oo la toosnaado. Al-Kahf (99-106).

---

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

107. kuwa rumeeyey (xaqa) oo fala camal fiican waxay u ahaatay jannada firdowso degid, (martiqaad).

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾

108. wayna ku waari dhexdeeda mana doonaan inay xaggeeda ka wareegaan (guuraan).

قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّى لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾

109. waxaad dhahdaa hadday u noqoto badda khad kalimooyinka Eebahay waxaa dhammaan lahaa badda ka hor dhammaanshaha kalimaadka Eebahay aaban keenno isagoo kale (oo siyaadin ah).

110. waxaad dhahdaa waxaan uun ahay anigu bashar (dad) idinkoo kale ah, waxaa laywaxyooday in uun yahay ilaahiin ilaah kaliya, ruuxiise dooni la kulanka Eebihiis ha falo camal fiican, yuuna la wadaajinna cibaadada Eebihiis cidna.

قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ
وَاحِدٌ فَمَن كَانَ يَرْجُوا لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا
وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١٠﴾

Mu‘miniinta camalka fiican wuxuu eebe u darbay jannada firdowsa oyna ku waari ka guuridna ayna doonayn, sida adduunka la dooni in marba meel loo guuro ama loo wareego. rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: haddaad Eebe warsataan janno warsada jannada firdowsa waa jannada ugu sareysa uguna wanaagsan, kana soo burqadaan wabiyada jannada, (bukhaari iyo muslim).
markaas waxay suuraddu ku dhamaatay waasacnimada cilmiga Eebe iyo inuusan dhammaanayn haddii geedaha qalin laga dhigo sida suurad kale caddaysay, badahana khad laga dhigo. nabiguna waa dad hase yeeshee loo waxyooday in Ilaah kali yahay loona kaliyeelo camalka cid kalana lala wadaajin.
Rabiic binu anas wuxuu yidhi: cilmiga dadka dhammaan marka loo eego cilmiga eebe wuxuu la mid yahay dhibic badahoo dhan. (xaakim).
taasina waxay ku tusin inaan cidna cilmi ku faani karin'sheeganna karin. rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: markuu Eebe kulmiyo kuwii hore iyo kuwii dambaba maalin aan shaki lahayn waxaa dhawaaqa dhawaaqe ruuxii la wadaajiyey camal Eebe cid kale ha ka doonto abaalkiisa, Eebe waa ka kaaftoonyahay wadaage. (imaam axmed). waxaa uun loo baahanyahay waa camal fiican oo Eebe dartiis loo falo si Eebe abaal wanaagsan looga helo. Al-Kahf (107-110).

# Suurat Maryam

# سُورَةُ مَرْيَمَ

magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. waa la soo sheegay kuwo lamid ah.

كٓهيعٓصٓ ﴿١﴾

2. (kanna) waa sheegid naaxariista Eebahaa addoonkiisa zakariye.

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُ زَكَرِيَّا ﴿٢﴾

3. markuu u dhawaaqay Eebihiis dhawaaq qarsoodi ah.

إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ نِدَاءً خَفِيًّا ﴿٣﴾

4. yidhina Eebow anigu waan tabaryaraaday madaxayguna wuxuu la huray cirro, Mana ahayn baryadaada Eebow mid ku khasaara.

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّي وَاشْتَعَلَ الرَّأْسُ
شَيْبًا وَلَمْ أَكُن بِدُعَائِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٤﴾

5. anigu waxaan ka cabsan qaraabada iga dambaysa (inay xumaadaan) haweenaydayduna waa mandhalays iga sii agtaada wali (walad).

وَإِنِّي خِفْتُ ٱلْمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِى وَكَانَتِ
ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا فَهَبْ لِى مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ﴿٥﴾

6. i dhaxla (nabinimada) oo dhaxla ehelkii yacquub kana yeel Eebow mid laga raalli noqdo.

يَرِثُنِى وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ
وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٦﴾

7. zakariyow annagu waxaanu kuugu bishaarayn wiil magaciisu Yahay yaxye oonaan u yeelin horay wax lamid ah (lamagac ah).

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسْمُهُۥ يَحْيَىٰ
لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٧﴾

8. wuxuu yidhi Eebow sidee iigu ahaan wiil iyadooy tahay haweeneydaydu madhalays oon ka gaadhay waynida gabow.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَكَانَتِ
ٱمْرَأَتِى عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ
مِنَ ٱلْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٨﴾

9. wuxuu yidhi waa saas, wuxuuna Eebaha yidhi isagu waa ii Fududahay waana ku abuuray horay adoon ahayn waxba.

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ
وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿٩﴾

nabi zakariye yaa Eebe waydiistay isagoo wayn haweenaydiisuna dhalin in Eebe siiyo cid wanaagga iyo nabinimada ka dhaxasha, Eebana wuu aqbalay baryadiisii wuxuuna siiyey wiilkiisii nabi yaxye, markuu la yaabay xaalkiisa iyo kan ehelkiisa wuxuu eebe u sheegay inay u fududahay illeen isagaba wuxuu abuuray isagoon waxba ahayne.
waxaa sugnaaday inaan nabiyada laga dhaxlin xoolo ee laga dhaxlo cilmi. tan kale waxay ku tusin in Eebe aqbalo baryada addoomadiisa, wax walbana u fududyahay hadduu doono, iyo in loo cabsado diinta iyo wanaagga iyo xaqa. Maryam (1-9).

---

10. wuxuu yidhi Eebow ii yeel calaamo (xaqnimada yaboohaada) wuxuu yidhi (Eebe) calaamadaadu waa inaadan la hadlin dadka seddex habeen oo israacsan (adoo fayow).

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّىٓ ءَايَةً قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾

11. markaasuu ugaga soo baxay qoomkiisii mixraabka wuxuuna u ishaaray xaggooda inay tukadaan aroor iyo galabba.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ
أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

12. (waxaa loo yidhi) yaxyow ku qaado kitaabka (tawreed) xoog (dadaal) waxaan siinnay xigmo isagoo yar.

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ وَءَاتَيْنَٰهُ
ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

13. iyo naxariis agtanada ka ahaatay iyo daahirnimo wuxuuna ahaa dhawrsade.

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

14. iyo baarri labadiisa waalid mana ahayn daalim caasi ah.

وَبَرًّا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

15. nabadgalyo korkiisa ha ahaato maalinta la dhalay iyo maalintuu dhiman iyo maalinta la soo bixin isagoo nool.

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ
وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

16. (ku xusuuso) kitaabka maryama, markay uga fogaatay ehelkeeda meel bari ah, (bariga qudsi).

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ
مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

17. oyna ka yeelatay xaggeeda astur, oon u dirray xaggeeda ruuxannagii (jibriil), oo isugu shabahay dad eg.

فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَآ
إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

18. una tidhi anigu waxaan kaa magan galay (Eebaha) Raxmaan ah haddaad tahay dhawrsade.

قَالَتْ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

19. kuna yidhi anigu waxaan uun ahay rasuulka Eebahaa inaan ku siiyo wiil daahir ah.

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا
زَكِيًّا ﴿١٩﴾

20. waxayna tidhi sidee iigu ahaan wiil anoosan i taaban dad, ahaynna mid xun (la tuhmo).

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ
وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

21. wuuxuna yidhi waa sidaas, wuxuuna yidhi Eebahaa wuu u fududyahay korkayga iyo inaan uga yeello calaamad dadka iyo naxariis xagayga ah waana arrin la xukumay (dhammeeyey).

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ
وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً
مِّنَّا وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

zakariye wuxuu Eebe warsaday in calaamo loo yeelo arrinkaas, wuxuuna aamusnaa saddex habeen, wuxuuna ku hadlayey ishaaro, waxaana la siiyey yaxye kitaab iyo xigmo, naxariis iyo daahirnimo wuxuuna ahaa dhawrsade, u ah baarri labadiisa waalid, mana ahayn madax adke caasi ah, Eebana waa nabadgaliyey maalintii la dhalay, tuu dhiman iyo maalinta la soo bixin isagoo nool. maryama qisadeedu waxay ahayd mid wayn, waxayna dhanka bari ee qudsi ugaga qarsoontay dadkeedii, waxaana u yimid jibriil oo bashar ku shabahan waxayna ka magan gashay Eebe, wuxuuna u sheegay in Eebe u soo diray si uu wiil u siiyo, wayse yaabtay siday u heli wiil iyadoon nin qabin, mid xun oo suuqa gashana ahayn, Eebaase u sheegay in awoodda Eebe u fududahay'yahayna xaal dhamaysan. waana soo sheegnay in si dhab ah oo nadiif ah loo rumeeyo arrintan inagoo ka duwan yuhuud halaag ha ku dhacee. illeen eebaha xaqa ah yaa si xaq ah uga warramaye. Maryam (10-21).

22. way xambaartay (uurowday) waxayna u fogaatay meel dheer (durugsan).

۞ فَحَمَلَتْهُ فَانتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

23. waxayna u dhibaataysay fooshii jirrid timir waxayna tidhi shalleytee maan dhinto ka hor arrintan oon noqdo mid la halmaamo o laga tago.

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِى
مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

24. wuxuuna uga dhawaaqay hoosteeda ha murugoonin wuxuu yeelay Eebahaa hoostaada wabi (yar).

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ
تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

25. una gilgil xaggaaga jirridda timirta ha kuu soo riddo korkaaga timir (curdana) oo fiicane.

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ
رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

26. ee cun oo cab qabowsana il (farax) haddaad ka aragto dadkana ruux waxaad dhahdaa anigu waxaan ugu nadray (Eebaha) Raxmaan oon u soomi oonan la hadlin maanta cidna.

فَكُلِى وَٱشْرَبِى وَقَرِّى عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ
مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِىٓ إِنِّى نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ
صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

27. waxayna ula timid ciise qoomkeeda iyadoo xambaarsan waxayna dheheen maryamoy waxaad la timid wax wayn.

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ
لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

28. haaruun walaashiisay (u eg wanaagga) ma eheyn aabahaa ruux xun,mana ahayn hooyadaa mid xun (la tuhmo).

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ
أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

29. wayna u ishaartay xaggiisa waxayna dhaheen sideen ula hadlaynaa ruux ku sugan Sariirilmood isagoo yar.

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ
مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

wuxuu Eebe kaga warramay aayadahan inay maryan uurowday nabi ciise'oyna ka fogaatay qoomkeedii, ka dibna fooshii ku qabatay timir agteed, markaas jeclaatay inay dhimatoo la halmaamo, waana loo dhawaaqay, inayan walbahaarin, geedka timirta ahna ay lusho si midho uga soo daataan, waxaana loogu yeedhay inay ka cunto kana cabto togga, hadday aragto dadna ayan la hadlin, waxayna ula timid qoomkeedii iyadoo xambaarsan, waxayna dhaheen maryamow waxaad la timid wax wayn, aabahaa iyo hooyadaa midna ma xumayn, waxayna u ishaartay inay yarka la hadlaan iyagoo leh seen ula hadlaynaa ilmo sariirta jiifa. waxaan soo sheegnay inay waajibtahay in awoodda eebe la rumeeyo loona hogaansamo Eebe iyo sharcigiisa. Maryam (22-29).

---

30. wuxuuna yidhi (ciise) anigu waxaan ahay addoon Eebe,wuxuuna i siiyey kitaabka (injiil) wuxuuna iga yeelay nabi.

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

31. wuxuuna iga yeelay mid la barakeeyey meel kastoon ahay, wuxuuna ii dardaarmay salaadda iyo zakada intaan noolahay.

وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَانِي بِالصَّلَاةِ
وَالزَّكَاةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

32. wuxuuna iga yeelay baarriga waalidaday (hooyaday) igamana yeelin madax adage xun.

وَبَرًّا بِوَالِدَتِي وَلَمْ يَجْعَلْنِي جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

33. nabadgalyana ha ahaato korkayga maalintii lay dhalay iyo maalintaan dhiman iyo maalinta laysoo bixin anoo nool.

وَالسَّلَامُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ
وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

34. kaasi waa Ciise ibnu maryama, waana hadalka xaqa ah ee ay shakin.

ذَٰلِكَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِي
فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

35. kuma haboona Eebe inuu yeesho ilmo, waana ka nasahanyahay, markuu doono xukun «amar» wuxuu uun dhahaa ahaw wuuna ahaan.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ سُبْحَانَهُ
إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

36. Ilaahay waa Eebahay iyo Eebihiin ee caabuda, kaasaa ah jidka toosane.

وَإِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ
هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

37. wayse iskhilaafeen xisbiyadii dhexdooda wuxuuna halaag uga sugnaaday kuwii gaaloobay kulan maalin wayn.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا
مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

38. maqli ogaa oo arki ogaa maalintay noo imaan, hase yeeshee daalimiintu maanta waxay ku suganyihiin baadi cad.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ الظَّالِمُونَ
الْيَوْمَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

39. uga dig iyaga maalin qoomamo, marka la xukmin amarka iyagoo kusugan halmaansho oon rumeynayn.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ
وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

40. annagaa dhaxli dhulka iyo waxa korkiisa ah xagganagaana laydiin soo celin.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

Eebaa ka hadliyey nabi ciise, wuxuuna sheegay inuu yahay addoon Eebe oosan ahayn Ilaah, kitaabna siiyey nabina ka dhigay, barakeeyeyna meelkastoos joogo, farayna salaadda iyo zakada intuu noolyahay iyo baarrinimada hooyadiis, ahayna mid xun, nabad galiyana meel kasta uu ahaan, qisadiisuna waa xaq, Eebana waa ka nasahanyahay ilmo yeelasho, wax walbana waa u fudud yahay, Eebana waa waaxid, inkastooy gaaladu isku khilaaftay oo halaag u sugnaan qiyaamada, oyna aad wax u maqli una arki maalinta qiyaame ee Eebe u hadhi wax kasta. Maryam (30-40).

41. ku sheeg kitaabka (nabi) Ibraahim, wuxuu ahaa runbadane nabi ah.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

42. markuu ku yidhi aabihiis aabbow maxaad u caabudi waxaan maqlayn waxna arkayn kaana deeqayn waxba.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ
وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنكَ شَيْئًا ﴿٤٢﴾

43. aabow aniga waxaa ii yimid cilmi waxaan adi kuu imaanin ee i raac aan kugu hanuuniyo jid toosane (xaqa).

يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ
فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾

44. aabbow ha caabudin shaydaan, shaydaanku wuxuu u yahay Eebaha Raxmaan ah caasi.

يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ
عَصِيًّا ﴿٤٤﴾

45. aabbow anigu waxaan ka cabsan inuu ku taabto cadaabka Eebaha Raxmaana ah ood u noqoto shaydaan qaraabo.

يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ
فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾

46. wuxuu yidhi (aabbihiis) ma waxaad nici adigu ilaahyadayda Ibraahimow hadaadan joogin waan ku dhagaxyeyn ee iga tag waligeed.

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ لَئِن لَّمْ
تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا ﴿٤٦﴾

47. wuxuu yidhi (nabi) Ibraahim nabadgalyo korkaaga ha ahaato waan kuu dambi dhaaf warsan adiga Eebahay, Eebe waa ii naxariiste.

قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ
رَبِّي إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا ﴿٤٧﴾

48. waana idinka fogaan idinka iyo waxaad caabudaysaan oo Eebe ka soo hadhay, waxaana baryi Eebahay, waxaana mudan inaanan ku noqonin baryada Eebahay mid ku xumaada (khasaara).

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو
رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٨﴾

qisada nabi Ibraahim iyo aabbihiis iyo qoomkiisii wax badan yuu quraanku ka warramay, halkanna waxaa ka muuqda siduu nabi Ibraahim ugu dadaalay wax u sheegga aabbihiis iyo wuxuu ugu jawaabay, waxaana muuqda baarrinimadiisii oo ruux walba laga rabo inuu u wanaag falo waalidkiis diintaba ha kala duwanaadeene. markuu ka noogay lana hadiday yuu u dambi dhaaf warsaday oo saameeyey waana intaan laga reebin wali, waana taas lagu kala tagay diinta darteed. illeen diintu ma laha gorgortan iyo Qaraabanimo, haddii xaqa la diidee. Maryam (41-48).

---

49. markuu ka fogaaday iyaga iyo waxay caabudi oo Eebe ka soo hadhay waxaan siinay Isxaaq iyo Yacquub mid kastana waxaan ka yeellay nabi.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَهَبْنَا لَهُ
إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾

50. waxaana ka siinnay naxariistanada (wanaag) waxaana u yeellay amaan run ah oo sarraysa.

وَوَهَبْنَا لَهُم مِّن رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ
عَلِيًّا ﴿٥٠﴾

51. ku sheeg kitaabka (nabi) Muuse wuxuu ahaa rasuul nabi ah.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مُوسَىٰٓ إِنَّهُۥ كَانَ مُخْلَصًا
وَكَانَ رَسُولًا نَّبِيًّا ﴿٥١﴾

52. waana uga dhawaaqnay dhinaca (buurta) dhuur ee midigta ah, waana soo dhawaynay annagoo la hadli.

وَنَٰدَيْنَٰهُ مِن جَانِبِ الطُّورِ الْأَيْمَنِ وَقَرَّبْنَٰهُ نَجِيًّا ﴿٥٢﴾

53. waxaana ka siinnay naxariistanada walaalkiis Haaruun oo nabi ah.

وَوَهَبْنَا لَهُۥ مِن رَّحْمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيًّا ﴿٥٣﴾

54. kuna sheeg kitaabka (nabi) Ismaaciil, wuxuu ahaa rumeeyaha yabooha wuxuuna ahaa rasuul nabi ah.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ إِسْمَٰعِيلَ إِنَّهُۥ كَانَ
صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولًا نَّبِيًّا ﴿٥٤﴾

55. wuxuuna ahaa mid fara ehelkiisa salaadda iyo zakada, wuxuuna ahaa mid Eebe agtiisa lagaga raalli yahay.

وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُۥ بِالصَّلَوٰةِ
وَالزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرْضِيًّا ﴿٥٥﴾

56. kuna sheeg kitaabka (nabi) Idriis, wuxuu ahaa runbadane nabi ah.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ إِدْرِيسَ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٥٦﴾

57. waxaana u koryeellay meel sare.

وَرَفَعْنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾

58. kuwaas waa kuwuu u nicmeeyey Eebe oo nabiyadii ah, oo durriyadii aadam ah, iyo kuwaan xambaarray la jirka (nabi) nuux iyo durriyaddii nabi Ibraahim iyo israa'iil iyo kuwaan hanuuninay oon dooronnay, marka lagu akhriyo korkooda aayaadka Eebaha Raxmaan ah way dhacaan iyagoo sujuudi oo ooyi.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ
ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ
وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَآ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ
ءَايَٰتُ الرَّحْمَٰنِ خَرُّوا سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٨﴾

markuu nabi Ibraahim isaga tagay aabbihiis iyo qoomkiisii yaa Eebe siiyey Isxaaq iyo wiilkiisii yacquub, Eebana ka yeelay nabiyo, Eebana u naxariistay magac fiicanna u yeelay, sidoo kale qisada nabi muuse iyo walaalkiis Haaruun iyana waxbadan yey ku soo aroortay quraanka. sidoo kale nabi Ismaaciilkii fari jiray salaadda iyo zakada, iyo nabi idiriiskii runta badnaa.
waana nabiyada Eebe u nicmeeyey marka aayaadka Eebe lagu akhriyana sujuuda oo ooya. Maryam (49-58).

---

59. waxaase ka gadaal maray kuwo xun oo dayacay salaadda oo raacay waxay naftoodu doonto (oo xun) waxayna la kulmi sharr.

۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا الصَّلَوٰةَ
وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾

60. cidda toobad keenta oo rumeysa oo camal fiican fasha mooyee, kuwaasu waxay gali jannada lagamana dulmiyo waxba.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُولَٰٓئِكَ
يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ﴿٦٠﴾

61. jannooyinka cadnin (yey gali) ee ah tuu u yaboohay (Eebaha) Raxmaana addoomadiisa,iyagoo maqan, wuuna ahaan yaboohiisu kii yimaadda.

جَنَّٰتِ عَدۡنٍ ٱلَّتِي وَعَدَ ٱلرَّحۡمَٰنُ عِبَادَهُۥ
بِٱلۡغَيۡبِۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَأۡتِيّٗا ٦١

62. kuma maqlaan dhexdeeda hadal macno darro, ee waxay maqlaan salaan,waxayna ku mudan rizqigooda dhexdooda aroor iyo galabba.

لَّا يَسۡمَعُونَ فِيهَا لَغۡوًا إِلَّا سَلَٰمٗاۖ وَلَهُمۡ رِزۡقُهُمۡ
فِيهَا بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ٦٢

63. taasi waa jannada aannu dhaxalsiin addoomadanada kooda ah mid dhawrsada.

تِلۡكَ ٱلۡجَنَّةُ ٱلَّتِي نُورِثُ مِنۡ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيّٗا ٦٣

64. kuma soo dagno amarka Eebahaa mooyee, waxaa u sugnaaday waxa horteenna ah, iyo waxa inaga dambeeya iyo waxa u dhexeeya arrintaas, mana aha Eebahaa mid halmaansan.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمۡرِ رَبِّكَۖ لَهُۥ مَا بَيۡنَ أَيۡدِينَا
وَمَا خَلۡفَنَا وَمَا بَيۡنَ ذَٰلِكَۚ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيّٗا ٦٤

65. waa Eebaha samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya ee caabud kuna samir cibaadadiisa, ma u ogtahay Eebe wax la mid ah, (oo la magaca).

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا فَٱعۡبُدۡهُ
وَٱصۡطَبِرۡ لِعِبَٰدَتِهِۦۚ هَلۡ تَعۡلَمُ لَهُۥ سَمِيّٗا ٦٥

Waxaase ka gadaal maray kuwo xun oo salaadda dayacay, xumaanta raacay, oo la kulmi doona ciqaab daran, ciddiise toobad keenta oo camal fiican fasha waxay gali janno lamana dulmiyo, waxayna mudan jannadii Eebe u yaboohay, oy wanaagoo dhan ka heli, xumaanoo dhanna ka dheeraan.
rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: addoonka iyo gaalnimada waxaa u dhaxeeya salaadda (muslim).
malaa'igta Eebana waxay uun ugu soo dagi jirtay amarka eebe iyo idankiisa, Eebana waa Eebaha xaqa ah ee samooyinka iyo dhulka wax la mid ahna ama la magac ahna ma jiro. Maryam (59-65).

---

66. wuxuu dhihi dadkii (gaalka) ma markaan dhinto yaa laysoo bixin anoo nool.

وَيَقُولُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوۡفَ أُخۡرَجُ حَيًّا ٦٦

67. miyuuna xusuusanayn dadku anagu inaanu abuuray horay isagoon waxba ahayn.

أَوَلَا يَذۡكُرُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن قَبۡلُ
وَلَمۡ يَكُ شَيۡـٔٗا ٦٧

68. Eebahaan ku dhaartaye waannu kulmin iyaga iyo shayaadiinta, waxaana keenaynaa gaararka jahannamo iyagoo fadhiya.

فَوَرَبِّكَ لَنَحۡشُرَنَّهُمۡ وَٱلشَّيَٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحۡضِرَنَّهُمۡ حَوۡلَ جَهَنَّمَ جِثِيّٗا ٦٨

69. markaas waxaannu ka siiban koox kasta midkooda ugu daran madax adayg (gaalimada).

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمۡ أَشَدُّ
عَلَى ٱلرَّحۡمَٰنِ عِتِيّٗا ٦٩

70. annagaa og kuwa mudnaan badan galidda naarta.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧٠﴾

71. cid idinka mid ah oon ku aroorayn ma jiro naarta, arrintaasna waxay ku ahaatay Eebahaa wax go‘an oo xukuman.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧١﴾

72. Markaas waxaannu korin kuwa Dhawrsaday, waxaannu kaga tagi Daalimiinta Dhexdeeda iyagoo Jilbo u Fadhiya.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

73. marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga oo cad cad waxay u dhihi kuwii gaaloobay kuwa rumeeyey labada kooxood midkee khayrroon nagaadi oo wanaagsan kulan (fadhi).

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾

74. badanaa intaan halaagnay hortood quruun ka fiican xoolo (iyo dhar) iyo aragba.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ﴿٧٤﴾

soo bixinta iyo qiyaamadoo la diido waa caadada gaalada, Eebese waa kan abuuray iyagoon waxba ahayn, soona kulmin gaalada iyo shayaadiinta galina naarta jahannamo, Eebaana og cidda mudan arrintaas, waana lawada mari jidka naarta ee Eebaana ka korin kuwa dhawrsaday, kuna daadin daalimiinta oo dullaysan, waana kuwa marka xaqa iyo quraanka lagu akhriyo ugu jawaaba faan iyo wanaag sheegasho. imisuuse Eebe halaagay kuwo xoolo iyo arag wacan. ibnu mascuud wuxuu yidhi: waa lagu wada aroori naarta markaasaa cid walbana waxaa lagu soo bixin camalkiisa. taasina waxay muujin inaan xaalku fududayn, waajibna tahay in la darbado. Maryam (66-74).

---

75. waxaad dhahdaa ciddii baadi ku sugan ha u fidiyo (sugo) Eebaha Raxmaana ah fidin, markay arkaan waxaa loogu gooddiyey ama cadaaba ama saacadda (qiyaame) waxay ogaan cidday xumaan badantahay gurigiisu oo tabaryar junuud (ciidamo).

قُلْ مَن كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٥﴾

76. wuu u siyaadiyaa Eebe kuwa hanuunay hanuun, kuwa hadha ee suuban (camalka) yaa khayrroon Eebahaa agtiisa abaal marin khayrna roon meel laysu celiyo.

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٦﴾

77. ka warran midka ka gaaloobay aayaadkanaga oo yidhi waxaa lay siin (aakhiro) xoolo iyo carruur.

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِآيَاتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

78. ma wuxuu daalacday waxa maqan,mise wuxuu ka yeeshay Eebaha Raxmaana agtiisa ballan.

طَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٨﴾

79. saas ma aha ee waannu qori wuxuu sheegi,waxaana u fududaynaa (kordhin) cadaabka fidin.

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ
لَهُۥ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدًّا ﴿٧٩﴾

80. waana dhaxlaynaa wuxuu sheegi wuxuuna noo imaan kali.

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨٠﴾

**ciddii baadida iyo xumaanta ku madax adaygta Eebana waa u sii badiyaa, markaasay ogaan qiyaamada cadaab iyo cidda tabaryar, oo xun. kuwa hanuunayse wuxuu u siyaadiyaa Eebe hanuun,camalka fiican yaana hadhi oo wax tari kuna khayrroon Eebe agtiisa. kuwa gaaloobayse ee sheegan in la siin caruur iyo xoolo ma waxay daalacdeen waxa maqan'mise Eebey ballan la dhigteen, saas ma aha ee waa la qori waxay sheegi'cadaabna waa loo badin, wuxuuna imaan qiyaamada kali. Maryam (75-80).**

---

81. waxay yeesheen Eebe ka sokow ilaahyo inay ugu noqdaan cizi (tabar).

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لِّيَكُونُوا۟ لَهُمْ عِزًّا ﴿٨١﴾

82. saas ma aha ee waxay ka gaaloobi cibaadadooda, waxayna ku noqon korkooda lid (col).

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ
عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٢﴾

83. miyaadan ogayn inaan ku dirro shayaadiinta gaalada oy boorrin (baadiyeyn) baadi.

أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ﴿٨٣﴾

84. ee ha ku degdegin korkooda, waannu uun u tirin tiree.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٤﴾

85. xusuuso maalintaan u kulmineyno kuwa dhawrsaday Eebaha Raxmaana iyagoo wafdi ah.

يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ﴿٨٥﴾

86. oon u kaxaynayno dambiilayaasha xagga jahannamo iyagoo aroora.

وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٦﴾

87. mana hantaan shafeeco cid ka yeelata Eebaha Raxmaana agtiisa ballan mooyee.

لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ
ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٨٧﴾

88. waxay dheheen (gaaladu) wuxuu yeeshay Eebaha Raxmaana ilmo.

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ﴿٨٨﴾

89. waxaad la timaadeen wax wayn.

لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ﴿٨٩﴾

90. oy u dhawdahay samooyinku inay la dillaacaan lana jeexmo dhulku oy la hoobato buuruhu burbur.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَنفَطِرۡنَ مِنۡهُ
وَتَنشَقُّ ٱلۡأَرۡضُ وَتَخِرُّ ٱلۡجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

91. inay u sheegeen Eebaha Raxmaana ilmo.

أَن دَعَوۡاْ لِلرَّحۡمَٰنِ وَلَدٗا ﴿٩١﴾

92. kuma habboona Eebaha Raxmaana inuu yeesho ilmo.

وَمَا يَنۢبَغِي لِلرَّحۡمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

Wuxuu ka warrami Eebe inay gaaladu yeeshcen ilaahyo Eebe ka soo hadhay inay cisse iyo gargaar ka helaan, saasna ma aha ee way diidi doonaan qiyaamada colla way u noqon. shaydaan iyo gaalla waa saaxiib ku kicin xumaanta, ee samir wax walba wuxuu leeyahay waqtiye.
tan kale maalinta qiyaame wuxuu Eebe soo kulmin kuwa dhawrsada iyagoo wafdi sharaf leh ah, dambiilayaashana waxaa loo kaxayn xagga jahannamo iyagoo aroori, wax Eebe ka soo hadhay oo shafeeco hantana ma jiro'cid ballan ku yeelatay Eebe agtiisa mooyee, eebana ilmo ma yeelan'warkaasina waa arrin wayn oy u dhawdahay in cirku iyo dhulku la dillaaco, buuruhuna la burburi gaadhaan'illeen eebey ilmo ku sheegeene'taasina kama suurowdo eebe. Cali Binuu Abii Dhaalib wuxuu yidhi: kuwa dhawrsada waxaa la soo kulmin iyagoo gaadiid fiican saaran, intay ka garaacaan Albaabka Jannada. Maryam (81-92).

---

93. wax kastoo Samada iyo Dhulka ku sugan wuxuu u imaan Eebe isagoo Addoona.

إِن كُلُّ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّآ ءَاتِي
ٱلرَّحۡمَٰنِ عَبۡدٗا ﴿٩٣﴾

94. wuu koobay Eebe wuuna Tiriyey Tiro.

لَّقَدۡ أَحۡصَىٰهُمۡ وَعَدَّهُمۡ عَدّٗا ﴿٩٤﴾

95. Dhammaantoodna waxay u imaan Eebe Qiyaamada iyagoo Kali ah.

وَكُلُّهُمۡ ءَاتِيهِ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَرۡدًا ﴿٩٥﴾

96. kuwa Xaqa rumeeyey ee Camal fiican falay wuxuu u yeeli Eebaha Raxmaana Jacayl.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَيَجۡعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحۡمَٰنُ وُدّٗا ﴿٩٦﴾

97. waxaan uun ugu fududaynay Quraanka Carrabkaaga inaad ugu Bishaarayso Quraanka kuwa dhawrsada uguna Digtid Qoom dood badan (oo xun).

فَإِنَّمَا يَسَّرۡنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ
ٱلۡمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوۡمٗا لُّدّٗا ﴿٩٧﴾

98. Badanaa intaan halaagnay hortood Qarni, ma ka kasaysaa xaggooda (aragtaa) Ruuxna, ama ma ka maqli xaggooda Cod.

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّن قَرۡنٍ هَلۡ تُحِسُّ
مِنۡهُم مِّنۡ أَحَدٍ أَوۡ تَسۡمَعُ لَهُمۡ رِكۡزَۢا ﴿٩٨﴾

Cirka iyo Dhulka iyo waxa u dhexeeyaba waxa ku sugan Eebaa iska leh, oyna Cid walbaa u imaan Qiyaamada iyadoo kaligeeda. Eebana waa koobay Khalqiga waana u tirsanyahay, Ciddii Xaqa rumeysa Wanaagna sameysa wuxuu Eebe u yeeli Jacayl. Siduu Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) sheegay: In markuu Eebe Jeclaado ruux uu faro Jabriil inuu Jeclaado markaasuu Jabriil u dhawaaqaa Ehelka Samada inay jeclaadaan, markaasaa Dhulkana aqbal loogu yeelaa, Cadhaduna waa sidaas. Quraankana Eebaa u Sahlay Carrabka si loogu Bishaareeyo kuwa dhawrsada, uguna Digo Gaalo madax adag oo Muran badan. waxbadan baana la Halaagay Quruumo ka horeeyey'wax raadana aan laga arkayn wax shanqadhana aan laga maqlayn.
Cismaan binu Cafaan wuxuu yidhi: (Eebe ha ka raalli noqdee) ruux kastoo khayr fala ama shar fala wuxuu Eebe Huwiyaa Marada Camalkiisa. Maryam (93-98).

# Suurat Dhaahaa

# سُورَةُ طه

magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

1. Dhaahaa (Nabiyow) micna kalana waa lasheegaa.

2. maanaan dejin korkaaga Quraanka inaad ku Dhibbooto.

3. waase waanada Ciddii cabsan.

4. waana soo dejinta Eebaha Abuuray Dhulka iyo Samooyinka sare.

5. Eebaha Raxmaana Carshiguu ku Istawooday (si u cunanta).

6. waxaana u sugnaaday waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan iyo waxa u dhaxeeya iyo waxa ka hooseeya Dhulka.

7. haddaad kor u Qaaddo Hadalka Eebe waa ogyahay waxa qarsoon iyo waxa la qariyey.

8. Eebe Ilaah kale ma jiro isaga mooye, waxaana u sugnaaday Magacyo Fiican.

9. ma ku soo Gaadhay warkii (Nabi) Muuse.

10. markuu arkay Dab oo u yidhi Ehelkiisa Nagaada (suga) Anigu waxaan Arkaa Dabe›waxaana u dhawahay inaan idiinka keeno Dhuxul ama aan ka helo Dabka korkiisa Cid wax tusisa.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

طه ١

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ٢

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ٣

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ٤

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ٥

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ٦

وَإِن تَجۡهَرۡ بِٱلۡقَوۡلِ فَإِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخۡفَى ٧

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ ٨

وَهَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

إِذۡ رَءَا نَارٗا فَقَالَ لِأَهۡلِهِ ٱمۡكُثُوٓاْ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا
لَّعَلِّيٓ ءَاتِيكُم مِّنۡهَا بِقَبَسٍ أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ١٠

Quraanka Eebe uguma soo degin Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) inuu ku dhibtamo siday Gaaladii sheegeen ee Quraanku waa Digniin iyo soo dejin Eebeha Sare ee Awoodda leh, wax walbana hanta, wax walbana og kor iyo Hoosba, Isaga mooyee Ilaah kale majiro, Magacyo Fiican baana u sugnaaday. Qisadii Nabi Muuse iyo Iftiinkuu Arkay iyo siduu Xaalkiisu ahaana wax badan yuu quraanku ka warramay, si Nabiga loo xoojiyo'loona Samirsiiyo. Quraankuna waa khayr iyo Wanaag iyo Naxariis'waxaana ku dadaala Cid Khayr leh. Waxaana sugnaatay: Ruuxuu Eebe Khayr la doono wuxuu kasisiiyaa Diinta. Waxaa wariyey (Bukhaari iyo Muslim). Dhaahaa (1-10).

11. markuu yimid (Muuse) Dabkii waxa loogu Dhawaaqay Muusow.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ﴿١١﴾

12. anigu waxan ahay Eebahaa ee Siib Kabahaaga Adigu waxaad ku sugantahay Toggii Daahirnaa ee Dhuwa.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ﴿١٢﴾

13. anaana ku doortay ee maqal waxa laguu waxyoon.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ﴿١٣﴾

14. Anigu waxaan ahay Alle Ilaah (kalana) ma jiro Ani mooyee ina Caabuda,Oogna Salaadda Xuskayga.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ﴿١٤﴾

15. Saacadda (Qiyaame) way imaan waxaana u Dhawahay inaan Qariyo in laga Abaal mariyo Naf kasta waxay Camal Fashay.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ﴿١٥﴾

16. ee Yuusan kaa Iilin Xaggeeda Ruuxaan Rumeyn Saacadda,raacayna Hawadiisa (Xun) ood Halaagsanto.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ﴿١٦﴾

17. waa maxay Taas Midigtaada ku Jirta Muusow (ogaal waydiin).

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾

18. wuxuu yidhi iyadu waa Ushaydii waa Cuskadaa Korkeeda waxna waan ugu Lulaa Adhigayga Dana kalana waa iigu sugnaadeen.

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ﴿١٨﴾

19. wuxuu yidhi (Eebe) Tuur Usha Muusow.

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

20. wuuna Tuuray waxayna soo baxday Mas Ordi.

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ﴿٢٠﴾

21. wuxuuna yidhi (Eebe) Qaad hana Cabsanin waxaannu ku celin Xaalkeedii Horee.

قَالَ خُذۡهَا وَلَا تَخَفۡۖ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلۡأُولَىٰ ﴿٢١﴾

Markuu Nabi Muuse soo gaadhay Nuurkii yaa la faray inuu siibo kabaha Illeen Toggii Daahirka ahaa yuu ku suganyahaye ee Dhuwa. Eebana wuu doortay Nabi Muuse waxaana loo waxyooday inaan Ilaahay mooyee Eebe kale jirin iyo Salaadda dar Eebe u oogo. Saacadduna way iman Shakila‘aan'Naf walbana waa la abaal marin ee yaan Jidka Toosan kaa leexinin Cidaan Rumeynin oo Raacay Xumaan oo Halaagsamay. Markaasaa Eebe ka warramay Ushii Nabi Muuse iyo Xaalkeedii sida Meela badan lagu Sheegay, Taasina waxay ku tusin Awoodda Eebe. Dhaahaa (11-21).

---

22. U Dum Gacantaada Garabkaaga waxay soo Bixi iyadoo Cad Xumaan la‘aan, waana Calaamad kale.

وَٱضۡمُمۡ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخۡرُجۡ بَيۡضَآءَ مِنۡ غَيۡرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخۡرَىٰ ﴿٢٢﴾

23. Inaan ku tusinno Aayaadkanaga weyn.

لِنُرِيَكَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا ٱلۡكُبۡرَى ﴿٢٣﴾

24. ee Aad xagga Fircoon wuu Xadgudbaye (Kibray).

اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٢٤﴾

25. wuxuu yidhi (Muuse) Eebow ii waasici Laabta.

قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٥﴾

26. iina Sahal (fududee) Amarkayga.

وَيَسِّرْ لِي أَمْرِي ﴿٢٦﴾

27. Furna Guntinta Carrabkayga.

وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِّن لِّسَانِي ﴿٢٧﴾

28. ha Kaseen Hadalkeygee.

يَفْقَهُوا قَوْلِي ﴿٢٨﴾

29. Iina yeel Wasiir Ehelkeyga ah.

وَاجْعَل لِّي وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِي ﴿٢٩﴾

30. Haaruun Walaalkay.

هَارُونَ أَخِي ﴿٣٠﴾

31. Kuna adkee «Xooji» Tabartayda (Dhabarkayga).

اشْدُدْ بِهِ أَزْرِي ﴿٣١﴾

32. Lana wadaaji Amarkayga.

وَأَشْرِكْهُ فِي أَمْرِي ﴿٣٢﴾

33. Inaan kugu Tasbiixsanno wax badan.

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٣﴾

34. oon ku Xusno wax badan.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

35. Adugu waxaad tahay mid na Arkee.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٥﴾

36. Wuxuu yidhi (Eebe) waa lagu siiyey Warsigaagii Muusow.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

37. Waana kugu Mannaysannay Wanaag (ku siinay) korkaaga markale.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰ ﴿٣٧﴾

38. markaan u waxyoonay Hooyadaa (ku ilhaamay) wixii lagu ilhaameeyey.

إِذْ أَوْحَيْنَا إِلَىٰ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰ ﴿٣٨﴾

39. ku Tuur Muuse Taabuud, kuna tuur Taabuudka Hirka Badda, Hirkuna ha ku rido Xeebta, waxaa qaadan Colkayga iyo Colkiisa (Fircoon), waxaana kugu tuuray Jeceylkeyga korkaga iyo in lagu barbaariyo Ilaalintayda.

أَنِ اقْذِفِيهِ فِي التَّابُوتِ فَاقْذِفِيهِ فِي الْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ الْيَمُّ بِالسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّي وَعَدُوٌّ لَّهُ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِي ﴿٣٩﴾

Aayadahani waxay ka warrami sida Eebe u Xoojiyey Nabi Muuse una Siiyey Gacan Nuura Cudur la'aan, una faray inuu aado Fircoon una digo, una waasiciyey Laabtiisa, Amarkiisana u fududeeyey'Carrabkiisana u wanaajiyey si ay u kasaan, Hadalkiisa, walaalkiis Haaruunna Nabi Wasiir ah ka dhigay, inay Eebe u wada Caabudaan, iyo in Eebe ka aqbalay Nabi Muuse Baryada Eebe, una wanaag falay Yaraantiisii markuu ka nabadgaliyey Colkiisii Fircoon, Hooyadiina ku celiyey. Taasina waxay ku tusin sida Eebe u Ajiibay Baryada Mu'miniinta, iyo in xaqu Guusha yeelan iyo in wanaagga laysla doono. Dhaahaa (22-39).

40. (waxaan kugu Mannaysanay) markay Socotay Walaashaa oy lahayd maydin tusiyaa Ruux idiin Dhaqaalayn waxaana Kugu celinay Hooyadaa si ay u qabowdo isheedu,oyna Murugoon, waxaadna Dishay Naf waana kaa korinay walbahaar,waana ku Imtixaanay Imtixaan, waxaadna ku nagaatay Sanooyin Ehelkii Madyan, markaasaad ku timid Qaddar (Eebe) Muusow.

إِذْ تَمْشِيٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا
وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ
وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ
ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾

41. waxaana kuu doortay Naftayda.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤١﴾

42. ee La taga Adiga iyo Walaalkaa Aayaadkayga hana ka daalina Xuskayga.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ﴿٤٢﴾

43. Aad Xagga Fircoon wuu Xadgudbaye.

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٣﴾

44. una dhaha Hadal Jilicsan bal inuu waxa xusuusto ama Cabsado.

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٤﴾

45. waxay dheheen Eebow waxaannu ka Cabsan inuu nagu degdego ama nagu xadgudbo.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٥﴾

46. wuxuu yidhi (Eebe) ha Cabsanina anaa idinla jira waana Maqli oon Arkaa.

قَالَ لَا تَخَافَآ ۖ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٦﴾

47. ee u Taga (Fircoon) una dhaha annagu waxaan nahay Rasuulladii Eebahaa ee Dir (u daa) Banii Israa'iil hanala jireene, hana Cadaabin (Ciqaabin) waxaan kuula nimid Aayad xagga Eebahaa,nabadgalyana ha ahaato Ruuxii raaca Hanuunka.

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ
مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ﴿٤٧﴾

Aayadahanna waxay daba joogaan kuwii hore, waxayna ka warrami sida Eebe u Nabadgaliyey Nabi Muuse una doortay, uguna diray Fircoon, una faray inay Hadal Jilicsan kula hadlaan, Cabsi iyo Xumaanna ayna ka yaabin, oy warsadaan inuu ka tago Banii Israa'iil ha raaceen Xaqee oosan Addoonsan. waxayna tusin in Xaqa Dadka si cad iyo fudud loogu yeedho oon Canaan iyo Caytan lahayn, sida Eebe faray Nabi Muuse, Nabiga Muxamed ahna (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) uu faray Falayna sida ka muuqata Warqaduhuu u qoray Hiriqlihii Ruum, oo ahaa Islaam aad nabad gashid,Eebana ha ku Siiyo Ajirkaaga labajeere. Waana taas aadaabta Islaamku. Dhaahaa (40-47).

---

48. Annaga waxaa Naloo Waxyooday in Cadaab u Sugnaaday Ruuxii Beeniya (Xaqa) oo Jeedsada.

إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٨﴾

49. Wuxuu Yidhi (Fircoon) waayo Eebihiin Muusow.

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٩﴾

50. Wuxuu yidhi (Muuse) Eebahanno waa kan Siiya wax kasta Abuurkiisa oo Toosiyey.

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥٠﴾

51. Wuxuu yidhi (Fircoon) Sidee Yahay Xaalkii Quruumihii hore.

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ﴿٥١﴾

52. Wuxuu Yidhi (Muuse) Cilmigoodu waa Eebe Agtiis Kitaab aan ka dhumeyn Eebe uuna Halmaameyn.

قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي
وَلَا يَنسَى ﴿٥٢﴾

53. Waa Eebaha ka Yeelay Dhulka Gogol, oo idinka bixiyey Dhexdeeda Waddooyin oo idiinka soo Dejiyey Samada Biyo oon ku soo Bixinay Noocyo Doog ah oo kala Tagsan.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا
سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ
أَزۡوَٰجٗا مِّن نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ﴿٥٣﴾

54. ee Cuna oo Daajiya Xoolihiinna, Arrintaasna Calaamooyin yaa ugu Sugan kuwa Caqliga leh.

كُلُواْ وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ
لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ﴿٥٤﴾

55. Xaggeedaan (Dhulka) idinka Abuuray, Dhexdeedana idinku Celin, Xaggeedaana Laydinka soo Bixin Mar Kale.

۞مِنۡهَا خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ
وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ﴿٥٥﴾

56. Waxaan Dhab ahaan u Tusinay (Fircoon) Aayaadkanaga Dhamaan, wuuna Beeniyey oo Diiday.

وَلَقَدۡ أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٦﴾

Markuu Nabi Muuse Xaqa u Caddeeyey Fircoon uguna yeedhay ugana Digay Ciqaab yuu isla weynaaday warsadayna Eebeha Muuse Isagoo Ismoogaysiin Caqli Xumo Darteed,Wuxuuse u Caddeeyey Nabi Muuse in Eebe yahay kan Tusiya wax kastoos Abuuray Maslaxadiisa Dayaca mid ama Halmaamana ahayn, waana kan Dhulka Gogol ka yeelay, Waddooyinna ka bixiyey, Cirkana Biyo ka keenay, kuna soo bixiya Cunno kala duwan, oo Calaamad u ah kuwa Caqliga leh, Waana Eebaha Dadka Dhulka ka Abuuray, kuna Celin, kana soo bixin Qiyaamada. Daalimse had iyo jeer Xaquu diidaa Sidii Fircoonkii si walba wax loo Tusiyey ee beeniyey Xaqa diidayna. Ciddii Caqli lehse waa inay Fikirtaa kana leexataa Waddadii Fircoon iyo Waxa la mid ah. Dhaahaa (48-56).

---

57. Wuxuu yidhi (Fircoon) Ma waxaad noola timid Inaad nagaga Bixiso Dhulkanaga Sixirkaaga Muusow.

قَالَ أَجِئۡتَنَا لِتُخۡرِجَنَا
مِنۡ أَرۡضِنَا بِسِحۡرِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٥٧﴾

58. Waxaannu kuula imaanaynaa Sixir la mid ah ee nooyeel Dhexdeenna Ballan aynaan Baajinayn anaga iyo Adigu, Meel eg (La yaqaan).

فَلَنَأۡتِيَنَّكَ بِسِحۡرٖ مِّثۡلِهِۦ فَٱجۡعَلۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكَ
مَوۡعِدٗا لَّا نُخۡلِفُهُۥ نَحۡنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانٗا سُوٗى ﴿٥٨﴾

59. Wuxuu yidhi (Nabi Muuse)

قَالَ مَوۡعِدُكُمۡ يَوۡمُ ٱلزِّينَةِ

markuu yimaado Amarkanagu oo Burqado Tanuurku,Gali Doonta Nooc kastaba Labo Labo iyo Ehelkaaga Ciddii Hadal u Hor maray (Halaag) mooyee oo ka mid ah Haygulana Hadlin (Xaalka) kuwa Dulmiga falay iyaga waa la Maanshayne.

فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسْلُكْ فِيهَا
مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ
عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ مِنْهُمْ وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟
إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾

28. Markaad Korto Adiga iyo inta kula Jirta Doonta waxaad Dhahdaan Mahad Eebaa iska leh ah kan iga koriyey Qoomka Daalimiinta ah.

فَإِذَا ٱسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلْفُلْكِ فَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ
ٱلَّذِى نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٨﴾

29. Waxaadna Dhahdaa Eebow I daji Guri la Barakeeyey Adaa u Khayrroon Dejiyee.

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِى مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾

30. Arrintaasna waxaa ku Sugan Aayaad waxaana nahay kuwo wax Imtixaama.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣٠﴾

**Wuxuuna ku Dhammaaday Xaalkii kuwaas in Biyo lagu Halaagay, Eebana koriyey Nabi Nuux iyo Intii Rumaysay, taasina waa Sunada Eebe iyo Imtixaamkiisa, Qisaduna waxay aad ugu Faah Faahsantahay Suuradda Huud, waxayna ku Tusin Lagdanka Xaqa iyo Xumaanta'Tan iyo Waqtigii Nabi Nuux iyo inaan la waayeyn Xaqdiidayaal Xumaanta Jecel oo Wanaagga Neceb, waxaase Hadhi Wanaagga iyo Khayrka'Waxaana Tagi Xumaanta iyo Gaalimada iyo Kibirka. Al-Mu'minuun (26-30).**

---

31. Markaasaan ahaysiinay Gadaashood Qarni kale.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ﴿٣١﴾

32. Waxaana u Dirray Dhexdooda Rasuul ka mid ah Caabuda Eebe idiinma sugna Ilaah Eebe ka soo Hadhay ee Miyeydaan Dhawrsanayn.

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ
مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

33. waxay Dheheen Madaxdii Qoomkiisa ee ah kuwii Gaaloobay oo Beeniyey la Kulanka Aakhiro oon ugu Raaxaynay Nolosha Dhaw, kani ma aha waxaan Dad idinla mid ahayn Cunina waxaad Cunaysaan,Cabbina waxaad Cabbaysaan.

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ
ٱلْءَاخِرَةِ وَأَتْرَفْنَٰهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ
وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٣﴾

34. Haddaad Adeecdaan Dad idila mid ah idinku waa Khasaarteen.

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿٣٤﴾

35. ma wuxuu idiin Yaboohi Markaad Dhimataan ood Noqotaan Carro iyo Lafo in laydin soo Bixin.

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَٰمًا
أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٥﴾

36. Waa Fogtahay oo Fogtahay waxa laydinku Goodin.

۞ هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦

37. Ma aha waxaan Noloshanada Adduunyo ahayn, waanu Dhiman (Qaar) oonnu Noolaan (Qaar) kuwa la soo Bixinna ma Nihin.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا
وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ٣٧

38. Mana aha waxaan Nin ku Been Abuurtay Eebe ahayn, mana nihin kuwo u Rumeyn.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا
وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ٣٨

39. Wuxuuna yidhi Eebow iiga Gargaar Beenintooda.

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩

40. Wuxuu yidhi Eebe Mudda Yar ka Dib yey ahaan kuwo Nidaamooda*.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ٤٠

41. Waxaana ku Qabatay si Xaq ah Qaylo waxaana ka yeellay Daadxoor ee Fagaansho Haw Sugnaado Daalimiinta.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً
فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ٤١

Nabi Nuux Gadaashiis wuxuu Eebe Diray Rasuullo kale, waxaana beeniyey qoomkoodii iyagoo Sheegi inay la mid yihiin una Noolyihiin siday u Nool yihiin, oy Diideenna soo Bixinta iyo Qiyaamada, Nabiguna ay Xumaan ku Sheegeen'wuxuuse Beryaye Eebe'waxaana ku Dhacay Gaaladii Halaag, taasina waa Abaalka Gaalada Xaqa Diida ee Daalimiinta ah, oo ku Dambayn Qoomamo iyo Khasaare. Al-Mu'minuun (31-41).

* Shallaaya (dib u eegaha).

---

42. Markaasaan Ahaysiinay Gadaashood Quruumo kale.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ٤٢

43. Kamana hor marto Ummadi Ajasheeda (Waqtigeeda) kamana Dib marto.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ٤٣

44. Markaasaan Diray Rasuulladanadii oo Israacsan markastooy Ummad u Yimaaddo Rasuulkoodu waybeeniyaan, waxaana Raacsiinay Qaarkood Qaar (Halaag) waxaana ka yeelay Sheeko Fogaanshaana u Sugnaaday Qoomaan (Xaqa) Rumeyn.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَىٰ كُلَّ مَا جَاءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ
فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ
أَحَادِيثَ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ٤٤

45. Markaasaan la Diray (Nabi) Muuse iyo Walaalkiis Haaruun Aayadkanagii iyo Xujo Cad.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا
وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ٤٥

46. Xagga Fircoon iyo Jameecadiisii (yaana u dirray) wayna is kibriyeen waxayna ahaayeen Qoom is korray-siiya.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِۦ
فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا عَالِينَ ٤٦

47. waxayna dheheen ma waxaanu u rumayn Labo ruux oo nala mid ah Qoomkooduna anaga na Caabudo.

فَقَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا
وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧

48. Wayna Beeniyeen waxayna Noq-deen kuwo la Halaagay.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْلَكِينَ ٤٨

49. Waxaana Siinay (Nabi) Muuse Kitaabka inay Hanuunaan.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ٤٩

50. Waxaana ka yeellay ina Mar-yamna iyo Hooyadiis Aayad waxaana u Dunnay Meel sare oo Sugnaansho iyo Biyo Socda leh.

وَجَعَلْنَا ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةً وَءَاوَيْنَٰهُمَآ
إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ٥٠

Markaas ka Dibna waxaa Yimid Quruumo kale, oo midna ayna ka hor mari karin kana dib mari karin Waqtigeeda, waxaana loo soo Diray Rasuulllo si is raacsan,oo mar kasta la beenin jiray, waase laCiqaa-bay Beeniyayaashii, markaasaa Eebe Diray Nabi Muuse iyo Haaruun'wixii Dhexmaray isaga iyo Fir-coonna wax badan yuu Quraanku ka warramay waase in lawaano Qaato.
Sidoo kale Nabi Ciise iyo Hooyadiisna waa in lagu Waano qaato. Al-Mu'minuun (42-50).

---

51. Rasuullow ka Cuna Xalaa-sha,Falana Wanaag,Anigu waxaad Falaysan waan Ogahaye.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُوا۟ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا
إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ٥١

52. Tanna waa Umaddiinii (Diinta) umad (Diin) kaliya anna waxaan ahay Eebihiin ee iga Dhawrsada.

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ
فَٱتَّقُونِ ٥٢

53. Waxayse u kala Goosteen Amar-kooda Dhexdooda Kooxo,Xisbi kas-tana waxa Agtooda ah yey ku Farax-sanyihiin.

فَتَقَطَّعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ
فَرِحُونَ ٥٣

54. ee Isagaga Tag Halmaanshahooda Dhexdiisa Tan iyo Muddo.

فَذَرْهُمْ فِى غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤

55. ma waxay u Malayn waxaannu Siin oo Xoolo iyo Caruur ah.

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ٥٥

56. Inaanu u soo Hormarinay Khay-raad wax ma Oga.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ بَل لَّا يَشْعُرُونَ ٥٦

57. kuwa uun Ka Cabsada Eebahood ka Yaabid.

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ٥٧

58. kuwa uun Aayaadka Eebahood Rumeeya.

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَـٰتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ٥٨

59. kuwa uun Eebahood aan la Wadaajinin.

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ٥٩

60. kuwa Bixin waxa la Siiyay Iyadooy ka Cabsan Quluubtoodu inay Xagga Eebe u Noqon.

وَٱلَّذِينَ يُؤْتُونَ مَآ ءَاتَوا۟ وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ
أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَٰجِعُونَ ٦٠

61. Kuwaasaa u deg degi Khayraadka una Hormarinay.

أُو۟لَـٰٓئِكَ يُسَـٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ وَهُمْ لَهَا سَـٰبِقُونَ ٦١

Eebe wuxuu Faray Nabiyada Inay Cunaan Xalaasha Wanaagna Falaan, wayna Fuliyeen wixii la Faray, Tan kale Xaqu waa mid'Eebana waa Mid kaliya'mana Haboona in la kala Tago ama lays Khilaafo, mana aha Xoolaha iyo Caruurta la Siin Gaalada Khayr loo soo Dedejiyey, ee kuwa Eebe ka Yaaba, ee Rumeeya Aayaadkiisa een u Shariig yeelin, ee wax Bixiya iyagoo ka Cabsan Inay Eebe u Noqon Kuwaasaa Khayrka loo soo Dedejin'una hor mara.Caa'isha Eebe ha ka Raalli Noqdee, waxay warsatay Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) in kuwa Cabsan Ay Yihiin: kuwa Xada, Sinaysta, oo Khamro Cabba, wuxuuna yidhi : Ma aha Kuwaas, ee waa kuwa Tukada, Sooma oo Zadaqaysta, Haddana Cabsan (Imaam Axmed). Al-Mu'minuun (51-61).

---

62. kuma Mashaqayno Naf waxayna karin,Agtanadana waxaa ah Kitaab ku Hadli Xaq, lamana Dulmiyo Iyagana.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَـٰبٌ
يَنطِقُ بِٱلْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٦٢

63. waxayse kaga Sugantahay Quluubtoodu Halmaansho Xagga Kaas,waxayna Leeyihiin Camallo Kaas ka Duwan (oo Xun) oy iyagu u Camal Fali.

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِى غَمْرَةٍ مِّنْ هَـٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَـٰلٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ
هُمْ لَهَا عَـٰمِلُونَ ٦٣

64. Markaanse ku Qabanno Kuwooda Nicmaysan Cadaab Markaasay Qaylyaan.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِٱلْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْـَٔرُونَ ٦٤

65. (Waxaana la Dhihi) ha Qaylyina Maanta Idinku Xagganaga Laydiin kama Gargaaree.

لَا تَجْـَٔرُوا۟ ٱلْيَوْمَ ۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥

66. Waxay ahayd Aayaadkeygii Tii lagu Akhriyo Korkiinna waxaadse ahaydeen kuwa Cidhibtiinna Dib ugu noqda (Xaqa Diida).

قَدْ كَانَتْ ءَايَـٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَـٰبِكُمْ
تَنكِصُونَ ٦٦

67. Idinkoo isku Kibrin Quraanka (ama Kacbada iyo Nabiga) Cawaysimina idinkoo Hadal Xun.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَـٰمِرًا تَهْجُرُونَ ٦٧

68. Miyeyna Fiirinin Quraanka, mise waxaa u Yimid Waxaan U imaanin Aabayaalkoodii hore.

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَاءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٨﴾

69. Mise waxayna Aqoonin Rasuulkooda oo ay Diidi.

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Mise waxay Dhihi waa Waalanyahay, wuxuuse Ula Yimid Xaq Badankoodse Xaqay Nici.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧٠﴾

Aayadahanna wuxuu Eebe ku Sheegay inuusan Cidna'ku Mashaqayn waxayna karin, Eeba Agtiisana yahay Kitaab Xaq ku hadli'Cid la Dulminna ayna jirin, Gaaladuse way Halmaansanyihiin Xaalkaas, waxayna leeyihiin Shaqooyin kale, markase kuwooda Raaxaysan Kado Lagu qabto markaasay Eebe u Qaylyaan, mase Habboona inay Qaylyaan'Ileen horay Xaqa u diideene, una Gaaloobeene, Isla wayni iyo Kibirna ku Darsadeene, Miyeynase Fiirinin Quraanka, mise waxaa u Yimid waxaan u Imaan Aabayaalkoodii Hore, Miyeynase Aqoonin Rasuulkooda oo Saasay ku Diidi, Mise Waalli bay ku Sheegi, Dhabtuse waa inuu Xaq ula Yimid'iyana ay Xaqa Diidi. Jacfar iyo Abuu sufyaana waa kuwii u Caddeeyey Najaashi iyo Hiriqle inay Yaqaanaan Nabiga Runtiisa, Ammaanadiisa iyo Nasabkiisaba. Taasina waxay ku Tusin in Cidda Xaqa u Yeedhi tahay mid lagu Yaqaan Sharaf iyo Amaano. Al-Mu'minuun (62-70).

---

71. Hadduu Raaco Xaqu Hawadooda waxaa Fasaadi Lahaa Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u Dhaxeeya, waxaanse Siinay Quraanka wayse ka Jeedsan quraanka.

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَاهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧١﴾

72. Mise waxaad warsan Kharaj (u Juuro) Ajirka Eebahaabaa Khayr Roon, waana kan u Khayr Badan Arzaaqe.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٢﴾

73. Adiguna waxaad ugu Yeedhi Jid Toosan.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾

74. Kuwa aan Rumeyn Aakhirona Jidka way ka Iilan.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾

75. Haddaan u Naxariisanno oon ka Faydno waxa haya oo Dhib ah waxay ku Madax Taagi Xumaantooda iyagoo ku Indho la'.

۞ وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾

76. Waxaannu ku Qabanay Cadaab umana ayan Hogaansamin «Dulloobin» Eebahood umana Khushuucin.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾

77. Markaan ku Furro Korkooda Cadaab Daran markaasay Quustaan.

حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَابٗا ذَا عَذَابٖ شَدِيدٍ
إِذَا هُمۡ فِيهِ مُبۡلِسُونَ ٧٧

Quraanka iyo Xaqa Eebaa soo Dejiyey, mana raacayo Hawadooda iyo Siday Rabaan ee wuxuu ku Socon Jidka Toosan ee Habboon, haddii kale waxaa Fasaadi Cirka, Dhulka iyo waxa ku Dhex sugan, Wuxuuna Eebe soo Dejiyey Quraan Sharaf leh oy Gaaladuna ka Jeedsan, Nabiguna wax Ujuura ah ma warsado, Illeen Ajriga Eebaa Khayr Roone, wuxuuse Nabigu ugu Yeedhi Jidka Toosan, kuwaan Rumayn Aakhirana Jidka way ka Leexdaan, hadduu Eebe u Naxariisto oo ka Faydo Dhibna waxay ku Sii Madax Taagaan Xumaanta, Eebana wuu Imtixaamaa mase u Khushuucaan inta ay ka Arkaan Albaab Cadaab Daran oy Markaas Quustaan'Saasuuna Quraanku iyo Nabigu ugu Yeedhi Xaqa iyo Jidka Toosan'Dadka Qaarkiina u Diidi. siduu Nabigu Yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Xadiith Macnihiisu yahay; Waxaan Idin hayaa Guntiga oo Dabka Idin ka Celin'Idinkuna isku Tuuraysaan Waxayna u Dhawdahay inaan idin sii Daayo, waxaana layga Celin Doonaa Dad markaan Dhaho Eebow waa umadayda yaa la Dhihi ma Ogid waxay Sameeyeen Gadaashaa, Dib bay U noqdeen, (Gaaloobeen) waana taas Dib u noqoshada Dhabta ah. Al-Mu'minuun (71-77).

---

78. Eebe waa kan idiin Yeelay Maqalka, iyo Araga iyo Quluubta wax Yar baadna ku Shugriyeysaan (Eebe).

وَهُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ
وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٧٨

79. Eebe waa Kan idinka Abuuray Dhulka Xagiisaana laydiin soo Celina.

وَهُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٩

80. Eebe waa Kan wax Nooleeya, waxna Dila wuxuuna Leeyahay Iskhilaafka (Kala Duwanaanta) Habeenka iyo Maalinta ee Miyeydaan Wax kasayn.

وَهُوَ ٱلَّذِي يُحۡيِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخۡتِلَٰفُ
ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٨٠

81. Waxayse Dheheen wax la mid ah waxay Dhaheen kuwii hore (Gaaladii).

بَلۡ قَالُواْ مِثۡلَ مَا قَالَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٨١

82. Waxay Dheheen Ma Markaan Dhimanno oon Noqonno Carro iyo Lafo Miyaa Anaga nala soo Bixin.

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا
لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

83. Waa Naloo Yaboohay Aabayaalkanno kan (Soo Bixinta) horay mana aha kani waxaaan warkii hore ahayn.

لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ
إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣

84. Waxaad Dhahdaa yaa leh Dhulka iyo waxa ku sugan haddaad wax Ogtihiin.

قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٨٤

85. Waxay Odhan Eebe, waxaad Dhahdaa Miyeydaan wax Xusuusanayn.

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

86. Dheh waayo Eebaha Samooyinka Todobada ah iyo Eebaha Carshiga Wayn.

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٨٦﴾

87. Waxay Odhan Eebe, Dheh Miyeydaan Dhawrsanayn.

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٨٧﴾

88. Dheh Yey yaddiisa* ku Jirtaa Xukunka wax kasta, oo wax Magan Galiya, isna aan wax laga Magan galinayn, Haddaad wax Ogtihiin.

قُلْ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٨﴾

89. Waxay Odhan Eebe, Dheh Xaggee Laydiin Sixri.

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٨٩﴾

90. Waxaanse Siinay Xaq waana Beenaalayaal.

بَلْ أَتَيْنَـٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَـٰذِبُونَ ﴿٩٠﴾

Eebaa Dadka ugu Nicmeeyey Maqalka, Aragga, Caqliga iyo Nicmooyinka kale si ay ugu Mahdiyaan, Wanaagana ugu Dhaqmaan, Isagaana Abuura, oo Dila oo Noolayn, wax walbana Awoodiisa ku Jiraa, Dadkana soo Kulmin, Xukunka Dhulka, Cirka, Carshiga, wax kasta iyo Magan Galintaba isagaa leh, wax Dhibi ama wax u Tara ama Magan galinna ma Jiro, Sidaasayna Waajib u Tahay in si Dhab ah loo Caabudo looguna Dhaqmo Sharcigiisa iyo quraankiisa. Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu Yidhi: Xaalka Eebe waa ka wayn yahay Sidaas'Carshigiisu wuxuu ku Yahay Sidaas, wuxuu Ishaaray Gacantiisa sida Qubad. Al-Mu'minuun (78-90).

* gacantiisa (dib u eegaha).

---

91. Ma yeelan Eebe Ilmo,mana aha Miciisa Ilaah (kale) Illeen markaas wuu la Tagi lahaa Ilaah walba wuxuu Abuuray,wuxuuna ka Kormari lahaa (Adkaan lahaa) Qaarkood Qaar, waxaa ka Nasahan Eebe waxay ku Tilmaami.

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَـٰهٍ ۚ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَـٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَـٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾

92. Waa Ogaha waxa Maqan iyo waxa Jooga,wuuna ka Sarreeyaa waxay la Wadaajin.

عَـٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَـٰدَةِ فَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾

93. Waxaad Dhahdaa Eebow Haddaad i Tusiso waxa Looyaboohay.

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾

94. Eebow hayga Yeelin Qoomka Daalimiinta ah.

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٩٤﴾

95. Annaguna inaan ku Tusinno waxaan u Yaboohnay waan Karraa.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَـٰدِرُونَ ﴿٩٥﴾

96. ee Raaci (Dhaafso) Tan Wanaagsan Midda Xun Anagaa og Waxay Tilmaamiye (Sheegi).

ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾

97. Waxaadna Dhahdaa Eebow waxaan kaa Magangalay Waswaaska Shayaadiinta.

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٧﴾

98. Waxaana kaa Magan Gali Eebow inay ii Yimaadaan Shayaadiintu.

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾

99. Markuu u Yimaaddo Midkood (Gaalada) Mawdku wuxuu Dhihi Eebow I celiya.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ﴿٩٩﴾

100. Waxaan u Dhawahay inaan Falo Wanaage waxaan ka Tagay, saas ma aha ee waa Hadal uu iska Yidhi Gadaashoodana waxaa ah Barzakh,tan iyo Maalinta la Soo Bixin.

لَعَلِّىٓ أَعْمَلُ صَٰلِحًا فِيمَا تَرَكْتُ ۚ كَلَّآ ۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ
هُوَ قَآئِلُهَا ۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٠٠﴾

Eebe Ilmo ma leh Umana Baahna, Ilaah kalena lama Jiro oo Mid Walba wuxuu Qaadan lahaa wuxuu Abuuray, Midbaana midka kale ka Sarreyn lahaa, waana ka Nazahanyahay Eebe waxaas, wax walbana waa Ogyahay, Eebana waa karaa Ciqaabtooda, waana in Eebe la Warsado inuusan Daalimiinta kala mid Dhigin Siduu Nabiga Faray, Xumaantana waa in Wanaag Lagu Badalaa, Shaydaankana Eebe laga Magan Galo, si aan marka la Dhiman Loo Calaa Calin Celinna loo Warsanin Si Camal Fiican loo Falo. Al-Mu'minuun (91-100).

---

101. Marka la Afuufo Suurka ma Jiro Nasab Dhexdooda Maalintaas, waxna isma Warsadaan.

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ
وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿١٠١﴾

102. Ciddayse Cuslaato Miisaankiisu (Wanaagga) kuwaasi waa kuwa uun Liibaanay.

فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٢﴾

103. Ciddayse Fududaato Miisaankiisu kuwaasi waa kuwa Khasaariyey Naftooda Jahannamayna ku Waari.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟
أَنفُسَهُمْ فِى جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ﴿١٠٣﴾

104. Waxaana Gubi Wajigooda Naarta iyagoo Waji diiran.

تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَٰلِحُونَ ﴿١٠٤﴾

105. (Waxaa lagu Dhihi) Miyeyna ahayn Aayaadkanagu kuwa lagu Akhriyo Korkiinna ood Beenin Jirteen.

أَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ
فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٠٥﴾

106. Waxay Dhahaan Eebow waxaa naga Adkaatay Xumaantanadii, waxaana ahayn Qaar Dhunsan.

قَالُوا۟ رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا
وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّينَ ﴿١٠٦﴾

107. Eebow naga Bixi Xaggeeda Haddaan u Noqonana Anagaa Daalimiin ah.

رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْهَا فَإِنْ عُدْنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ﴿١٠٧﴾

108. Wuxuu Dhahaa Eebe ku Fogaada Dhexdeeda Idinkoo (Dullaysan) hana Ila Hadlina.

قَالَ ٱخْسَـُٔوا۟ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ﴿١٠٨﴾

109. Waxaa Jirtay in Koox ka mid ah Addoomadayda ay Dhahaan Eebow waan Rumaynay Xaqa ee noo Dhaaf noona Naxariiso Adaa Naxariiste u Khayr Roone.

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِى يَقُولُونَ رَبَّنَآ
ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٠٩﴾

110. Waxaadse ka Yeelateen Jees jees intay idinka Halmaansiiyaan Xuskayga ood kuna Qoslayseen.

فَٱتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوْكُمْ ذِكْرِى
وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ﴿١١٠﴾

111. Waan ka Abaal marinay Maanta Samirkoodii Dartiis, iyaga unbaana Liibaanay.

إِنِّى جَزَيْتُهُمُ ٱلْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ
هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿١١١﴾

Qiyaamada, Miisaanka, Janada, Naarta iyo Abaal marintaba wax badan yuu Quraanku soo Cel Celiyey'waxaase loo Baahan yahay Waano Qaadasho.
Waxbana uma Taro Gaalo Calaacal Maalintaa mar Hadday Beenin Jireen Quraanka'kuna Jees jeesi Jireen Mu'miniinta, kuna Qosli Jireen, Kuwaasoo Wanaag lagu Abaal Marin Maalintaas Liibaanina.
Waxayna Caddayn Aayaddu Inaan Nasab iyo Qaraabo wax tarayn Qiyaamada ee Wanaag iyo Xaq Rumayn uun wax Tari iyo toosni Dhab ah. Al-Mu'minuun (101-111).

---

112. Wuxuuna Dhihi Eebe imisa Sanaad ku Nagaateen Dhulka.

قَٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٢﴾

113. Waxayna Odhan waxaan ku Nagaanay Maalin ama Maalin Qaarkeed, warsada kuwa wax tiriya «Malaa'igta».

قَالُوا۟ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ ٱلْعَآدِّينَ ﴿١١٣﴾

114. Wuxuu Yidhi Maydaan Nagaanin wax Yar Mooyee Haddaad wax Ogtihiin.

قَٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا لَّوْ أَنَّكُمْ
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٤﴾

115. ma Waxaad u Malayseen inaan Idiin Abuuray Ciyaar oon idinka Xagganaga loo soo Celinayn.

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَٰكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ
إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٥﴾

116. Waxaa Sarreeya Eebaha Xaakimka Xaqa ah Ilaah aan isaga ahayna ma jiro Waana Eebaha Carshiga Sharafta leh.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْكَرِيمِ ﴿١١٦﴾

117. Ciddii Caabudda Eebe la Jirkiisa Ilaah kale oon Xujo lahayn Xisaabtiisu waa uun Eebe Agtiisa, mana Liibaanto Gaalo.

وَمَن يَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرْهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا
حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١١٧﴾

118. Waxaad Dhahdaa Eebow Dhaaf oo Naxariiso adaa Naxariiste u Khayr Roone.

وَقُل رَّبِّ ٱغْفِرْ وَٱرْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١١٨﴾

Gaalada Xisaabtu way ka Lumi Qiyaamada, mana Gartaan intay Adduunka ku Noolaayeen, waxayse Sheegi inay Maalin ama Maalin Badhkeed ku Noolaayeen Iyagooy la Yaraatay dhibka Dartiis, Wax yar bayse ku Noolaayeen hadday Garan, Dadkana Ciyaar looma Abuurin, Waxaana Sarreeya Eebaha Xaakimka Xaqa ah, ee Carshiga Sharafta leh iska leh, Ciddii Caabuda oo Xumaan iyo Gaalimo ku Raacda wax kale Eebe la Jirkiisa Eebaa Xisaabin'Gaalana ma Liibaanaan, Dambi Dhaaf iyo Naxariisna Eebaa leh oo hanta. Al-Mu'minuun (112-118).

# Suurat An-Nuur

# سُورَةُ النُّورِ

Magaca Eebe Yaan ku Billaabaynaa ee Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Tani) waa Suurad aan Soo Dejinay oo Faralnay (wax ku Caddaynay) kuna soo Dejinay Dhexdeeda Aayaad Cad Cad inaad wax Xusuusataan (waano qaada Taan)

سُورَةٌ أَنزَلْنَٰهَا وَفَرَضْنَٰهَا وَأَنزَلْنَا فِيهَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ
لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿١﴾

2. Zaaniyadda (Haween) iyo Zaaniga (Ragga) Garaaca mid kastoo ka mid ah Boqol Garaac yeyna Idiin Qabanin Xagooda Naxariis Diinta Eebe Dhexdeeda Haddaad Tihiin kuwa Rumeeyey Eebe iyo Maalinta Dambe (Qiyaamada) hana Joogo Garaacooda Koox ka Mid ah Mu'miniinta.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِى فَٱجْلِدُوا۟ كُلَّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا مِا۟ئَةَ جَلْدَةٍ
وَلَا تَأْخُذْكُم بِهِمَا رَأْفَةٌ فِى دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ
مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢﴾

3. Zaani ma Guursado waxaan Zaaniyad ahayn, ama Gaal, Zaaniyadna ma Guursato waxaan Zaani ahayn ama Gaal, waana laga Reebay Arrintaas Mu'miniinta.

ٱلزَّانِى لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوْ مُشْرِكَةً وَٱلزَّانِيَةُ
لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوْ مُشْرِكٌ
وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٣﴾

4. Kuwa (Zino) ku Gana (Sheega) Haweenka Dhawrsoon oon Afar Marag ah keenin Garaaca Siddeetan Garaacood,hana ka Aqbalina Marag Waligood,kuwaasina waa uun Faasiqiin.

وَٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوا۟ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ
فَٱجْلِدُوهُمْ ثَمَٰنِينَ جَلْدَةً وَلَا تَقْبَلُوا۟ لَهُمْ شَهَٰدَةً أَبَدًا
وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٤﴾

5. Marka laga Reebo kuwa Toobad Keena intaas ka Dib oo Wanaajiya, Eebana waa (Dambi) Dhaafe Naxariista.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ٥

Suuraddan waa Suurad wayn, wax badanna ka waranta Aadaabta Islaamka, oyna Haboontahay in la Fahmo, waxayna ku Billaabatay in Eebe soo Dejiyey kuna Cadeeyay Aayaad, waxaa ku Xiga Ciddii Zino la Timaadda Rag iyo Haweenba oon horay wax u Guursan in lala Dhaco Boqol Ulood, oon loona Nixin, Maragna loo Yeelo, iyo in Dadka Xun Xun Iyagu isku Haboonyihiin oo Zaani iyo Gaal uu Guursan mid la Mid ah'lagana Reebay Mu'miniinta, Gaalada Kitaabka leh waa laga Hadlay Wayna Bannaanyihiin guurka Haweenkoodu, Tan kale Ciddii Qadafta Ruux Dhawrsoon kuna Sheegta Zino Afar Marag la'aan waa In lala Dhaco Siddeetan Ulood'lagana Aqbalin Marag Waligiis'Ciddii Toobad keenta oo Wanaagsanaata Mooyee, waxayna ku Tusin Xumida Zinada, Dhawridda Sharafta Muslimka iyo Wanaagga Diinta Islaamka. An-Nuur (1-5).

---

6. Kuwa Qadfa (Zino ku Sheega) Haweenkooda oon Marag aan Naftooda ahayn Lahayn midkood Maraggiisu waa inuu ku Marag Kaco Dhaarta Afar Dhaarood Eebe inuu Run Sheegi

وَالَّذِينَ يَرْمُونَ أَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُن لَّهُمْ شُهَدَاءُ إِلَّا أَنفُسُهُمْ
فَشَهَادَةُ أَحَدِهِمْ أَرْبَعُ شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ إِنَّهُ
لَمِنَ الصَّادِقِينَ ٦

7. Tan Shanaad waa inuu ku Dhaarto in Lacanadda Eebe ku Dhacdo hadduu Beenaale yahay.

وَالْخَامِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ اللَّهِ عَلَيْهِ إِن كَانَ
مِنَ الْكَاذِبِينَ ٧

8. Waxaa Ka rida Iyadana Ciqaabta inay ku Dhaarato Afar Dhaarood inuu Beenaale yahay.

وَيَدْرَؤُا عَنْهَا الْعَذَابَ أَن تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ
إِنَّهُ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ٨

9. Tan Shanaadna waxay ku Dhaaran in Cadhada Eebe ku Dhacdo hadduu Run Sheegi.

وَالْخَامِسَةَ أَنَّ غَضَبَ اللَّهِ عَلَيْهَا إِن كَانَ
مِنَ الصَّادِقِينَ ٩

10. Hadduuna Jirin Fadliga Eebe iyo Naxariistiisa Korkiinna oosan ahayn Toobad Aqbal Badane Falsan «Waxaa Beenaalaha ku Dhici lahaa Cadaab Daran».

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللَّهَ
تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠

Sidoo kale Ninkii Haweenaydiisa Zino ku Sheega waxaa Garaacidda ka Reebi inuu shan Goor Eebe ku Dhaarto inuu Run Sheegi, iyana waxay Dhaaran Shan jeer inuu Been Sheegi, ka dibna way kala Furmi, waxaana loo Yaqaanaa Licaan. Diinta Islaamkuna waa diin Sharaf iyo Naxariis, Doonina mayso inay Cidaan wax ku Caddayn Ceebayso, hase yeeshee uma Dul Qaadato waxa Sharafta Dhaawaca'sida ku Sheega Zinada iyo wax la Mid ah, Mase Fududa in Dadka lagu Sheego waxaan jirin oon Caddayn, waxaa Xadiith ku sugnaatay: Seddex Eebaa ka Xarrimay Jannada, Midka Khayaamada Sameeya, Kan Caasiya Waalidka, iyo kan Ehelkiisa ku Suga Xumaanta. Tan kale ma Banaana in Been lagu Dhaarto'waxayna ka mid tahay waxyaalaha Dadka Naarta Galiya, Saas darteed Zino Hawdhawaan, Cidna Zino ha ku Sheegin Adoon Hubin, Dhabtana Indhaha ka Qabsan, Xuduuda Diinta iyo Islaamka Ilaahi, Wanaaga ku Dadaal, Xumaanna ka Dadaal. An-Nuur (6-10).

11. Kuwa la Yimid Been Abuurka (Qadafka Caasho) waa Koox Idinka mid ah, How Malaynina inay Shar Idiin tahay, waxayse idiin tahay Khayr, Qof kasta oo ka Mid ahna waxaa u Sugnaaday wuxuu kasban oo Dambi ah midka Qaatay Waynanka Arintana oo ka mid ah wuxuu Mudan Cadaab weyn (Ibnu Salool).

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا
لَّكُم بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُم مَّا ٱكْتَسَبَ
مِنَ ٱلْإِثْمِ وَٱلَّذِى تَوَلَّىٰ كِبْرَهُۥ مِنْهُمْ لَهُۥ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١﴾

12. Maxaydaan Markaad Maqasheen Xaalka (Qadafka) ayna ugu malayn Mu‘miniinta ragga iyo Haween Naftooda Khayr, oyna u Dhihin Kaasi waa Been Abuur Cad.

لَّوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتُ
بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٢﴾

13. Mayse u Keenaan Korkiisa Afar Marag, Haddayna keenin Marag kuwaasu Eebe Agtiisa waxay ku Yihiin Beenaalayaal.

لَّوْلَا جَآءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا۟
بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٣﴾

14. Hadduuse Jirin Fadliga Eebe ee Korkiinna iyo Naxariistiisa Adduun iyo Aakhiraba waxaa Idin Taaban lahaa waxaad Dhexgasheen Dartiis Cadaab weyn.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ
لَمَسَّكُمْ فِى مَآ أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

15. Markaad kula kulmaysaan Qadafka Carrabkiinna oo ku Dhahaysaan Afkiinna waxaydaan Ogayn, una Malaynaysaan wax Fudud Isagoo Eebe Agtiisa ku wayn.

إِذْ تَلَقَّوْنَهُۥ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ بِأَفْوَاهِكُم مَّا لَيْسَ
لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ وَتَحْسَبُونَهُۥ هَيِّنًا
وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾

Aayadahan waxay soo Degeen markay Munaafiqiintu Isku Dayeen inay Dhaawacaan Sharafta Sayido Caa‘isha Bintu Abii Bakar, ahaydna Haweeneeydii Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Waxaana Arrintaas Hogaaminayay Munaafiqii Waynaa Cabdullaahi Binu Ubayi Binu Salool, Haseyeeshee wuu ku Khasaaray Adduun iyo Aakhiraba, Eebaana ku soo Dejiyey Quraan ka Bari yeeli Caa‘isha waxaa soo kale, Mu‘miniintuna fari inay ka Fogaadaan Maqalka Beentaas oo kale, Wanaagana ku Dadaalaan. An-Nuur (11-15).

---

16. Markaad Maqasheen Maad Dhahdaan Nooma Habboona Inaan ku Haddallo kan, Eebaa Nasahan ee kan (Qadafka) waa Been Abuur wayn.

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ
بِهَٰذَا سُبْحَٰنَكَ هَٰذَا بُهْتَٰنٌ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

17. wuu idinka Waanin Eebe inaad u Noqotaan Isagoo kale Waligeed Haddaad Tihiin Mu‘miniin.

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُوا۟ لِمِثْلِهِۦٓ أَبَدًا
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧﴾

18. Wuxuuna idiin Caddayn Eebe Aayaadkiisa, Eebana waa Oge Falsan.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Kuwa Jecel inay ku Faafto Xumaantu KuwaRumeeyey (Xaqa) waxaa u Sugnaaday Cadaab daran Adduun iyo Aakhiraba, Eebena waa Ogyahay idinkuna ma Ogidin.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ فِى ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

20. Hadduuna jirin Fadliga Eebe ee Korkiina iyo Naxariistiisa iyo in Eebe yahay Naxariis badane Ilaaliya, (Waxaa ahaan lahaa wax kale).

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ
رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

21. Kuwa (Xaqa) Rumeeyow ha Raacina Tallaabooyinka (camalka) Shaydaanka Ciddii Raacda Tallaabooyinka Shaydaanka Isagu wuxuu Faraa Xumaanta iyo waxa la Naco, Hadduusan jirin Fadliga Eebe ee Korkiinna iyo Naxariistiisa ma Daahirineen Ruux idinka Mid ah Waligeed,Laakiin Eebaa Daahiriya Cidduu Doono, Eebana waa Maqle Og.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ
وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ
مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّى
مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾

**Kuma Haboona Mu'miniintu inay Waxaa soo kale ku Hadlaan, ee waa inay Dhahaan Eebaa Nasahane waa been Abuurasho Wayn, waana inay Qaataan waanada Eebe. Tan kale kuwa Jecel inay Xumaantu ku Faafto Mu'miniinta waa kuwo Ciqaab Mudan Adduun iyo Aakhiraba, waana in Laga Fogaado lagana Digtoonaado Shaydaan iyo Jidkiisa, Illeen Xumaan umbuu Fariye.**
**Caalamkuna wuxuu ku Dhisanyahay Fadliga Eebe iyo Naxariistiisa Cid Wanaagsanaana ma jiro Naxariista Eebe la'aanteed. Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu Yidhi: Ruuxu Wuxuu ku Hadlaa Kalimo Cadho Eebe ah oosan Ogayn intay Gaadhi Uguna Hooban Naarta Darteed wax ka Fog Cirka iyo Dhulka Dhexdooda. (Waa Saxiis). An-Nuur (16-21).**

---

22. Yeyna ku Dhaaranin kuwa Fadliga (Dheeraadka) leh iyo Hodanimada inayan wax siinayn Qaraabada, Masaakiinta iyo kuwa ku Hijrooda Jidka Eebe, hana iska Cafiyaan hana Saamaxeen, miyeydaan Jeclayn inuu idiin Dhaafo Eebe, Ilaahayna waa Dhaafe Naxariista.

وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى
ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱلْمُهَٰجِرِينَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Kuwa Gana «Qadfa» Haweenka Dhawrsoon ee Halmaansan (Xumaanta) ee Mu'minaadka ah waa La Lacnaday Adduun iyo Aakhiraba, waxayna Mudan Cadaab Weyn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ٱلْغَٰفِلَٰتِ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ
لُعِنُوا۟ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Maalinta Ay ku Marag-kici Carrabadoodu, Gacmahoodu, iyo Lugahoodu waxay Camalfaleen.

يَوۡمَ تَشۡهَدُ عَلَيۡهِمۡ أَلۡسِنَتُهُمۡ وَأَيۡدِيهِمۡ وَأَرۡجُلُهُم
بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٤

25. Maalintaas wuxuu u oofin Eebe Abaal Marintooda Sugan,waxayna Ogaan in Eebe Yahay Xaqa Cad (Sugan).

يَوۡمَئِذٖ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلۡحَقَّ وَيَعۡلَمُونَ
أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡحَقُّ ٱلۡمُبِينُ ٢٥

26. Haweenka iyo Hadalka Xunba wuxuu u Sugnaaday Nimanka Xun, kuwa Xunna waxay u sugnaadeen kuwa Xun, Kuwa Wanaagsanna waxay u sugnaadeen Kuwa Wanaagsan, kuwaasna (Caa‘isha iyo Ehelkeedu) waa Ka Bari (Dheeryihiin) waxay Sheegi, waxayna Mudan Dambi Dhaaf iyo Rizqi Sharaf leh (Janno).

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ
وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ
أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم
مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٢٦

Waxaa Jiray Nin Sayid Abuu Bakar Qaraabo u ahaa lana Noolaa oo wax yar ku Hadlay Arrintii Caa‘isha, Markaas Abuu Bakar Eryay kana Joojiyey Kaalmadii, markaas Eebe ku Yar Canaantay Abuu Bakar Xaalkaas, markaas uu soo Celiyey. Aayadaha kalana waxay ka Warrami in Haweenka Sharafta leh ee Dhawrsoon ee Xaqa Raacay kuwa Ceebeeya ay la Kulmi Lacnad iyo Cadaab wayn Aakhiro iyo Addunba oy kuna Marag furi Xubnahoodu'Lana Abaal Marin ayna Ogaan in Eebe Xaq Sugan Yahay, Illeen Xumaan Waxaa Muta kuwa Xun, Samaanna Waxaa Muta Kuwa Fiican.
Caa‘ishana waa ka Bari Kana Fog waxay ku Sheegeen'waxayna Mudan kuwaas la Dhibay Dambi Dhaaf iyo Janno, Saasuuna Eebe ugu Bari yeelay Caa‘isha Aayadahan, Ciqaabna ugu Xukumay Munaafiqiintii ka Qayb Gashay Arrintaas, Taasina waxay Muujin in Eebe u Gargaari Addoomadiisa Dhawrsoon ee Suuban. An-Nuur (22-26).

---

27. Kuwa (Xaqa) Rumeeyow ha Galina Guryo aan Kuwiinna ahayn Intaad ka Idam Warsataan kana Salaantaan Ehelkooda, Saasaana idiin Khayr Roon si aad u Xusuusataan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا
غَيۡرَ بُيُوتِكُمۡ حَتَّىٰ تَسۡتَأۡنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ
عَلَىٰٓ أَهۡلِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ٢٧

28. Haddaydaan ka Helin Dhexdeeda Ruuxna ha Galina inta Laydinka Idmi, Haddii laydindhaho Noqdana Noqda, Saasaa idiin Wanaagsan, Eebana Waxaad Falaysaan wuu Ogyahay.

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا
حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ
هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨

29. Ma aha Korkiinna Dhib (Dambi) Inaad Gashaan Guryo aan la Deganayn oo Dan (Anfaco) idiinku Jirto, Eebe wuxuu Ogyahay waxaad Muujinaysaan iyo waxaad Qarinaysaan.

لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ
فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ
وَمَا تَكۡتُمُونَ ٢٩

30. Waxaad ku Dhahdaa Mu‘miniinta Ha Laabeen Indhahooda (Daymada

قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ

Reeba) hana ka Dhawreen Furuuj-
tooda (Zinada) saasaa u Wanaagsan,
Eebana wuu Ogyahay waxay Sameyn.

وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ
خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣٠﴾

**Aayadahani waxay ku Tusin Wanaagga iyo Aadaabta Diinta Islaamka, oo ah in la Dhawro Guryaha Dadka, oon Lana Galin Idan iyo Salaan La'aan, Wanaagguna waa saas, Haddaan Dad Joogin Lama Galo intaad Idam ka Hesho, Haddii Noqda laydin Dhahana Noqda Saasaa Idiin fiicane, Haddayse Guryuhu Yihiin kuwa aan Dad kale Deganayn ee ah kuwa Dadka u dhexeeya Galidoodu.**
**Dambi kaama saarra Haddaad Gashid. Eebana waa Ogyahay waxa La Muujin iyo waxa la Qarinba, wuuna ka Abaal Marin. Waa in Mu'miniintu ka Dhawraan Indhahooda Dayidda Xaaraanta ah, taasoo ah Daymada Haweenkood Daydo, iyo in layska Ilaaliyo Zinada iyo Xumaanta'Illeen Eebe waa Ogyahay waxa Lasamayne. Wataas Sharafta Islaamku iyo Nadaafadiisa iyo Aadaabtiisa, waxaana Meelo Badan ku sugnaaday Xaaraanimada Iska Galidda ama Fiirinta Guryaha Dadka, iyo Daawashada Haweenka'Fiirintooda iyo inay Tahay Leeb Ibliis iyo Billowga Xumaanta, Taasina waxay Waran ku Tahay kuwa iska Gala Guryaha Dadka Idam la'aan iyo Kuwa Iska Daawada Jidhka Haweenka. An-Nuur (27-30).**

---

31. Waxaad ku Dhahdaa (Haweenka) Mu'minaadka ah, (Xaqa Rumeeyey) Ha Laabeen Indhahooda hana Dhawreen Farjigooda Muujininna Quruxdooda wax Muuqda Mooye, Hana ku Dadeen Hagoogtooda dhuuntooda, yayna u Muujin Quruxdooda Ragooda Mooyee, iyo Aabayoowgood iyo Ninkooda Aabihiis, iyo Wiilashooda iyo Wiilasha Nimankooda iyo Walaalahood iyo Wiilasha Walaalahood, iyo Wiilasho (Gabdhahay) Walaalaha yihiin, iyo Haweenkooda (Muslimka ah) ama waxay Hanato Midigtoodu (Gacantoodu) ama kuwa Raaca een Dan Lahayn (Hawood u Lahayn) oo Ragga aha ama Caruurta aan Fiirsanayn Cawrada Haweenka, Yeyna kuna Garaacin Lugahooda (Dhulka) in la Ogaado waxay Qarin oo Quruxdooda ah, una Toobad keena (U Noqda) Xagga Eebe Dhammaan Mu'miniineey waxaad u Dhawdihiin Inaad Liibaantaane.

وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ
فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ وَلَا يُبْدِينَ
زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ
أَوْ آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ
أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَانِهِنَّ
أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ
أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي
الْإِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا
عَلَىٰ عَوْرَاتِ النِّسَاءِ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ
مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا
أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣١﴾

**Aayaddan waxay soo Degtay Mar Haweenku Iska Soo Galeen Guriga Haweeneey la Dhihi Jiray Asma Binti Mirthad iyagoo Banaan Laabta oyna Tidhi Xumaa Sidan, Waana Amar Eebe uu Faraayo Haweenka Muslimka ah Inay Falaan si ay uga Soocmaan Siday Jaahiliintu Falayeen oo ah Isqaawin iyo Muujinta Jidhka, waxayna Fari Aayadu inay Isdhawraan isna Asturaan Oyna isu Muujinnin Ragga Marka Laga Reebo Kuwa Aayadduu Taxday ee ah Nimanka iyo Qaraabada aan Guursankarin, iyo kuwaan Haweenka Danka Lahayn iyo Wiilasha Yar Yareen wax Eegayn iyo Haweenka Muslimka ah, waxa la Sheegina waa waxa Cawrada iyo Jidhka Hoose ka Soo Hadhay'Illeen Kaasi waa Ceebe. Miyeyse Habboontahay in Lays Qaawiyo oo LaguNoqdo Jaahiliyadii Hore wax ka Daran, iyadoo Cilmi La Sheegan, Wataas Aadaabta Islaamka'waana inay Is Dhawraan oo Is Ilaaliyaan Mu'miniintu Rag iyo Haweenba'Sharaftooda iyo Indhahooda iyo JIdhkoodana Xafitaan si ay u Helaan Naxariista Eebe iyo Wanaaggiisa. An-Nuur (31).**

32. U Guuriya Xaaslaawaha Idinka Mid ah iyo Kuwa Suuban oo Addoomadiinna ah (Rag iyo Haweenba) hadday Sabool Yihiin wuxuu ka Hodmin Eebe Fadligiisa, Eebana waa Waasac (Fadligiisu) Waana Oge.

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ
وَإِمَائِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ
وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٢﴾

33. Hase Dhawrsadeen Kuwaan Helayn (awood) Guur inta Eebe kaga Hodmin Fadligiisa, kuwa Dooni Inay Isfurtaan oo Hanatay Gacantiinnu Kitaabeeya (Ka Ogolaada) Haddaad ku Ogtihiin Khayr, wax ka Siiyana Xoolaha Eebe ee uu Idin Siiyey, hana ku Qasbina Gabdhihiinna (aad Hanataan) Zino Hadday Doonaan Dhawrsooni Idinkoo Dooni Sadka Nolosha Adduunyada, Ciddii Qasabta Eebe Qasabkaas ka Dib waa Dambi Dhaafe Naxariista.

وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ
مِن فَضْلِهِ ۗ وَالَّذِينَ يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ
أَيْمَانُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ وَآتُوهُم
مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ ۚ وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ
عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن بَعْدِ إِكْرَاهِهِنَّ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٣﴾

34. Waxaan idiin soo Dejinay Aayaad Cad Cad iyo Tusaale Kuwii Tagay ee Idinka Horreeyey iyo Waanada kuwa Dhawrsada.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا مِّنَ الَّذِينَ
خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٤﴾

**Diinta Islaamku waa Diin Naxariis iyo Isu Kaalmayn, sida ka Muuqata Aayaddan Eebe ku Fari In Loo Guuriyo Dadka Guri la‘aanta ah Rag iyo Haweenba, lana Kaalmeeyo Dadka Dooni Inay ka hoos baxaan Gacanta iyo inay Is Dhawrto Ciddaan Karin Kharashka Guur inta Eebe ka Deeqi'iyo Inaan la Farin Haweenka iyo Gabdhaha Gacantooda ku Hoos jira Xumaan iyo Zino, Isagoo la Dooni dhalanteed Adduun, Eebase waa Dambi Dhaafe Ciddii u Toobad keenta, wuxuuna inoo Soo Dejiyay Aayaad Cad cad iyo Tusaale Dadkii hore iyo Waanada Ciddii Dhawrsata Taasina waxay ku Tusin in islaamku yahay Diin Caddaalad, Isu Kaalmayn, Nadaafo, Sharaf iyo Dhawrsooni, Islaamkuna Markuu u Yeedhi in La Xoreeyo Dadka Gacan ku Hoos jira oo ah Ruux Maxaad maleyn Kuwa Gaalada ah ee Addoonsada Dad'Haddana Qaylyi ama Islaamka Xoraynta Fari wax Ka Sheegi, waa Doqomo Indha la‘, oon Fikirayn, waxaase ka sii Xun kuwa u Durbaantumi Kuwaas.**
**Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe Korkiisa ha yeelee) Wuxuu Yidhi: Dhallin yarooy Ciddii Karta Kharash Guurka ha Guursato, Isaga Isha Laabid badane oo Farjiga Dhawrid Badane, Ciddaan Karinna waxaa Saaraan Soon si uu u fududeeyo Himada. inse laga Tago Guurka isagoo la dano Sheegan, haddana wax la qasto oo la Meeraysto Taasi Islaamku ma Ogala mana banaana. An-Nuur (32-34).**

---

35. Eebe waa Nuuriyaha Samooyinka iyo Dhulka,Nuurkiisu wuxuu la mid yahay Daaqad Misbaax ku Jiro Misbaaxuna ku Jiro Dhalo, Dhaladana aad Mooddo Xiddig Ifi lagana Huriyey Geed la Barakeeyay oo ah Zaytuun (Saliidd leh) oon bari iyo Galbeed midna

۞ اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ مَثَلُ نُورِهِ
كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ۖ الْمِصْبَاحُ فِي زُجَاجَةٍ ۖ
الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ
مُّبَارَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا

ahayn, waxayna u Dhawdahay Saliideedu inay iska Ifto Yuuna Taabaninba Dabe, waa Nuur lagu kordhiyay Nuur,wuxuuna ku Hanuuniyaa Eebe Nuurkiisa Cidduu Doono, wuxuuna u Yeelaa Eebe Dadka Tusaale, Eebana wax kasta waa Ogyahay.

يضيء ولو لم تمسسه نار نور على نور يهدي
الله لنوره من يشاء ويضرب الله الأمثل
للناس والله بكل شيء عليم ٣٥

36. (Kaasoo ah) Guryo (Masaajidda) uu idmay Eebe in la Koryeelo Laguna Xuso Dhexdeeda Magaciisa, waxaana ugu Tasbiixsada Dhexdeeda Aroor iyo Galabba.

في بيوت أذن الله أن ترفع ويذكر فيها
اسمه يسبح له فيها بالغدو والآصال ٣٦

37. Rag ayna ka Shuqlinayn Ganacsi iyo Gadasho Xuska Eebe, Oogidda Salaadda iyo Bixinta Zakada kana Cabsan Maalin oy Gagadoomi Dhexdeeda Quluubta iyo Aragguba.

رجال لا تلهيهم تجرة ولا بيع عن ذكر الله وإقام
الصلوة وإيتاء الزكوة يخافون يوما تتقلب فيه
القلوب والأبصر ٣٧

38. Inuu ka Abaal Mariyo Eebe Wanaagay Faleen una Kordhiyo Fadligiisa, Eebana wuu Arzuqaa Cidduu Doono Xisaab la'aan.

ليجزيهم الله أحسن ما عملوا ويزيدهم من فضله
والله يرزق من يشاء بغير حساب ٣٨

Nuurka Eebe Waynaaye yey la Ifaan Samooyinka iyo dhulka, wuxuuna ku Hanuuniyaa Nuurkaas Cidduu Doono, Waana Tusaale Eebe Qadaray. Xadiithna waxaa ku sugnaaday: Waxaan Magan gali Nuurka Wajigaaga oy u Iftay Mogdiyadu (Eebow). Masaajidda Eebe ee uu Idmay in La Sharrifo oo la Koryeelana lagu Xuso Magaciisa Waqti kasta waxaa ku Dadaala Dad ayna ka Shuqlinin Xusidda Eebe, Salaadda, iyo Zakada Ganacsi iyo Gadasho Midna, iyagoo ka Cabsan Maalin Qalbiga iyo Aragu Gagadoomo, Qiyaamada, iyagoo Rajayn in Eebe Wanaag ku abaal mariyo, Masaajidda Xaalkooduna waa Waynyahay waana Meelaha Nuurka Islaamku ka Billowday'Eebana Ugu Jeceelyahay, waana in la Dhiso, Lana Camiro, waxna lagu Barto Cibaadada kale ka Sokow, waxaana ku soo Arooray Fadliga Cidda Dhista ama Camirta ama u Dadaasha Wanaagyo Badan, waxaana ka Mid ah: Ruuxii Dhisa Masaajid Isagoo Dar Eebe u dhisi Wuxuu Eebe Uga Dhisaa Janada Isagoo Kale. Caa'ishana Waxay Tidhi: Wuxuu Na faray Rasuulkii Eebe (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) in Laga Dhiso Masaajidda Xaafadaha lana Nadiifiyo, lana Udgiyo. An-Nuur (35-38).

---

39. Kuwii Gaaloobay Camalkoodu wuxuu la Midyahay Dhalanteed Dhul Siman (Ka Muuqda) oos u Malayn kan Oomani biyo Markuu Yimaadana uuna ka Helayn waxba, oo uu ka heli Eebe (Abaal marintiisa) Agtiisa una Oofiyey Xisaabtiisa, Eebana way Deg degtaa Xisaabtiisu.

والذين كفروا أعملهم كسراب بقيعة يحسبه
الظمئان ماء حتى إذا جاءه لم يجده شيئا
ووجد الله عنده فوفىه حسابه والله
سريع الحساب ٣٩

40. Ama wuxuu la Midyahay Mugdiyo Bad Dhexdeed ah oos Dabooli Hir

أو كظلمت في بحر لجي يغشىه موج من فوقه

Korkiisana yahay Hir, Korkiisana Tahay Daruur, waa Mugdiyo Qaarkood Qaar ka Sarreeyo Hadduu Bixiyo Gacantiisana uma Dhawa inuu Arko, Ruuxaan Eebe u yeelin Nuur malaha Nuur.

مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ سَحَابٌ ظُلُمَـٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ
بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ يَرَىٰهَا وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ ٱللَّهُ
لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ﴿٤٠﴾

41. Miyaadan Ogayn in Eebe u Tasbiixsado waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka iyo Shimbiraha oo (Fidsan) Safan mid kasta wuu Ogyahay Salaaddiisa iyo Tasbiixdiisa, Eebana waa Ogyahay waxay Fali.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَٱلطَّيْرُ صَـٰٓفَّـٰتٍ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ وَٱللَّهُ
عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٤١﴾

42. Eebe waxaa u Sugnaaday Xukunka Samooyinka iyo dhulka Xagga Eebaana loo Ahaan.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

Markay Aayadaha Hore Ka warrameen Nuurka Eebe iyo Iimaanka iyo Jidka Wanaagga ee uu ku Hanuuniyey Mu‘miniinta, iyo Masaajidda, iyo in kuwayna Shuqlinin Adduunyadu ay ku cibaadaystaan Sharifaanna yaa Halkan lagu Sheegay in Camalka Gaaladu la Midyahay Dhalanteed ooman Biyo Mooday meel Cidla’ah oo Oomana ah, Markuu Dhintana uu La kulmi Eebe una Oofin Abaalkiisa, Illeen Mugdiyo Baadiyuu ku Sugnaaye, Nuurna Eebe uma yeeline, Eebana Kuwaas waa ka Kaaftoonyahay'Illeen waxaa Wayneeya oo Caabuda waxa Cirka iyo dhulka ku Sugan, Xaataa Shinbiraha Duuli, Hawada Sare, Isagoo Eebe wax walba og, wax walbana Xaggiisa u Ahaan, waxaa Sugnaaday in Yuhuud lagu Dhihi Qiyaamada Maxaad Caabudayseen oy Dhihi, Waxaan Caabudaynay Cuzayr Ibnu Ilaah, markaasaa lagu Dhihi Beenbaad Sheegteen, Eebe Ilmo ma Yeelanin, ee Maxaad Rabtaan, waxayna Odhan Eebow waannu Oonaye ee Na Waraabi Markaasaa la Dhihi Miyeydaan Arkayn, Naartaana ugu Muuqata Dhalanteed oo Qaarkood Qaar Buuran Markaasay Isku Tuurayaan. Eebaan ka Magan gallay, Halkaasayna Jiraan Liibaan iyo Khasaare, Liibaanta Mu‘miniinta iyo Khasaaraha Gaalada, Waana Arrin Mudan u Darbasho. An-Nuur (39-42).

---

43. Miyeydaan Arkayn in Eebe Keeeyo Daruuro Markaas Isudumo Kana Yeelo Mid is dulSaaran ood aragto Roobkoo ka Soo Bixi Dhexdiisa wuxuuna ka soo Dejiyaa (Eebe) Samada Buuro Qabow ah (Thalaj) wuxuuna Gaadhsiiyaa Cidduu Doono, wuxuuna u Dhawyahay Nuurka Hilaaciisu inuu la Tago Aragga.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ
رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَـٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ
بِٱلْأَبْصَـٰرِ ﴿٤٣﴾

44. Wuu Gagadiyaa Eebe Habeenka iyo Dharaarta, Arrintaasna waano Qaadasho yaa ugu Sugan kuwa Aragga leh (Caqliga leh).

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِى
ٱلْأَبْصَـٰرِ ﴿٤٤﴾

45. Eebaa ka Abuuray wax Kastoo socda (oo nool) Biyo waxaana ka Mid

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍ فَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ بَطْنِهِۦ

ah mid ku Socda Calooshiisa, waxaana ka mid ah mid ku Socda Labo Lugood, Waxaana ka mid ah mid ku Socda Afar, wuxuu Abuuraa Eebe wuxuu Doono, Eebana wax kasta waa Karaa.

وَمِنْهُم مَّن يَمْشِي عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِي عَلَىٰ أَرْبَعٍ
يَخْلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٥﴾

46. Waxaan soo Dejinay Aayaad Cad Cad, Eebana wuxuu ku Hanuuniyaa Cidduu Doono Jid Toosan.

لَّقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍ مُّبَيِّنَٰتٍ وَٱللَّهُ يَهْدِي مَن يَشَآءُ
إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٦﴾

Roobku wuxuu ku jiraa Awoodda Eebe, Isagaana Kulmiya Daruuraha kana Keena Roobka Meejuu Doonana ku Da'siiya, Habeenka iyo Maalintana Eebaa ku Tasarrufa inay ku Waana Qaataan kuwa Wax Garadka ah, wax kasta oo Nafley ahna oo Socda Eebaa Biyo ka Abuuray, mid Bog ku Socda, mid Labo ku Socda iyo Mid Afar ku Socdaba, wuxuu Doonana wuu Abuuraa, wax walbana waa Karaa, wuxuuna Soo Dejiyay Aayaad Cad Cad, Cidduu doonana wuxuu ku Toosiyaa Jidka Toosan. Taasina waxay Sugi In Eebe wax walba Ogyahay'Awoodana Leeyahay, Biyahana laga Abuuray Naflayda, kalana Duway Socodkooda iyo Abuurkooda, wuxuu Doona uu Abuuri, waxayna Aamusiin Gaalada, Mulxidiinta, Jaahiliinta iyo Kuwa Rumeeya oo Raaca Kuwaas. An-Nuur (43-46).

---

47. Waxay Dhihi (Munaafiqiintu) Waxaan rumeeynay Eebe iyo Rasuulka waana Adeecnay markaasaa waxaa Jeedsada Kooxo ka Mid ah Intaas ka Dib, Kuwaasi ma aha Mu'miniin.

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ
فَرِيقٌ مِّنْهُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ
بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

48. Marka Loogu Yeedho Eebe iyo Rasuulkiisa inuu kala Xukumo Dhexdooda waxaa soo Baxa Koox ka Mid ah oo Jeedsan.

وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ إِذَا فَرِيقٌ
مِّنْهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٨﴾

49. Hadduu Xaqu iyaga U sugnaado way u Yimaadaan iyagoo Adeeci.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلْحَقُّ يَأْتُوٓاْ إِلَيْهِ مُذْعِنِينَ ﴿٤٩﴾

50. Ma Qalbigay ka Bukaan mise way Shakiyeen mise waxay ka Cabsan in Eebe ku Jawr falo iyo Rasuulkiisu, saas ma aha ee kuwaasu waa kuwo Daalimiin ah.

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرْتَابُوٓاْ أَمْ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ
عَلَيْهِمْ وَرَسُولُهُۥ بَلْ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

51. Mu'minka Hadalkiisu marka loogu yeedho Eebe iyo Rasuulkiisu inuu kala Xukumo Dhexdooda waa uun Inay Dhahaan waan Maqallay Waana Adeecnay Kuwaasuna waa uun kuwa Liibaanay.

إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ أَن يَقُولُواْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٥١﴾

52. Ciddii Adeecda Eebe iyo Rasuulkiisa oo Cabsata kana Dhawrsata Kuwaasi waa uun kuwa Liibaanay.

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ
فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ﴿٥٢﴾

**Munaafiqiintu Had iyo Jeer waa Col kugu Dhex jira iyo Dhiqle Muslimiinta Xasilka u diida, Afkana waxay ka Sheegaan inay Xaqa Rumeeyeen, haddana way ka Jeedsan Xaqa, marka loogu yeedho in Xaqa lagu kala Xukumo way Jeedsan, Hadday u Fili in Iyaga loo Xukumina way Yimaadaan iyagoo Rumeysan oo Maqli Taasna waxaa ugu Wacan inay Qalbiga ka bukaan shakina kaga Jiro Caddaaladda Eebe iyo Rasuulkiisa waana Daalimiin, Mu‘miniintuse way Maqli oy Adeeci marka loogu Yeedho Xukunka Eebe iyo Rasuulkiisa, waana kuwa Liibaanay ee Adeecay Eebe iyo Rasuulka, Eebana ka Cabsada kana Dhawrsada, wana kaas Xumida Diidada Sharciga Eebe iyo u hogaansankiisa, wax Xukunka Eebe la mid ah ama ku Dhawna ma Jiro, waana in Lagu Dhaqmo. An-Nuur (47-52).**

---

53. Waxay ugu Dhaarteen Eebe (Munaafiqiinta) Dhaar Daran inay u Baxaan (Jahaad) waxaad Dhahdaa ha Dhaaranina Addeecid la Yaqaan (ha Ahaado Xaalkiinnu) Eebana waa Ogyahay waxaad Falaysaan.

۞ وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ
لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ
إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Waxaad Dhahdaa Addeeca Eebe oo Addeeca Rasuulka Haddaad Jeedsataanna waxaa uun Korkiisa ah (Nabiga) waxa la Saaray (la Faray) idinkana waxa Korkiinna ah waxa laydin Saaray (Xaq raacid) haddaad Addeecdaan (Nabiga) waad Hanuunaysaan, Rasuulkana ma Saarra waxaan Gaadhsiin Cad ahayn.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا
عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ
تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٥٤﴾

55. Wuxuu u Yaboohay Eebe kuwa Rumeeyay Xaqa oo Camal Fiican Falay inuu u Reebo Dhulka siduu ugu Reebay kuwii ka Horreeyay, wuxuuna Makanin Diintooda uu uga Raalli Noqday wuxuuna ugu Badali Cabsidooda ka Dib Nabadgalyo, wayna I cabudi Ilamana Wadaajiyaan waxba,

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي
ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ
يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗاۚ وَمَن كَفَرَ

Ciddii Gaalowda intaas Ka Dibna kuwaasu waa uun Faasiqiin.

بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٥٥﴾

Munaafiqiin wax badan yey Been ku Dhaartaan, waxaase u Wanaagsan Raacid Xaq iyo Addeecid, Cid walbana waxaa laga Rabaa waxa la Saaray, Aayadda kale waxay ka Hadli in Eebe u Yaboohay Mu'miniinta inay Dhulka U Hadhi oy Xukumi Hadday Xaqa Rumeeyaan, Wanaagna Falaan, Markaasuu Makanin Diintooda uu ka Raalli Noqday Cabsidana Ammaan Ugu Badali, Eebe kaliyana Ay Caabudi, Wuuna U Rumoobay Mu'miniintii Hore Yabooha Eebe, markay Xaqa Raaceen oo Sharciga Eebe Isku Dhaqeen, Ciddii Saas Fashana wuu u Gargaari Eebe Waqti kasta. Waxaa laga Wariyey Cadi Binu Xaatim inuu Nabiga (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee) U yimid uuna ku Yidhi: Ma taqaan Xiiro, oo yidhi ma aqaan waanse maqlay, oo Nabigu Yidhi «Eebaan ku Dhaartaye wuu Taamyeeli Eebe Diintan inta Haweenaydu ka Baxdo Xiiro oy ka Dhawaafto Baydka Iyagoon Cidna Hoos Galin, waxaana la Furan Kinsiga Kisre Binu-Hurmus markaasaan Idhi Kisre Binu Hurmus markaasuu yidhi Haa Kisre Binu Hurmus wuxuu Yidhi Cadi wataas Haweenaydu iska Dhawaafi Baydka IyadooXiira ka Soo Tagtay Nabadgalyo, waxaanan ka Mid ahaa Dadkii wax ka Furtay Kansigii Kisre Binu Hurmus'Wallee Tii Seddexaad ee Nabigu Sheegayna waa la Heli. Waxaa kale oo sugnaaday: Ugu Bishaaree Umaddan Sharaf, Sarreyn, Diin, Gargaar iyo Makanid Dhulka, Markay Toosaan. An-Nuur (53-55).

---

56. Ooga Salaadda, Bixiya Zakada oo Addeeca Rasuulka waxaad Mudantihiin in laydiin Naxariistee.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٥٦﴾

57. Hana Umalayn Kuwa Gaaloobay inay ku Daalin (Eebe) Dhulka, Guryahooduna Waa Naar waxaana u Xun Meel Loo Ahaado (Naar).

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٥٧﴾

58. Kuwa Xaqa Rumeeyow Haydin Idan Warsadeen kuway Hanatay Gacantiinnu, iyo Kuwaan Qaan Gaadhin oo Idinka Mid ah Saddex Jeer, Salaadda Subax ka Hor iyo Markaad iska Dhigtaan Dharka Duhurkii, iyo Salaadda Cishaha ka Dib, waa Seddex Waqti oo Cawro ah «la Nasto», ma aha Korkiinna iyo korkooda midna Dhib «ma Saarra» intaas ka Dib, way idin kor Socdaan (Shaqeeyaan) Qaarkiinna Qaarbuu ka Ahaaday, saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadkiisa Eebana waa Oge Falsan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ
أَيْمَٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُواْ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٍ ۚ
مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ
وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ۚ ثَلَٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ ۚ
لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ
طَوَّٰفُونَ عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٨﴾

59. markay Carruurtiinnu Qaangaadhana haydin Idan warsadeen siday idiin Idamwarsadeen kuwii ka Horreeyay, saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadkiisa, Eebana waa Oge Falsan.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلْأَطْفَٰلُ مِنكُمُ ٱلْحُلُمَ فَلْيَسْتَـْٔذِنُواْ
كَمَا ٱسْتَـْٔذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

60. Kuwa ka Fadhiistay (Ka quustay dhalmada) oo Haweenka ah oon guur Rajaynayn Korkooda Dhib (Dambi) ma Saarra inay iska Dhigaan Dharkooda (Iska Fududeeyaan) iyagoon ismuujinayn Qurux, Inay Dhawrsadaan yaase u Khayr Roon Eebana waa Maqle Og.

وَٱلْقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِى لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا
فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ
ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَٰتٍۭ بِزِينَةٍ
وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٦٠

**Oogidda Salaadda, Bixinta Zakada, iyo Addeecidda Rasuulka waa Sababaha Naxariista, wax Eebe Daalinna ma Jiro, Gaalana wuxuu ku Abaal Marin Naar. Aayadaha kale waxay ka warrami in Guryaha Galiddooda la Dhawro Gaar ahaan Saddex Waqti oo cid kasta laga rabo inay idan warsadaan, Xataa Dadka Gacantooda ku Hoos Nool, Carruurtuna mar hadday Qaangaadho waa inay Idam warsadaan. Haweenka Duqoobayna Hadday Dharka iska Fududeeyaan wax ma saarra haddayna Cawro Faydayn ama Isqurxinayn, waxaase Fiican Is Asturka. An-Nuur (56-60).**

---

61. Ma Saarra Indhoole Dhib, Lugoolana Dhib ma Saarra, Mid Bukana Dhib Ma Saarra, Naftiinnana Dhib ma Saarra Inaad wax ka Cuntaan Guryihiinna ama Guryaha Aabayaalkiin, ama Guryaha Hooyooyinkiin, ama Guryaha Walaalihiin, ama Guryaha Walaashiin, ama Guryaha Adeeradiin, ama Guryaha Eeddooyinkiin, ama Guryaha Abtiyadiin, ama Guryaha habaryarihiin, ama Guryahaad Hanataan Furihiisa, ama Guryaha Saaxiibahiin, Dhibna Idinma Saarra Inaad wax Cuntaan Idinkoo Kooxa ah ama kala Tagsan, markaad Gashaan Guryana Salaama Naftiinna, Salaan ka Ahaatay Eebe Xagiisa oo la Barakeeyey oo Fiican, Saasuuna idiinku Caddayn Eebe Aayaadka Inaad wax kastaan.

لَّيْسَ عَلَى ٱلْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْأَعْرَجِ حَرَجٌ
وَلَا عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ
أَن تَأْكُلُوا۟ مِنۢ بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَٰنِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَٰمِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَٰلِكُمْ
أَوْ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم
مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوْ صَدِيقِكُمْ لَيْسَ عَلَيْكُمْ
جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا۟ جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا فَإِذَا
دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً
مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةً طَيِّبَةً
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦١

62. Mu‘miniintu Waa Uun kuwa Rumeeyey Eebe iyo Rasuulkiisa,markay la Joogaan Amar kulmiyey Dartiis aan Tagin intay ka Idan Warsadaan, kuwa Idan warsada kuwaasu waa kuwa Rumeeyey Eebe iyo Rasuulkiisa, ee

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
وَإِذَا كَانُوا۟ مَعَهُۥ عَلَىٰٓ أَمْرٍ جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا۟
حَتَّىٰ يَسْتَـْٔذِنُوهُ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَـْٔذِنُونَكَ أُو۟لَٰٓئِكَ

hadday kuu Idan warsadaan Danahooda Qaarkood u Idan Ciddaad Doonto oo ka Mid ah una Dambi Dhaafwarso Eebe, Ilaahay waa Dambi Dhaafe Naxariistee.

ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ فَإِذَا ٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ
لِبَعۡضِ شَأۡنِهِمۡ فَأۡذَن لِّمَن شِئۡتَ مِنۡهُمۡ
وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمُ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٢

Aayadahanna waxay ka Warrami Aadaabo Kale iyo inay Bannaantahay in wax lala Cuno Dadka Naafada ah iyo kuwa buka, waxna lagu Cuno Guryaha Qaraabada iyo Saaxiibada iyo Kuwaad Hanataan Furahoodaba, sidoo kale in Koox Koox wax loo Cuno ama kali kali iyo in laysa Salaamo marka la Gali Guryaha, waxaa soo Dhanna waa wax Eebe u Caddayn si ay u Ogaadaan, Taasina waxay ku Tusin sida Diinta Islaamku wax walba oo Dani ku Jirto u Caddaysay, Aayadda kalana waxay Caddayn inay Ahaayeen Mu'miniintii Dhabta ahaa kuwaan ka Tagin Kulanka Nabiga Iyagoon Idan warsan, Nabiguna wuu idmi Jiray Cidday la Noqoto, Taasina waxay Muujin in laga Murgo Danaha Muslimiinta oon lana Ganta Furin ee la Dhawro isku Xidhnaantooda iyo Danahooda. An-Nuur (61-62).

---

63. Ha ka Yeelina u Yeedhidda Rasuulka sida U Yeedhidda Qaarkiin qaar, Eebe wuu ogyahay kuwa Dusi iyagoo Gabban,(Fadhiga Nabiga) ha ka Digtoonaadeen kuwa Khilaafi Amarka Nabiga inay ku Dhacdo Fidmo (Masiibo) ama ku Dhoco Cadaab Daran.

لَّا تَجۡعَلُواْ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيۡنَكُمۡ كَدُعَآءِ
بَعۡضِكُم بَعۡضٗاۚ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمۡ لِوَاذٗاۚ فَلۡيَحۡذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ
عَنۡ أَمۡرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ أَوۡ يُصِيبَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

64. Eebaa iska Leh waxa ku Sugan Samooyinka iyo Dhulka,waana Ogyahay Waxaad ku Sugantihiin, iyo Maalinta loo Celin Xaggiisa,oo uga Warami waxay Camal faleen, Eebana wax kasta waa Ogyahay.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ يَعۡلَمُ
مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ يُرۡجَعُونَ إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٦٤

Ibnu Cabbaas wuxuu Sheegay in Asaxaabtii ay nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) ugu Yeedhi Jireen si Caadi ah oo Magaciisa ah markaasaa Eeba faray inay Qadariyaan oo ugu Yeedhaan si Haybad leh, Eebana waa Ogyahay Munaafiqiinta ka Dusi Jiray Fadhiga Nabiga, Dadkuna haka Digtoonaadeen Khilaafka Amarka Nabiga, Taasoo Fidmo iyo dhib ka Dhalan ama Cadaab Daran, Eebana waxaa u Sugnaaday Xukunka iyo Awoodda Khalqiga,wuuna Ogyahay waxay ku sugnaan Adduun iyo Aakhiraba, wuuna Abaal marin.
Aayadduna waxay uga Digi Dadka Khilaafka Nabiga iyo inaan lala Imaan wuxuusan Idmin. Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe Korkiisa ha yeelee) Wuxuu Yidhi: Ruuxii fala Camal aan ahayn Amarkanaga waa lagu Celin.
Suuraddanna waa Suurad wayn oo ka Warranta Aadaab Wayn,sida Ilaalinta Carrabka,iska Ilaalinta Zinada, Dhawridda Sharafta Muslimiinta iyo Dadka, Dhawridda Galidda Guryaha Dadka, Isa Salaamidda, Indha Laabashada Ragga iyo Haweenka, Is asturidda Haweenka iyo Ilaalintooda Sharaftooda, Qiimaha Islaamka iyo Iimaanka, Awoodda Eebe, Caddaaladda iyo Raacidda Xaqa, in Muslimiinta Toosan U hadhi Dhulka, Dhawridda Danaha iyo Fadhiga Muslimiinta, Ixtiraamka Nabiga iyo Raacidda Amarkiisa. Saas Darteed Yey Cumar binu Khadhaab iyo Caa'ishaba U Fari jireen Muslimiinta inay Haweenkooda Baraan Suuraddan, Suuratu NUUR. An-Nuur (63-64).

# Suurat Al-Furqaan سُورَةُ الْفُرْقَانِ

Magaca Eebe yaan ku Billaabaynaa ee Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Waxaa Khayr Batay (oo wayn) Eebaha ku soo Dejiyey Quraanka Addoonkiisii (Nabiga) inuu u ahaado Caalamka u Dige.

تَبَارَكَ الَّذِي نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِ
لِيَكُونَ لِلْعَالَمِينَ نَذِيرًا ﴿١﴾

2. Eebaha uu u Sugnaaday Xukunka Samooyinka iyo Dhulka, Yeelaninna Ilmo una Sugnaanin Shariig (la Wadaage) Xukunka, Abuurayna wax kasta, oo u ahaysiiyey si Qiyaasan.

الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ
وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ
وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُ تَقْدِيرًا ﴿٢﴾

3. Waxay ka Yeesheen Eebe ka Sokow Ilaahyo oon Abuurayn waxba Iyagana la Abuuri una hananayn Naftooda Dhib iyo Nacfi (Midna) oonan hananayn Geeri iyo Nolol iyo soo Bixin (midna).

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْئًا
وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا
وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا وَلَا حَيَاةً وَلَا نُشُورًا ﴿٣﴾

4. Waxay Dheheen Gaaladii kani (quraanku) ma aha waxaan Been Abuur ahayn, uu la Yimid, Uguna Kaalmeeyeen Qoom kale, waxay la Yimaadeen Dulmi iyo Been (Daran).

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا إِفْكٌ افْتَرَاهُ وَأَعَانَهُ
عَلَيْهِ قَوْمٌ آخَرُونَ ۖ فَقَدْ جَاءُوا ظُلْمًا وَزُورًا ﴿٤﴾

5. Waxay Dheheen waa Warkii Dadkii Hore oos ka Qoray Iyadaana loo Yeedhiyaa Aroor iyo Galabba.

وَقَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ اكْتَتَبَهَا
فَهِيَ تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٥﴾

6. Waxaad Dhahdaa waxaa soo Dejiyey Eebaha Og waxa ku Qarsoon Samooyinka iyo Dhulka Waana Dambi Dhaafe Naxariista.

قُلْ أَنزَلَهُ الَّذِي يَعْلَمُ السِّرَّ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٦﴾

Waxaa Ammaan Mudan Eebaha ku Soo Dejiyey Quraanka kala Bixiyey Xaqa iyo Baadilka Addoonkiisii Muxamed ahaa waana wax Eebe ku Tilmaamo Dadka waxa u wayn, si uu Caalamka Ugu Digo Dhammaantii, waxayna ku Tusin Caalaminimada Diinta Islaamka, Xukunkana Eebaa Iska leh, Ilmo iyo Shariigna ma leh, wax walbana isagaa Abuuray, Cid wax Abuuri karta oo Eebe ka soo Hadhayna ma Jirto, ama Hanta Dhib, Nacfi, Geeri, Nolol, iyo soo bixin midna.
Quraankuna waa Dhab Sugan oo Eebe soo Dejiyey, wax Nabigu la Imaan karana ma aha, Ciddii warkaas Sheegtana waa Mid Beenalay ah ee halla Yimaadeen wax la mid ah intay Isu Tagaan, Dhabtuna waa inay Beenaalayaal Caqli daran Yihiin, Warkooduna wax u Dhimimaayo Xaqnimada Quraanka, Sharaftiisa iyo Caalaminimadiisa, siduu Nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) u Yidhi: Waxaa Laydiray Dadka Dhamaantiis. Saas Darteed waa inay ku Eegaan Il Xaq ah. Al-Furqaan (1-6).

7. Waxay dheheen Gaaladii Muxuu leeyahay Rasuulkani oos u Cuni Cunto una Socon Suuqa, maa loo Soo Dejiyo Malag oo ahaado mid la Diga.

وَقَالُوا مَالِ هَٰذَا الرَّسُولِ يَأْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِي فِي الْأَسْوَاقِ لَوْلَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُ نَذِيرًا ﴿٧﴾

8. Ama maa loo Tuuro (Dejiyo) Kansi ama u ahaato Beer uu wax ka Cuno Xageeda, waxayna Dheheen Daalimiintu ma Raacaysaan waxaan Nin Sixran ahayn.

أَوْ يُلْقَىٰ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا وَقَالَ الظَّالِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾

9. Bal day siday kuugu Yeeleen Tusaale oy u Dhumeen una Karin (Qaadidda) Jidka (Xaqa).

انظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٩﴾

10. Waxaa Khayr Badan Eebaha Hadduu Doono kuu Yeeli wax ka Khayrroon Taas, Jannooyinna (Kuu yeeli) oy Socoto Dhexdeeda Wabiyaal Kuuna Yeeli Daaro (Janno).

تَبَارَكَ الَّذِي إِن شَاءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًا ﴿١٠﴾

11. Waxayse Beeniyeen Saacadda (Qiyaame) waxaana u Darabnay Ciddii Beenisa Saacadda Naarta Saciira.

بَلْ كَذَّبُوا بِالسَّاعَةِ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾

12. Markay ka Aragto Meel Fog waxay ka Maqlaan Cadho iyo Guux.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍ بَعِيدٍ سَمِعُوا لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ﴿١٢﴾

13. Marka lagu Tuuro Dhexdeeda Meel Cidhiidhi ah Iyagoo isku Xidhan waxay u Yeedhaan Halaag, iyo (Khasaare).

وَإِذَا أُلْقُوا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٣﴾

14. (Waxaana la Dhihi) Howyeedhanina Maanta Halaag Kaliya ee u Yeedha Halaag Badan.

لَّا تَدْعُوا الْيَوْمَ ثُبُورًا وَاحِدًا وَادْعُوا ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٤﴾

Gaalada iyo Xaq diidayaashu si Xun bay wax u Qiyaasaan una Qiimeeyaan, waxaana ka mid ah inay Sheegeen in Nabigu wax Cuni, oo Suuqa Socon, iyo Maxaa Malag loola soo Diri waayey, ama Xoolo Badan loo Siin Waayey, Taasina waxay ku Tusin inay Il Xoola Jacayl ku Dayi wax walba, maxaase Xoolo Qiima leeyihiin Haddaan Xaqa Loogu Gargaarin, ama lagu Bixin, waase karaa Eebe inuu Siiyo Nabiga wax ka Wanaagsan waxaas, wuxuuna Siiyey, Nabinimo, Quraan uu ku Soo Dejiyey, iyo Wanaag Aakhiro, Maxayse Gaalo Fali markay la Kulmaan Naar Daran oo Guuxi, waa uun Calaacal iyo Oohin, waxaana Sugnaatay in Qof loo Jiidi Naarta oy u soo Ciyi sida Baqal Shaciir loo soo Fidiyey, una soo Gunuunici, isagoon jirin Ruuxaan Cabsanayn. Al-Furqaan (7-14).

15. Waxaad Dhahdaa Ma Taasaa Khayrroon mise Jannada Waaridda ee ah Middii loo Yaboohay kuwa Dhawrsada, waxayna u Ahaatay Kuwaas (Dhawrsada) Abaal Marin iyo Noqosho.

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ ٱلْخُلْدِ ٱلَّتِى وُعِدَ
ٱلْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَآءً وَمَصِيرًا ﴿١٥﴾

16. Waxayna ka Helayaan Dhexdeeda waxay Doonaan wayna ku Waari, Arrintaasuna waa Yabooh Isasaaray Eebahaa oo Sugan.

لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَ ۚ
كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْـُٔولًا ﴿١٦﴾

17. Xusuusta Maalintaan Kulminayno Gaalada iyo waxay Caabudi oo Eebe ka soo Hadhay oos ku Dhihi Ma idinkaa Dhumiyey Addoomadaydaas, Mise Iyagaa ka Dhumay Jidka.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
فَيَقُولُ ءَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِى هَٰٓؤُلَآءِ
أَمْ هُمْ ضَلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ﴿١٧﴾

18. Waxayna Odhon Waad Nasahantahay Naguma Habboona Inaan Yeelanno Adi ka Sokow Awliyo (Gargaare), waadse u Raaxaysay iyaga iyo Aabayaalkood Intay ka Halmaamaan Waxyiga, waxayna Noqdeen kuwa Halaagsamay.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ
مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ
وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا۟ ٱلذِّكْرَ
وَكَانُوا۟ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٨﴾

19. Way Idinku Beeniyeen waxaad Sheegaysaan mana Kartaan Furasho iyo Gargaar midna, Ciddii wax Dulmida oo Idinka midah Waxaannu Dhadhansiin Cadaab Wayn.

فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ
فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا ۚ وَمَن يَظْلِم
مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿١٩﴾

Masinna Wanaagga Eebe U darbay Mu'miniinta, iyo Ciqaabta Gaalada, Kuwaasoo ay Isdiidi waxay Caabudi Jireen Eebe ka Sokow, Taasina waxay ku tusin in Saaxiibnimo iyo Isku Xidhnaankasta oon Xaqa Ahayn ay u Dambayn kala Tag iyo Colnimo iyo in Cibaado ka soo hadhay Tan Eebe ay Tahay Khasaare, iyo Wadda kasta oon Ahayn Midda Eebe ee Islaamka ah ay Tahay Dhumid iyo Lugooyo. Al-Furqaan (15-19).

---

20. Manaan Dirin Rasuul kaa Horeeyey oon Cunayn Cunnada Soconaynna Suuqa, waxaana uga Yeellay Qaarkiin Qaarka kale Fidmo (Ibtilo) ee ma Samraysaan, Eebahaana waa Arke.

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ
لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۗ
وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً
أَتَصْبِرُونَ ۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢٠﴾

21. Waxay Dheheen Kuwaan Rajaynayn la kulankanaga maxaa naloogu soo Dejinwaayey Malaa'ig, ama maan Aragno Eebahanno, way Iskibriyeen (isula waynaadeen) Naftooda wayna Madax Adaygeen Madax Adayg Wayn.

وقال الذين لا يرجون لقاءنا لولا أنزل علينا
الملائكة أو نرى ربنا لقد استكبروا
في أنفسهم وعتو عتوا كبيرا ﴿٢١﴾

22. Maalintay Arki Malaa'igta (Geerida) ma Bishaaraystaan Maalintaas Dambiila Yaashu, waxayna Odhan Xijaab oodan iyo Reebnaan yaa ah (Wanaag iyo Isla kulan majiro).

يوم يرون الملائكة لا بشرى يومئذ للمجرمين
ويقولون حجرا محجورا ﴿٢٢﴾

23. Waannu u soo Hormarinay waxay Faleen oo Camal ah Waxaana ka yeelay Dhalanteed la Firdhiyey.

وقدمنا إلى ما عملوا من عمل فجعلناه
هباء منثورا ﴿٢٣﴾

24. Ehelu Jannaha yaa Maalintaas Khayr Roon Sugnaansho iyo Wanaag badan Qayluushi (Hurdo).

أصحاب الجنة يومئذ خير مستقرا
وأحسن مقيلا ﴿٢٤﴾

Rasuulladii kama Reebnayn inay wax Cunaan, Suuqana Socdaan,Dadkana waa Laysku Ibtileeyey Eebana waa Arkaa, Gaalana Xaq uma Leh inay Codsadaan in Malaa'ig lagu soo Dejiyo, ama Codsadaan inay Eebe Arkaan, Taasi waa Isla wayni iyo Kibir aan Meel haysan, Maalintay Malaa'ig Arkaanna Bishaaro ma Arkaan ee waa Balaayo iyo CalaaCal, Calaa Calna wanaag Aakhiro kuma Helaan, Ileen Rumaynbaa u Shardi ah, waxaaseWanaag iyo Khayr ku Bishaaraysan Maalintaa Mu'miniinta, wana Kaas kala Tagga aan kulan iyo Dhawaansho ka Dambeyn.
Xadiith Qudsi ah wuxuu Eebe ku Yidhi Nabiga Waan ku Imtixaami, kuguna Intixaami. (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee). Al-Furqaan (20-24).

---

25. Xusuuso Maalintay Samadu la Dillaaci Daruuraha, lana soo Dejin Malaa'igta soo Dejin.

ويوم تشقق السماء بالغمام ونزل الملائكة تنزيلا ﴿٢٥﴾

26. Xukunka Maalintaas ee Xaqa ah waxaa iska leh Eebaha Raxmaana, Waana Maalin Gaalada ku Daran.

الملك يومئذ الحق للرحمن
وكان يوما على الكافرين عسيرا ﴿٢٦﴾

27. Xusuusana Maalintuu Qaniini Daalimku Gacantiisa (Faraha) Isagoo Dhihi Shalleytee maan Yeesho la Jirka Rasuulka Jid (maan Rumeeyo).

ويوم يعض الظالم على يديه يقول
يا ليتني اتخذت مع الرسول سبيلا ﴿٢٧﴾

28. Halaag iyo Shalleytee Maxaan hebel Saaxiib uga Yeeshay.

يا ويلتى ليتني لم أتخذ فلانا خليلا ﴿٢٨﴾

29. Wuxuu iga Leexiyey Quraanka intuu ii yimid ka Dib, Shaydaanna Dadka Wuxuu u Yahay Dayace (Meel Xun kaga tage).

لقد أضلني عن الذكر بعد إذ جاءني
وكان الشيطان للإنسان خذولا ﴿٢٩﴾

30. Wuxuu Yidhi Rasuulkuna Eebow Qoomkaygii waxay ka Yeesheen Quraankan mid laga Tagay (Ma Maqlaan).
31. Saasaan ugu Yeellay Nabi kasta Col Dambiilayaal ah, Eebana ku Filan Hanuuniye iyo Gargaare.

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِى ٱتَّخَذُوا۟
هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ مَهْجُورًا ﴿٣٠﴾
وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِىٍّ عَدُوًّا مِّنَ ٱلْمُجْرِمِينَ ۗ
وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا ﴿٣١﴾

Sida wax badan Sugnaatay Maalinta Qiyaame waxaa Dhici Doorsoon iyo Waxyaalo waa Wayn, Xukunka Dhabta ahna Eebaa leh Maalintaas waana Maalin ku Culus Gaalada, oyna Qoomamo Faraha la Qaniini, oyna Shallaayi Rumayn la'aanta Rasuulka,oyna Shallaytoon Saaxiibkii Xumaa ee Xaqa ka Leexiyey ey Yeesheen, waxaana Sugan in Shaydaan Yahay Meel Xun Joojiyaha Dadka. Nabiguna wuxuu u Cabtay Eebe markay Gaaladii Beeniyeen kana Tageen Quraanka, waxse ku Gaar ah Nabiga ma aha ee Nabi kasta wuxuu Lahaa Col Gaala ah, ka Tagidda Quraankana; Waa in La beeniyo, oo la Diido, amaan lagu Dhaqmin oon la Raacin, oon la Akhriyin, oon la Fiir Fiirinin, ama La halmaamo oon Loo Aabo Yeelin, Dhammaannn waa Halaag iyo Khasaare.
Aayaduhuna waxay Sugi waynida Quraanka, Xukunka Sugan ee Eebe, Dhibka ku Dhici Gaalo Maalintaas, Calaa calka iyo Shallaytada Gaalada, Xumida Saaxiibka Xun, Shaydaan inuu Dadka Dhibi, Dhibaatada ka tagidda Quraanka iyo ku Camal la'aantiisa, in Gaalo Col u Tahay Xaqa iyo Diinta Islaamka, waxaana ku Habboon Cidda Caqliga leh inay Wanaagna Hor marsataa'Xumaantana ka Dheeraato, Quraanka iyo Nabigana si Dhab ah u Raacdo una Rumayso, si ay u Liibaanto. Al-Furqaan (25-31).

---

32. Waxay Dheheen kuwii gaaloobay maa lagu Soo Dejiyo Nabiga Quraanka Mar kaliya (Isagoo dhan) saasaan Yeellay, inaan ku Sugno Qalbigaaga,waana kugu Akhriyeynaa Akhrin (Fiican).

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلْقُرْءَانُ جُمْلَةً
وَٰحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ
فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَٰهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٢﴾

33. Wixii Tusaale ah oy Kuula Yimaadaanna waxaannu Kuugula imaan Xaq iyo Fasiraadda u Fiican.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ
وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٣﴾

34. Kuwa lagu soo Kulmin Wajigooda (Naarta) Jahannamo kuwaasu waa kuwa u Xun meel uguna Dhumid Badan Jid.

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ
أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٤﴾

35. Waxaana Siinay Nabi Muusc Kitaabkii Waxaana ka Yeellay la Jirkiisa Walaalkiis Haaruun Wasiir.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ
وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرًا ﴿٣٥﴾

36. Waxaana Nidhi Aada Qoomkii beeniyey Aayaadkanaga Waana baabi'inay (Halaagnay) baabi'in, (Halaagnay).

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
فَدَمَّرْنَٰهُمْ تَدْمِيرًا ٣٦

Waxay Sheegeen Gaaladii oy Quraanka ku Ceebiyeen, maxaa Loogu soo Dejin waayay Nabiga Quraanka Dhammaantiis Mar qudha, Taasina waa Xujo Xun, Wuxuuna Eebe ugu Soo Dejiyey Quraanka Aayad Aayad iyo Suurad Suurad Xigmo Darteed Sida: Sugidda Qalbiga Nabiga iyo Xoojintiisa, u Jawaabidda Gaalada,Fudaydinta Akhriskiisa iyo Xifdigiisa, la Socodka Dhacdada iyo waxyaalaha Soo Cusboonaan. Gaalana muxuu War u Tari, mar hadday Gali Jahannamo oo u Xun meelloo Hoydo, Nabi Muuse iyo wuxuu Fircoon kala Kulmayna wax badan yuu Quraanku ka Warramay. Ibnu Cabaas wuxuu Yidhi: Quraanka Hal mar yaa lagu Soo Dejiyey Samada Dhaw Habeenka LaylaTul Qadarka ah, Markaas ka dib Loo Soo dejiyey Labaatan Sano, Sida Aayaddu Sheegtay. Al-Furqaan (32-36).

---

37. (Xusuuso) Qoomkii Nabi Nuux,Markay Beeniyeen Rasuulladii Yaan Maan-Sheynay Ugana Yeellay Dadka Calaamad, Waxaana u Darabnay Daalimiinta Cadaab Daran.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَٰهُمْ
وَجَعَلْنَٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً وَأَعْتَدْنَا
لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٣٧

38. Caadna waan Halaagnay iyo Thamuud, iyo Rasi (Ceelkii) Ehelkiisii, iyo Quruumo Intaas u Dhaxeeyey oo Badan.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا
بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ٣٨

39. Dhammaan waxaan u Yeellay Tusaale Dhammaanna,waan Halaagnay Halaag.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ ٱلْأَمْثَٰلَ وَكُلًّا تَبَّرْنَا
تَتْبِيرًا ٣٩

40. Way Tageen Gaaladu Magaaladii lagu soo Daadiyey Roob Xun (Dhagax Cadaab) Miyeyna Arkeyn,waxayse Ahaayeen kuwaan Rajaynayn (ka yaabayn) soo kulmin.

وَلَقَدْ أَتَوْا۟ عَلَى ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِىٓ أُمْطِرَتْ مَطَرَ ٱلسَّوْءِ
أَفَلَمْ يَكُونُوا۟ يَرَوْنَهَا بَلْ كَانُوا۟
لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ٤٠

41. Hadday ku Arkaan Gaaladu waxay kaa yeeshaan Jees Jees, iyagoo (Dhihi) ma kanaa kan Eebe Soo Bixiyey Isagoo Rasuul ah.

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا
أَهَٰذَا ٱلَّذِى بَعَثَ ٱللَّهُ رَسُولًا ٤١

42. Wuxuu U dhawaaday inuu Naga dhumiyo Ilaahyadanada Haddaanaan ku Samrin, (ku adkaysan) waxay Ogaadaan Markay Arkaan Cadaabka Cidda Dhunsan.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ ءَالِهَتِنَا
لَوْلَآ أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ
حِينَ يَرَوْنَ ٱلْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٢

Wax badan Yuu quraanku ka Warramay Nabiyadii hore iyo Qoomkoodii, waxaase loo baahanyahay in lagu waano qaato, Gaaladii Makaadna way ku Jees Jeesi Jireen Nabiga iyagoo diidan Rasuulnimadiisa'kuna Madax adaygi Gaalnimadooda iyo Ilaahyadooda Baadilka ah.
Taasina waa Shaqada XaqDiidayaasha ka Hor Jeedsada Xaqa iyo Dadkiisa iyagoo Dhibi oo Ceebeeyn, waxaase Guusha Hela Xaqa inta ku Socota, Day Nabigii iyo Asaxaabtiisii. Al-Furqaan (37-42).

43. Ka Warran Ruux ka Yeeshay Ilaahiisa Hawadiisa (Suu Jecelyahay) Ma adaa Wakiil (Ilaaliye) ka Noqon.

أَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ
عَلَيْهِ وَكِيلًا ٤٣

44. Mise waxaad u Malayn in Badankood wax Maqli ama wax kasi, ma aha waxaan Xoolo oo kale ahayn, Iyagaabase ka Sii Dhunsan.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ
إِنْ هُمْ إِلَّا كَٱلْأَنْعَٰمِ ۖ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ٤٤

45. Miyeydaan Ogayn sida Eebe u Fidiyo hadhka,hadduu Doonana wuxuu ka Yeeli lahaa Mid Xasillan (Taagan) markaasaan ugu Yeellay Qorraxda korkiisa Daliil (Xujo).

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوْ شَآءَ
لَجَعَلَهُۥ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا ٱلشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ٤٥

46. Markaasaan u Soo qabanaa Xagganaga Qabasho Yar.

ثُمَّ قَبَضْنَٰهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ٤٦

47. Eebe waa kan Idinka Yeelay Habeenka Astur, Hurdadana Raaxo, kana yeelay Maalinta soo Kulan (Dhaqdhaqaaq).

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِبَاسًا وَٱلنَّوْمَ سُبَاتًا
وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورًا ٤٧

48. Eebe (Sarreeye) waa kan u Dira Dabaysha Bishaaro Darteed Naxariistiisa (Roobka) Hortiisa, Waxaana ka soo Dejinay Samada Biyo wax Daahiriya.

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ
رَحْمَتِهِۦ ۚ وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً طَهُورًا ٤٨

49. Inaan ku Nooleyno Magaalo Dhimatay oon kuna Waraabino waxaan Abuuray,Xoolo iyo Dad Badan.

لِّنُحْۦِىَ بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا وَنُسْقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقْنَآ
أَنْعَٰمًا وَأَنَاسِىَّ كَثِيرًا ٤٩

50. Waana ku kala Duwnay «Badinay» Dhexdooda, inay Xusuustaan, Wuuna Diiday Dadka Badidiis waxaan Gaalnimo Badan ahayn.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا۟
فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ٥٠

Cid Dhuntay oo Hawadeeda Raacday,Nabiga wax kama Saarra, Illeen waa Xoolahoo kalee, Tan kale waxaa Ka Mid ah Aayaadka Eebe; Fidinta Hooska, Qorraxda, Habeenka, Maalinta, iyo Roobka Dhulka Nooleeya, Hase Yeeshee Dadka Badidiis Waxay Doorteen Gaalnimo, waxyaalahaas la soo Sheegayna waxay inoogu Yeedhi Rumaynta Eebe iyo Raacidda Sharciglisa, iyo u Hogaansan Dhab ah iyo Rumayn Sugan. Al-Furqaan (43-50).

---

51. Haddaan Doonno waxaan ka Bixin Lahayn Magaalo Kasta Dige (Nabi).

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيرًا ٥١

52. ee ha Adeecin Gaalada kulana Jahaad Quraanka Jahaad Weyn.

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ٥٢

53. Eebe wuu isku daraa Labada Badood, Kaasi waa Macaan Daran, kaasna waa Khadhaadh Daran (Afku Diido) yeelayna Dhexdooda Soohdin iyo Xaajis Awdan.

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ٥٣

54. Eebana waa kan ka Abuuray Biyaha Dad kana Yeelay Qaraabo iyo Soddognimo, Eebahaana wuu karaa (Wuxuu Doono).

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ٥٤

55. Waxayna Caabudi Gaaladu Eebe ka Sokow waxaan Anfacayn Dhibayna Gaalna wuxuu ahaaday mid ka soo hor Jeeda Eebihiis.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ٥٥

56. Maa naan kuu Dirin inaad Bishaareeye Dige ah (Noqoto Mooyee).

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ٥٦

57. Waxaad Dhahdaa Idinkama warsado (Xaqa Gaadhsiintiisa) UJuuro Ruuxiise dooni inuu ka Yeesho Eebihiis Xaggiisa Waddo (Khayr ha falo).

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ٥٧

Ilaahbaa Awoodda leh, hadduu Doonana wuxuu u Diri lahaa Magaalo kasta Nabi, Waxayse keentay Xigmadiisu inuu Nabiga u Diro Dadkoo Dhan, Farayna inuusan Maqlin Warka Gaalada kulana Jahaado Quraanka iyo Gaadhsiintiisa Xaqa, Waana Eebaha ahaysiiyey Badaha, kana yeelay kuwa kala Duwan kalana Jooga, Biyahana ka Abuuray Dad, kana Yeelay qaraabo iyo Raxim, Saas Darteedna ayna Habboonayn in wax lala Caabudo Eebe, Gaalase waxay Noqdeen kuwa Shaydaan u Kaalmaystay ka Soo Hor Jeedka Eebe, Nabiguse waa Bishaareeye Digi, wax Ujuuro ahna kama Doono Gaadhsiinta Xaqa. Saciid Binu Jubayr wuxuu Yidhi: Gaal wuxuu Noqday u Kaalmeeyaha Shaydaanka Colnimada iyo Gaalimada. Zayd Binu Aslama wuxuu Yidhi: Wuxuu Noqday Xidhiidhiyaha Shaydaanka. Al-Furqaan (51-57).

---

58. Talo Saaro Eebaha Nool een Dhimanayn una Tasbiixso adoo Mahdin, Eebaana ku Filan Dambiga Addoomadiisa Ogaanshihiisa.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ خَبِيرًا ٥٨

59. Waana Eebaha ku Abuuray Samooyinka iyo Dhulka iyo Waxa u Dhexeeya Lix Maalmood, kuna Istawooday Carshiga (Si u Cunanta), ee Warso Cid wax Og.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ٥٩

60. Marka la Dhaho u Sujuuda (Eebaha) Raxmaan ah waxay Dhahaan Muxuu Yahay Raxmaan, ma waxaan u Sujuudeynaa waxaad na Farayso›wuxuuna u Kordhiyey Carar.

وإذا قيل لهم اسجدوا للرحمن قالوا وما الرحمن
أنسجد لما تأمرنا وزادهم نفورا ۩ ٦٠

61. Waxaa Khayr Badnaaday Eebaha Yeela Samada Burjiyo Yeelayna Dhexdeeda Siraaj (Qorrax) iyo dayax ifi.

تبارك الذي جعل في السماء بروجا وجعل فيها
سراجا وقمرا منيرا ٦١

62. Eebana waa Ilaah uga Yeelay Habeenka iyo Maalinta Isbaddel Ciddii Doonta inuu wax Xusuusto ama Doono inuu Mahdiyo.

وهو الذي جعل الليل والنهار خلفة لمن أراد
أن يذكر أو أراد شكورا ٦٢

Wuxuu Eebe Faray Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Dadka kalana waa la Mide inuu Eebe Talo Saarto Markuu Raaco wuxuu Eebe faray Samayntiisa, Illeen Talo Saarashadu ma aha Seexo ama Shaqada ka Fadhiiso, ee waa in lala Yimaado Asbaabta intaas ka Dibna Eebe la Talo Saarto. Illeen Isagaa Nool oon Dhimanayne, oo Awoodda leh, Mudana Mahad, Waynayn, Cibaado iyo Baryaba,Mana Haboona in layska Kibriyo Sujuuddiisa iyo Cibaadadiisa,Miyuuna Mudanin Waxaas Eebaha Cirka Yeelay Burjiyo, Qorrax iyo Dayax, yeelayna Habeen iyo Dharaar Isbadala, oos ku waano qaato Ciddii wax Xusuusan ama Waanaqaadan.
Gaaladii Qureesheed way Diidi Jireen Magaca Eebe, ee Raxmaana waxayna Dhihi jireen waa Maxay Raxmaan Markaasaa Eebe ku Ceebiyey Arrintaas. Al-Furqaan (58-62).

---

63. Addoomada Eebaha Raxmaana waa kuwa u Socda Dhulka Xasillooni, markay la Hadlaan (Af Xumeeyaan) Jaahilliinna Yidhaahda Nabadgalyo.

وعباد الرحمن الذين يمشون على الأرض هونا
وإذا خاطبهم الجاهلون قالوا سلاما ٦٣

64. ee ah Kuwa ku Barya (Habeenkii) Iyagoo u Sujuudi oo u Istaagi (Cibaado) Eebe.

والذين يبيتون لربهم سجدا وقياما ٦٤

65. ee Ah kuwa Dhihi Ilaahow naga Iil Cadaabka Jahannamo, Cadaabkeedu waa joogtee.

والذين يقولون ربنا اصرف عنا عذاب
جهنم إن عذابها كان غراما ٦٥

66. Iyaduna waxay u Xuntahay ku Sugnaansho iyo ku Nagaadi.

إنها ساءت مستقرا ومقاما ٦٦

67. Ee ah kuwa Markay wax Bixiyaan aan Xad gudbin Cidhiidhyinna, oo intaas Dhexdeeda ku Toosnaada.

والذين إذا أنفقوا لم يسرفوا ولم يقتروا
وكان بين ذلك قواما ٦٧

68. Ee ah kuwaan Caabudayn Eebe La Jirkiisa Ilaah kale, oona Dilayn Naftuu Eebe Xarrimay Dilkeeda Xaq Mooyee oon Zinaysanayn, Ciddii Saas fashana waxay la Kulmi Dambi.

والذين لا يدعون مع الله إلها آخر ولا يقتلون
النفس التي حرم الله إلا بالحق ولا يزنون
ومن يفعل ذلك يلق أثاما ٦٨

69. Waxaana loo Laab laabi Cadaabka Maalinta Qiyaame wuuna ku Waari Dhexdiisa Isagoo Dullaysan.

يُضَٰعَفۡ لَهُ ٱلۡعَذَابُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَيَخۡلُدۡ فِيهِۦ
مُهَانًا ٦٩

70. Ciddii Toobad keenta oo Rumaysa oo Fasha Camal Fiican Mooyee, oo kuwaas waxaa loogu Badali Xumaantooda Wanaag, Eebana waa Dambi Dhaafe Naxariista.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلٗا صَٰلِحٗا
فَأُوْلَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمۡ حَسَنَٰتٖۗ
وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٧٠

71. Ruuxii Toobad keena oo Fala Wanaag wuxuu u Noqon Eebe Noqosho.

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ
مَتَابٗا ٧١

Isla wayni Islaamku ma Ogala, wuxuuna Fari in Jaahiliinta warkooda layska Dhaafo, Eebana la Caabudo, lagana Magan galo Naarta, oon Nafaqadana lagu Xadgudbin layskuna Cidhiidhyin ee la Dhexdhexeeysto, Gaalimana layska Jiro, iyo Dil Naf la Reebay oo Xaq Darro, Zinana Laga Fogaado, waxyaalahaasna waa waxa Laab Laaba Cadaabka, Ciddiise Toobadkeenta Eebe wuu ka Aqbali, Xumaantana Wuxuu ugu Badali Wanaag, Tilmaamahaasna waxaa ku Sifooba Mu'miniinta Fiicfiican.
Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu Yidhi: Eebe haw Shariig yeelina, Naf Xaq Darrana Ha dilina, Hana Zinaysanina, Hana Xadina. Waxaa Sheegay Salamo Binu Qays. Al-Furqaan (63-71).

---

72. (Kuwa Fiican) waa kuwaan Furayn Been, Markay Maqlaan Hadal Xunna Mara iyagoo Wanaagsan (Ka Jeedsada).

وَٱلَّذِينَ لَا يَشۡهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغۡوِ
مَرُّواْ كِرَامٗا ٧٢

73. Waana kuwa marka lagu Waaniyo Aayaadka Eebahooda aaan Dhicin Dhago iyo Indho La'aan.

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ
لَمۡ يَخِرُّواْ عَلَيۡهَا صُمّٗا وَعُمۡيَانٗا ٧٣

74. waana kuwa Dhihi Eebow nagasii (naga tusi) Haweenkanaga iyo Caruurtanada wax Ishu ku Qabowsato, nooganana yeel kuwa Dhawrsada Imaam.

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبۡ لَنَا مِنۡ أَزۡوَٰجِنَا
وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعۡيُنٖ وَٱجۡعَلۡنَا
لِلۡمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٤

75. Kuwaas waxaa lagu Abaal marin Fooqa (Janno) Samirkoodii Dartiis waxayna kula Kulmi dhexdeeda Salaan iyo soo Dhawayn.

أُوْلَٰٓئِكَ يُجۡزَوۡنَ ٱلۡغُرۡفَةَ بِمَا صَبَرُواْ
وَيُلَقَّوۡنَ فِيهَا تَحِيَّةٗ وَسَلَٰمًا ٧٥

76. Wayna ku waari Dhexdeeda waxaana u Wanaagsan Janada ku Sugnaan iyo Nagaadiba.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ حَسُنَتۡ مُسۡتَقَرّٗا وَمُقَامٗا ٧٦

77. Waxaadna Dhahdaa Idiinma Aabo Yeeleen Eebahay Haddaydaan

قُلۡ مَا يَعۡبَؤُاْ بِكُمۡ رَبِّي لَوۡلَا دُعَآؤُكُمۡۖ

Baryeyn (Illeen) waad beeniseen (Xaqee) wuxuuna ahaan mid idin Laasima Beeninta «Ciqaabta».

فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًۢا ﴿٧٧﴾

Waxaa ka mid ah Tilmaanta Addoomaha Eebe inay Yihiin kuwaan Joogsan meel Gaalnimo, oon Furinna Been iyo Xumaan, kana Jeedsada waxa Macno Darro, Kasa oo Fahma Aayaadka Eebe een Garasho la'aan iyo Indho La'aan la Joogin, waana kuwa Ehelkooda Wanaaga La Jeclaada iyo Eebe ka Yaabid, Ill een haddii kale wax kuuma Taraan,kuwaa Toosnaan ee Eebe warsan inuu ka Yeelo Imaamyo lagu Daydo oo Suubban, kuwaas Jannaa lagu Abaal marin Samirkooda dartiis, waxayna la Kulmi Salaan iyo Soo Dhawayn, iyo ku Sugnaan Meel Fiican, Eebana Ciduu u aaba Yeeli ama Danayn ma jirto Hadday-na Caabudin ooyan Baryin, Gaalana Hadday Xaqa Beeniyaan waxaa Haleeli Ciqaabtiisa.
Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha Yeelee) Wuxuu Yidhi: Maydiinka warramaa ka U wayn Dambi Saddex Goor, waxayna Dhaheen haa, wuxuuna Yidhi: Gaalnimo, Caaqwaalid, iyo Hadalka Beenta ah iyo Maragga Beenta ah, wuuna Cel celiyey Intaan ka Dhahno Muu Aamuso. (Sixiix). Al-Furqaan (72-77).

# Suurat Ash-Shucaraa' — سُورَةُ الشُّعَرَاءِ

Magaca Eebe Yaan ku Billaabaynaa ee Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxay ku Tusin Mucjisada Quraanka sida soo Hor martay.

طسٓمٓ ﴿١﴾

2. Taasi waa Aayadihii Kitaabka Cad.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾

3. Waxaadna u Dhawdahay Nabiyow inaad Halaagto Naftaada Haddayna Rumayn Xaqa.

لَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٣﴾

4. Haddaan Doono Waxaan kaga soo Dejinaynaa Korkooda Samada Aayad oy Noqoto Luquntoodu Miday u Khushuucdo.

إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةً فَظَلَّتْ
أَعْنَٰقُهُمْ لَهَا خَٰضِعِينَ ﴿٤﴾

5. Waxkasta oo Quraana oo Uga Yimaadda Xagga Eebaha Raxmaana oo soo Darriyo (Cusboonaada) waxay ahaan kuwo ka Jeedsada.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ مُحْدَثٍ
إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهُ مُعْرِضِينَ ﴿٥﴾

6. Waxayna Beeniyeen (Xaqa) waxaase u Imaan Warka waxay ku Jees Jeesayeen.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟
بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦﴾

7. Miyeyna Arkayn Dhulka Inaan ka soo Bixinno Nooc kasta oo Fiican.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الْأَرْضِ كَمْ أَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٧﴾

8. Taasna waxaa ku sugan Aayad Badankooduna ma aha Mid Rumeyn (Xaqa).

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

9. Eebahaana Waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٩﴾

Aayaduhu waxay Xoojin oo Calool Adkayn Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe Korkiisa ha yeelee) iyo in Eebe Awoodda Leeyahay oo wuxuu Doono ku soo Dejin karo, waxayse ka Caada Yeesheen Gaaladu inay Xaqa Beeniyaan, wayse Ogaan Cidhibta Arrintaas.
Ciddiise waano Qaadan ha Daydo iyo waxa Eebe ka soo Bixiyo oo ah Wax lagu Waano Qaato. Shacbi Wuxuu Yidhi: Dadka waxaa laga Abuuray Dhulka Ciddii Jannada Gashana waa mid Fiican, Kii Naarta Galana waa Mid Xun. Ash-Shucaraa' (1-9).

---

10. (Xusuuso) markuu ugu Yeedhay Eebahaa (Nabi) Muuse inuu Aado Qoomka Daalimiinta ah.

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰ أَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠﴾

11. Qoomka Fircoon, Maydhawrsadaan.

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١١﴾

12. Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse Eebow waxaan ka Cabsan inay I beeniyaan.

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ﴿١٢﴾

13. Ooy Cidhiidhyanto Laabtaydu Siina Daysmin Carrabkaygu ee Dir la Jirkayga Haaruun.

وَيَضِيقُ صَدْرِي وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِي فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَارُونَ ﴿١٣﴾

14. Waxayna igu Leeyihiin Dambi (Godob) waxaana ka Cabsan inay I dilaan.

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْبٌ فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ﴿١٤﴾

15. Wuxuu Yidhi Ilaahay saas ma aha ee La aada Aayaadkanaga, Anagaa Idinla Jirra Maqlina.

قَالَ كَلَّا ۖ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُمْ مُسْتَمِعُونَ ﴿١٥﴾

16. ee u Taga Fircoon una Dhaha Annagu waxaan Nahay Rasuulka Eebaha Caalamka.

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

17. Ee Dir «u Ogolow» Banii Israa'iil la jirkannaga.

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٧﴾

18. Wuxuu Yidhi (Fircoon) Miyaanaan kugu Barbaarinin Dhexdanada Adoo Yar oodan ku Nagaanin Dhexdanada Cimrigaaga Sanooyin.

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾

19. Ood Fashay Arrintaad Fashay Adoo Diidan (Sama Falkii).

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ ٱلَّتِى فَعَلْتَ
وَأَنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ١٩

20. Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse waan Falay Anoon Wax kasayn.

قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٢٠

21. Waana Idinka Cararay Markaan Idinka Cabsaday Markaasuu Eebe I siiyey Nabinimo, Igana Yeelay kuwa La Diray (Rasuul).

فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِى رَبِّى حُكْمًا
وَجَعَلَنِى مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٢١

22. Taasise ma Nicma aad igu Mannaysanbaa Haddaad Addoonsatay Banii Israa'iil.

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَىَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٢٢

Waxbadan yuu Eebe ka Warramay Siduu u Diray Nabi Muuse iyo siduu u Beeniyey Fircoon iyo wixii Dhexmaray, iyo Say u Doodeen, Dood Xaq iyo Run ah oo Nabi Muuse iyo Dood Kibir iyo Been ah oo Fircoon, waxaase hadhay Xaqii, waxaana Tegay oo Halaagsamay Xumaantii iyo Isla waynidii, waana Sidaa Waligeed Xaqa iyo Baadilka iyo Kibirka. Ash-Shucaraa' (10-22).

---

23. Fircoon wuxuu Yidhi waa maxay Eebaha Caalamka.

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٢٣

24. Wuxuu Yidhi (Nabi) Muuse waa Eebaha Samooyinka iyo Waxa u Dhaxeeya haddaad wax Yaqiinsanaysaan (Rumaynaysaan).

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ
إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٢٤

25. Wuxuu ku Yidhi (Fircoon) kuwii Gaararkiisa ahaa War ma Maqlaysaan.

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ٢٥

26. Wuxuu Yidhi Nabi Muuse waa Eebihiin iyo Eebaha Aabayaalkiinii Hore.

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٢٦

27. Wuxuu Yidhi Fircoon Rasuulkiinna laydiin soo diray waa Waalanyahay.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِىٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ٢٧

28. Wuxuu Yidhi Nabi Muuse waa Eebaha Bari iyo Galbeed iyo Waxa u Dhaxeeya Haddaad wax kasaysaan.

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ
إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ٢٨

29. Wuxuu Yidhi Fircoon haddaad Yeelato Ilaah iga soo Hadhay waxaan kaa Yeeli kuwa Xabbisan.

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِى لَأَجْعَلَنَّكَ
مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ٢٩

30. Wuxuu Yidhi Nabi Muuse Haddaan kuula Imaaddo wax Cadna.

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَىْءٍ مُّبِينٍ ٣٠

31. Wuxuu Yidhi Fircoon la Imow Haddaad Run Sheegi.

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣١

Wali waxaa Socda Dooddii Xaqa iyo Baadhilka,Xaquu u Yeedhi Nabi Muuse Amar Eebe iyo Baadhil uu Hogaamin Fircoon Waswaasin Shaydaan iyo kibir iyo Isla waynaan wax ka Jirin, sidaasayna Had iyo Jeer u Loolamaan Xaqa iyo Baadhilku, waxaase la rabaa Mu'minka dhabta ah inuu ku Sugnaado Xaqa uguna Yeedho Dadka si Cad oon Qallooc, Caytan iyo Af lagaado Lahayn, Bal day Hadalka Nabi Muuse iyo Fircoon Hadalkiisa, waa Waano, Is farid iyo Run Nabi Muuse, iyo Af Xumo iyo Caytan Fircoon Faafin, Taasina waxay wax Tusaalayn kuwa Xaqa fari oo Wanaagga U Yeedhi. Ash-Shucaraa' (23-31).

---

32. Markaasuu Tuuray Nabi Muuse Ushiisii waxayna Noqotay Mas Muuq-da.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ٣٢

33. Wuxuuna Siibay Gacantiisa waxayna ahaatay mid u Cad Dadka Dayi.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

34. Wuxuu ku yidhi (Fircoon) kuwii Gaararkiisa ahaa kani waa Sixirre Xeel Dheer.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ٣٤

35. Doonina Inuu Idinkaga Bixiyo Dhulkiinna Sixirkiisa ee Maxaad Faraysaan.

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا
تَأْمُرُونَ ٣٥

36. Waxay Dheheen Dib u Dhig Isaga iyo Walaalkiis (Xaalkooda) una Dir Magaalooyinka kuwo soo Kulmiya.

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

37. Ha kuu Keeneen Sixirre kasta oo Xeel Dheer.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ٣٧

38. Waxaana Loo kulmiyey Saaxiriintii Imaatin Maalin la Yaqaan.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ٣٨

39. Waxaana Loo Yidhi Dadkii ma Kulmaysaan.

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ٣٩

40. Inaan Raacno Saaxiriinta Hadday Adkaadaan.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ٤٠

Nabi Muuse wuxuu Eebe ku Xoojiyey Mucjisado, sida Usha, Gacanta Nuuri, iyo kuwo kale, Fircoonse wuu ka Madax adaygay, oo Diiday xaqa, Isagoo u Tusin Qoomkiisii in (Nabi) Muuse Xumaan iyo Dhulkoos ka Bixiyo Wado, isuna Ekeysiiyey inuu ku Xidhanyahay Hadalkooda iyo Ra'yigooda, oyna wax Faraan si uu ugu Tallaabsado Maslaxadooda, Iyaguna waxay kula arrimiyeen in Xaalka Dib Loo Dhigo, Dadna loo diro Magaalooyinka si ay u Soo kulmiyaan kuwa Sixirka aad u Yaqaan, waana la soo Kulmiyey Saaxiriintii, Dadkiina way soo Kulmeen si ay u Raacaan Saaxiriinta Hadday Adkaadaan. Maxaase Dhacay, waa waxay ka Warrami Aayadaha Soo socda, kana warrameen kuwo Badan. Fircoon Warkiisu waa Badanyahay, waxaase la Yaab leh inuu Noqdo mid Xaqa Ilaalin oo Maslaxadda Dadkiisa Dhowri, kuna Xidhan Hadalkooda iyo Amarkooda, Dhabse ma aha Taasi. Ash-Shucaraa' (32-40).

41. Markay Yimaaddeen Saaxiriintii waxay ku Dheheen Fircoon Ujuuro ma Leenahay haddaan Adkaanno.

فلما جاء السحرة قالوا لفرعون أئن لنا لأجرا إن كنا نحن الغلبين ﴿٤١﴾

42. Wuxuuna Yidhi haa Waxaadna Noqonaysaan kuwa ii dhow.

قال نعم وإنكم إذا لمن المقربين ﴿٤٢﴾

43. Wuxuu ku Yidhi (Nabi) Muuse Tuura waxaad Tuuraysaan.

قال لهم موسى ألقوا ما أنتم ملقون ﴿٤٣﴾

44. Waxayna Tuureen Xadhkahoodii iyo Ulahoodii waxayna Dheheen Sharafta Fircoon yaan ku dhaarannaye Anagaa adkaan.

فألقوا حبالهم وعصيهم وقالوا بعزة فرعون إنا لنحن الغلبون ﴿٤٤﴾

45. Markaasuu Tuuray (Nabi) Muuse Ushiisii waxayna Ahaatay mid Gurata waxay Dhoodhoobeen.

فألقى موسى عصاه فإذا هي تلقف ما يأفكون ﴿٤٥﴾

46. waxaana la Riday Saaxiriintii Sujuud Darteed.

فألقي السحرة سجدين ﴿٤٦﴾

47. Waxayna Dheheen waxaan Rumaynay Eebaha Caalamka.

قالوا ءامنا برب العلمين ﴿٤٧﴾

48. Eebaha (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Haaruun.

رب موسى وهرون ﴿٤٨﴾

Saaxiriintii Markay ka Yimaaddeen Masar Jahooyinkeeda iyagoo ah kuwo ugu Sixir badan, ahna Dad Badan yey Wayddiisteen Fircoon Abaal Gud hadday Adkaadaan, wuuna u Ballan qaaday inuu Abaal Mariyo, wuxuuna ugu Deeqay inay Noqdaan kuwa u Dhow ee Agtiisa Jooga, wayna Tuureen waxay soo Dhoodhoobeen oo Sixir ah, iyagoo ku Dhaartay Fircoon inay Adkaan, wayse Beenowday Dhaartii, waxaana Cuntay waxay wateen Ushii Nabi Muuse, Markaasay Garteen inay Xumaan ku Socdeen, wayna Toobad keeneen, iyagoo Rumeeyey Eebe iyo Xaqay la Yimaadeen Nabi Muuse iyo Nabi Haaruun. Saasuuna u Sarreeyey Xaqii Una Buray Sixirkoodii Loogana Adkaaday Fircoon iyo Colkiisii. Xujada Cad ee Xaqaba way Jabisaa Xumaanta iyo Baadhilka had iyo Jeer. Ka Dhawrsasho iyo Sharaf iyo ku Dhaarashana waynaa Muta Eebe Sarreeye. Ash-Shucaraa' (41-48).

---

49. Wuxuu yidhi Fircoon Miyaad Rumeyseen Muuse ka Hor Idankayga, Isagu waa kan idiinku wayn ee idin Baray Sixirka waadse Ogaan doontaan, waxaana u Goyn Gacmahiinna iyo Lugahiinna Isdhaaf, waana idin Wadhi Dhammaantiin.

قال ءامنتم له قبل أن ءاذن لكم إنه لكبيركم الذي علمكم السحر فلسوف تعلمون لأقطعن أيديكم وأرجلكم من خلف ولأصلبنكم أجمعين ﴿٤٩﴾

50. Waxayna dhaheen Dhib ma leh annagu Xagga Eebahannaan u Noqonaynaa.

قالوا لا ضير إنا إلى ربنا منقلبون ﴿٥٠﴾

51. waxaana Dalbaynaa (Damcaynaa) inuu noo Dhaafo Eebahanno Gafafkanaga Inaan Noqonay kuwii ugu Hor Rumeeyey (Xaqa).

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ
أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥١﴾

52. Waxaan u waxyoonay Nabi Muuse Guuri Addoomadayda waa Laydin Raaciye.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم
مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٢﴾

53. Markaasuu u Diray Fircoon Magaalooyinka kuwo Soo kulmiya.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٥٣﴾

54. Isagoo dhihi Kuwaasu «Banii Israa'iil» waa Koox Yar.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ﴿٥٤﴾

55. Wayna Na cadho Galiyeen.

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ﴿٥٥﴾

56. Waxaana nahay kuwo Had iyo Jeer Digtoon.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ﴿٥٦﴾

57. Waxaana ka Bixinnay Beero iyo (Biyo) ilo.

فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٧﴾

58. Iyo Kanziyo iyo Nagaadi Fiican.

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٥٨﴾

59. Waxaana Dhaxalsiinay Banii Israa'iil.

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

Xaqiibaa Cadaaday, Fircoonse waa inuu Qariyo Jabkiisa, wuxuuna isku Rogay Colkuu soo Doortay kuna Tuhmay inay Shirqoolayaan, oy Muuse wax la Hayeen, wuuna Hadiday inuu Layn, waxbase kama tarin, Illeen Xaqay Rumeeyeene, Eebana wuxuu Faray Nabi Muuse inuu la Guuro Inta Rumaysay, Fircoonna waa Raacay Isagoo soo Kulmiyey Colkiisii, Marna Hadidi Muuse iyo Intii Rumaysay, Mana Faa'iidin, Waxayse ku Dhammaatay in la Halaago Siday Aayaduhu Sheegi. Ash-Shucaraa' (49-59).

---

60. Markaasay Raaceen (ka daba Duuleen) Qorrax soo Bixii.

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ﴿٦٠﴾

61. Markay isu Muuqdeen Labadii Kooxood waxay Dheheen Asaxaabtii Nabi Muuse Inaga waa Layna Haleelay.

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَٰبُ مُوسَىٰٓ
إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ﴿٦١﴾

62. Wuxuuna Yidhi (Nabi) Muuse Saas ma aha ee Eebahaybaa Ila jira wuuna i Toosin.

قَالَ كَلَّآ ۖ إِنَّ مَعِىَ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٦٢﴾

63. Waxaana u Waxyoonay (Nabi) Muuse ku Garaac Ushaada Badda wayna kala Jeexantay Baddii wuxuuna Noqday Jeex kasta Buur wayn oo kale.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْبَحْرَ ۖ
فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَٱلطَّوْدِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٦٣﴾

64. Waana ku soo Dhawaynay Halkaas kuwii kale (Colkii Fircoon).

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ﴿٦٤﴾

65. Waxaana Korinay (Nabi) Muuse iyo Intii la Jirtay Dhammaan.

وَأَنجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُ أَجْمَعِينَ ﴿٦٥﴾

66. Ka dibna waxaan Maanshaynay Kuwii kale.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٦٦﴾

67. Arrintaasna waxaa ku Sugan Aayad Mana aha Badankood kuwo Rumeeyn.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٦٧﴾

68. Eebahaana waa Adkaade Naxariista,

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٦٨﴾

Waxay Sheegeen Fasirayaashu in Fircoon la Baxay Col wayn oo ka Kooban Madaxdii iyo Askartii. Aayaduhu na waxay noo Sheegeen in markay isku Dhawaadeen Labadii Col oy ku Calaa caleen Dad ka Mid ah Qoomkii Nabi Muuse in la Haleelay, wuxuuse ku Kalsoonaa Ilaahiis inuu Toosin, wuxuuna U waxyooday inuu Badda Garaaco, oyna kala Jeexantay, Fircoon iyo Colkiisina lagu soo Dhaweeyey, lana Koriyey (Nabi) Muuse iyo Intii la jirtay, lana Halaagay oo Lamaansheeyey Fircoon iyo Colkiisii, Taasina waa Calaamad lagu Waano Qaato.
Wuxuu wariyey Ibnu Abii Xaatim in Markuu Nabi Muuse Gaadhay Badda ku Baryey Eebe: Ilaaha ahaa wax kasta Hortiis oo ahaysiiyey wax kastoow, oo ahaan wax kasta Gadaashiisow, Nooyeel Faraj. Markaasuu Eebe u Waxyooday Garaac Badda, Wana Taas ku Xidhnaanta Eebe iyo Rumayntiisu. Ash-Shucaraa' (60-68).

---

69. Ku Akhri Korkooda Warkii Nabi Ibraahim.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ﴿٦٩﴾

70. Markuu ku Yidhi Aabihiis iyo Qoomkiisii maxaad Caabudaysaan.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧٠﴾

71. Waxay Dheheen waxaannu Caabudi Sanamyo oonu ahaan kuwo ku Nagaada.

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ﴿٧١﴾

72. Wuxuu Yidhi (Nabi Ibraahim) Maydin Maqlayaan markaad Baryeysaan.

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٢﴾

73. Mase idin Anfaci ama idin Dhibi.

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٣﴾

74. Waxay Dheheen waxaan Hellay Aabayaalkanno oo Sidaas Fali.

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٤﴾

75. Wuxuu Yidhi Bal Warrama waxaad Caabudaysaan.

قَالَ أَفَرَأَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٥﴾

76. Idinka iyo Aabayaalkiinii Horreeyey.

أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٦﴾

77. Hadday Iyagu Col ii Yihiin Eebaha Caalamka Mooyee.

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٧٧

Aayadahani waxay ka warrami Addoonkii Eebe iyo Rasuulkiisii ahaa Imaamka kuwa Toosan Nabi Ibraahim, wuxuuna Eebbe Faray Rasuulkiisa Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) inuu ku Akhriyo Umaddiisa inay ku Daydaan, Kali Yeelidda Cibaadada, Tala Saarashada Eebe, ka fogaanshaha Gaalimada, Illeen Eebaa siiyey Hanuun iyo Wanaag uu ku Diray waxay Caabudi Jireen Qoomkiisii, Isagoo u Sheegay inayan wax Tarayn Cibaado waxaan ku Maqlayn, waxna Anfacayn, waxaase wax la Caabudo oo laysku halleeyo ah Eebaha Caalamka ee Awoodda leh, Tan kale Walaalnimadu waa Tan Iimaanka iyo Islaanimada, wixii ka Soo Hadhayse waa Col aan Heshiis lahayn. Ash-Shucaraa' (69-77).

---

78. Ee Eebaha I Abuuray ee ah kan I Hanuunin.

ٱلَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ٧٨

79. Kan I Quudin ee I Waraabin.

وَٱلَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ٧٩

80. Markaan Bukoodana Isagaa I Caafiya.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ٨٠

81. Waana kan I dili Ina Noolayn.

وَٱلَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ٨١

82. Ee ah kaan Damci inuu Ii Dhaafo Gafafkayga Maalinta Abaal marinta.

وَٱلَّذِيٓ أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِي خَطِيٓـَٔتِي يَوْمَ ٱلدِّينِ ٨٢

83. Eebow i Sii Xikmo (Nabinímo) Ina Haleeshii kuwa Suuban.

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ٨٣

84. Iina Yeel Sheegid Run ah (Fiican) kuwa Dambe.

وَٱجْعَل لِّي لِسَانَ صِدْقٍ فِي ٱلْءَاخِرِينَ ٨٤

85. Igana yeel kuwa Dhaxli Janada Naciimo.

وَٱجْعَلْنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ٨٥

86. Una Dambi Dhaaf Aabahay wuxuu ka Mid ahaa kuwa Dhumaye.

وَٱغْفِرْ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٨٦

87. Hana i Dullayn Maalinta la Soo Bixin (Dadka).

وَلَا تُخْزِنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ ٨٧

88. Maalintayna wax Anfacayn Xoolo iyo Ilmo midna.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ٨٨

89. Ruux ula Yimaadda Eebe Qalbi Fayow Mooyee (Iimaan).

إِلَّا مَنْ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ٨٩

Eebaa wax Abuura, waxna Hanuuniya, waxna Quudiya, oo Waraabiya, Isagaana wax Caafiya, waxna Dila, waxna Nooleeya, Dambigana u Dhaafa Mu'miniinta, Saas Darteed Yuu Nabi Ibraahim u Warsaday inuu Xikmo oo ah Cilmi, Nabinimo iyo Wanaag siiyo. Dadkii Fiicnaana Raaciyo'Ammaan iyo Qaddarina Ugu yeelo Dadka Dambe, kana Yeelo kuwa Dhaxli Jannada, una Dambi Dhaafo Aabihiis Illeen wuxuu ka Mid ahaa kuwa Dhumaye, waxayna ahayd intayna u Cadaan, iyo Inuusan Dullayn Maalinta Dadka la soo Bixin, oon Xoolo iyo Caruur wax tarayn, ee Camal Fiican iyo Qalbi Nabadgalay kaliya wax tari.
Siciid Binu Musayib wuxuu Yidhi: Qalbiga Nabadgalay waa kan Fayow, waana Qalbiga Mu'minka. Illeen Qalbiga Gaalka iyo Munaafaqu waa Bukaaye. Waana Taas ku Xidhnida Eebe iyo Aqoonsigiisu. Ash-Shucaraa' (78-89).

| | |
|---|---|
| 90. Waana loo Dhawayn Jannada kuwa Dhawrsada (Mu'miniinta Dhabta ah). | وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩٠﴾ |
| 91. Waana Loo Muujin Jaxiimo kuwa Baadiyoobay. | وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩١﴾ |
| 92. Waxaana Lagu Dhihi Aaway waxaad Caabudayseen. | وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٢﴾ |
| 93. Oo Eebe ka soo Hadhay Maydiin Gargaarayaan ama Gargaarsanayaan. | مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٣﴾ |
| 94. Waana lagu Hambooriyey (Tuuri) Dhexdeeda iyaga iyo kuwa Baadiyoobay. | فَكُبْكِبُوا۟ فِيهَا هُمْ وَٱلْغَاوُۥنَ ﴿٩٤﴾ |
| 95. Iyo Junuudda (Askarta) Ibliis Dhamaan. | وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾ |
| 96. Waxayna odhan iyagoo Dhexdeeda ku doodi. | قَالُوا۟ وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾ |
| 97. Eebaan ku Dhaaranaye waxaan ku Sugnayn Baadi Cad. | تَٱللَّهِ إِن كُنَّا لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾ |
| 98. Markaan Idilla Sinay Eebaha Caalamka. | إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٨﴾ |
| 99. Wax na Dhumiyey oon Dambiila Yaasha ahayn ma Jiro. | وَمَآ أَضَلَّنَآ إِلَّا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾ |
| 100. Mana Lihin wax Noo Shafeeca. | فَمَا لَنَا مِن شَٰفِعِينَ ﴿١٠٠﴾ |
| 101. Iyo Saaxiib Dhaw. | وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾ |
| 102. Ee haddaan Noqonno oon Ahaanno Mu'miniin. | فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾ |
| 103. Taas waxaa ku Sugan Calaamad Badankoodna ma Rumeeyo (Xaqa). | إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾ |
| 104. Eebahaana waa Adkaade Naxariista. | وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾ |

Qiyaamada Xaalkeedu waa Daranyahay sida Wax Badan Quraanku ka Warramay Jahannamana waxaa loo soo Dhawayn Ibliis Gaalo iyo Inta Raacdayna Naartaana lagu Tuuri, oyna ku Murmi Dhexdeeda iyagoo Calaacali oo Qiran Xumaantii iyo Dambigii, wax U gargaari iyo wax u Shafeecina ma jiro, Waqtigaas oo kalena Calaacal wax ma Taro ee waxaa wax Tara Iimaan iyo Wanaag hor marsasho. Ash-Shucaraa' (90-104).

105. Waxay Beeniyeen Qoomkii (Nabi) Nuux Rasuulladii.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٠٥

106. Markuu ku Yidhi Walaalkood Nuux Miyeydaan Dhawrsanayn.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٠٦

107. Anigu waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٠٧

108. Ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

فَٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٨

109. Idinkana Warsanmaayo (Xaqa) Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

وَمَا أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٠٩

110. Ee Eebe ka Dhawrsada ina Adeeca.

فَٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١٠

111. Waxay Dheheen ma waxaanu ku Rumayn adooy ku Raaceen kuwa Dullaysan (Xun Xun).

۞ قَالُوٓا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلْأَرْذَلُونَ ١١١

112. Wuxuu Yidhi Maxaan ka Ogahay Waxay Fali.

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١١٢

113. Xisaabtooda Eebe unbaa leh haddaad wax Garanaysaan.

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ١١٣

114. Anuguna ma Eryayo Mu'miniinta.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١٤

115. Waxaan u Dige Cad ahayna ma ihi.

إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ١١٥

Qisada Nabi Nuux horaan u soo Sheegnay wayna Imaandoontaa,waxyaalahase ay halkan Taabatay waxaa ka Mid ah Caqli Xumida Gaalada iyo inay Dadka ku Qiimeeyaan Xoolaha iyo Muuqaalka, tan kale in Xaqa loo Simanyahay Cid Gaar loogu Dhaqaalayna ayna jirin, Ajriga iyo Abaal Marinta Xaq u Yeedhayaashana Eebaa leh, Illeen Abaal Marin Adduun wax kuuma Tartee, Taasna waxay ku Tusin in Ciddii wax Bari Dadka oo Xaqa Tusi Looga baahanyahay inay Dhawraan Caddaaladda iyo ku Xidhnaanta Eebe. Ash-Shucaraa' (105-115).

---

116. Waxay Dheheen Haddaadan Joogin Nuuxow Waxaad Noqon kuwa la Dhagaxyeeyo.

قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمَرْجُومِينَ ١١٦

117. Wuxuuna yidhi Eebow Qoomkaygii waa I beeniyeen.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ١١٧

118. Ee Nakala Xukun Dhexdanada, ina kori Ani iyo Inta ila jirta ee Mu'miniinta ah.

فَٱفْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي
وَمَن مَّعِيَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١٨

119. Waxaannu ku Korinay Isaga iyo intii la Jirtay Doontii Buuxday.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

120. Ka Dibna waxaan Maanshaynay kuwii Hadhay (Gaaladii).

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

121. Taasna waxaa ku Sugan Calaamad mana aha Badankoodu kuwo Rumayn.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

122. Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

**Markuu Nabi Nuux u Yeedhay Qoomkiisii Habeen iyo Dharaarba,Muddo Dheerna la Noolaa Diideenna Xaqii Yey Goosteen Caadadii Xumayd ee Xaqdiidayaasha oo ah inay la Dagaalamaan Nabigaas Wanaagga Fari, Waxayna ku Hadideen inay Dhagax la Dhici Hadduusan Joogin, Joojinna Xaq u Yeedhidda, Eebaase kala Xukumay oo Koriyey Nuux iyo Mu'miniintii la Jirtay, Halaagayna Gaaladii Xaqa Diiday, Taasna Eebaa u Yaboohay kuwa Xaqa ku Taagan inuu u Gargaaro markay Run Sheegaan oo Fuliyaan Sharciga Eebe kuna Dhaqmaan. Ash-Shucaraa' (116-122).**

---

123. Waxay Beeniyeen Caad Rasuulladii.

كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

124. Markuu ku Yidhi Walaalkood Huud Miyeydaan Dhawrsanayn.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

125. Anigu waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٥﴾

126. Ee ka Dhawrsada Eebe Ina Adeeca.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٦﴾

127. Idinkamana Warsanaayo Xaqa ujuuro, Ajrigaygana Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٢٧﴾

128. Miyaad ka Dhisaysaan Meel Sare oo Dhan Calaamad (Daar) Idinkoo Ciyaari.

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٨﴾

129. Ood Yeelanaysaan Masaanic (Dhismo) inaad Waartaan Darteed.

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٢٩﴾

130. Haddaad wax Qabataan Ciqaabtaan una Ciqaabaysaan si Daran.

وَإِذَا بَطَشْتُم بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣٠﴾

131. ee Eebe ka Dhawrsada Ina Adeeca.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣١﴾

132. Kana Dhawrsada Eebaha idin Siiyey waxaad Ogtihiin.

وَٱتَّقُوا۟ ٱلَّذِىٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

133. Wuxuu idin Siiyey Xoolo iyo Caruur.

أَمَدَّكُم بِأَنْعَٰمٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

134. Iyo Beero iyo Ilo.

وَجَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

135. Waxaana Idiinka Digi Cadaab Maalin Wayn.

إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾

Ree Caad wax Badan Yuu Quraanku ka Warramay, waxaase Mudan in laysku Baraarujiyo siday wax u Dhisan jireen Kibir, Isla wayni iyo Waarid Darteed, maxayse u Tartay, waxba, waxaa la Sheegay in Markuu Arkay Abuu dardaa waxay Muslimiintu ka Dhiseen Qoodha inuu ka istaagay Masaajidka, kuna dhawaaqay Ree Dimishiqow markay ku soo kulmeenna uu Eebe ammaanay oos Yidhi: Miyeydaan Xishoonayn, waxaad kulminaysaan waxaydaan Cunayn, waxaad Dhisaysaan waxaydaan Dagayn, waxaadna Doonaysaan waxaydaan Gaadhayn, waxaa Idinka horeeyey Caad oo Hanatay Cadan iyo Cummaan Dhexdeeda ee Yaa Dhaxalkoodii iga Siin Labo Dirham. Ash-Shucaraa' (123-135).

---

136. Waxay Dheheen waxaa Isu kaanna Mid ah Waanisayaa ama Maadan Waanininaa.

قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَوَعَظۡتَ أَمۡ لَمۡ تَكُن مِّنَ ٱلۡوَٰعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

137. Kanna ma aha waxaan Dabeecaddii «Diintii» Dadkii hore ahayn.

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾

138. Nalamana Cadaabayo.

وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾

139. Wayna Beeniyeen, Markasaan Halaagnay. Taasina waxaa ku Sugan Calaamad, mana aha Badankoodu kuwo Rumayn.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةًۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

140. Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾

141. Waxay Beenisay Thamuud Rasuulladii.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿١٤١﴾

142. Markuu ku Yidhi Walaalkood (Nabi) Saalax Miyaydaan Dhawrsanayn.

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾

143. Waxaan idiin ahay Rasuul Aamin ah.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾

144. ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾

145. Idinkamana Warsanaayo Xaqa ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٤٥﴾

Markay Qoomkii Nabi Huud ka Madax adaygeen Xaqii ooy isugu mid Noqotay waano iyo La'aanteed, Diideenna wax u Sheeggii, Sheegteenna inaan la Cadaabayn Yaa Eebe Halaagay, Taasina waa Abaalka Xaqdiidayaasha.

Sidoo kale waxaa Eebe u Diray Thamuud Nabi Saalax, wuxuuna la maray Waddaday la Mareen Nabiyadii kale, wuxuu Xaalku ku Dambeeyeyna Wuu Imaan, waxaadse Moodaa in Gaaladu Ceel kaliya ka Cabbeen, waa Ceelka Xumaanta. Ash-Shucaraa' (136-145).

146. Ma waxaa Laydinkaga Tagi Halkan idinkoo Aamina.

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

147. Oo ku Sugan Basaatiin iyo Ilo (Socda).

فِي جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٤٧

148. Iyo Beero iyo Timir Fiideedu Bisayl Tahay.

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ١٤٨

149. Ood ka Qoranaysaan Buuraha Guryo idinkoo Kibirsan.

وَتَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا فَٰرِهِينَ ١٤٩

150. Ee Eebe ka Dhawrsada ina Adeeca.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

151. Hana Adeecina «Maqlina» Amarka Xadgudbayaasha.

وَلَا تُطِيعُوٓا۟ أَمْرَ ٱلْمُسْرِفِينَ ١٥١

152. ah kuwa Fasaadiya Dhulka oon Hagaajinayn.

ٱلَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ١٥٢

153. Waxay Dheheen waxaad uun ka mid Tahay kuwa la Sixray.

قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ١٥٣

154. Mana Tihid waxaan Dad nala mid ah ahayn ee noo keen Aayad Haddaad run Sheegi.

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا فَأْتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ
مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

155. Wuxuu Yidhi Tani waa Hal, Maalinbay Cabbi idinkuna Maalinbaad Cabbaysaan la Yaqaan.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ
يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ١٥٥

156. Ee ha ku Taabanina Xumaan, oos idin qabto Cadaab Maalin wayn.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٥٦

157. Wayse Dileen waxayna ahaadeen kuwo Qoomameeya.

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا۟ نَٰدِمِينَ ١٥٧

158. Waxaana Qabtay Cadaab Taasna waxaa ku Sugan Calaamad, Badankoodna ma aha kuwo Rumayn (Xaqa).

فَأَخَذَهُمُ ٱلْعَذَابُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً وَمَا كَانَ
أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٥٨

159. Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

Cid Ladnaan iyo Kibir ku Waari ma jirto, Qoomkii Nabi Saalaxna markay Xaqii ka Madax adaygeen oo Beeniyeen Nabigii oy Dileen Hashii Calaamadda u ahayd Yaa Eebe Halaagay oo Ciqaabay, Adduunyana waa Beer Cagaaran oo Maruun Ingagi, waxaase Habboon in Si Fiican loogu Dhaqmo Xaqa. Ash-Shucaraa' (146-159).

---

160. Waxay Beeniyeen Qoomkii (Nabi) Luudh Rasuuladii.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٦٠

161. Markuu ku Yidhi Walaalkood Luudh Miyeydaan Dhawrsanayn.

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

162. Waxaan idiin ahay Rasuul Aaminee.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٦٢

163. ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣

164. Idinkama Warsanaayo Xaqa Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤

165. Ma waxaad u Tagaysaan Ragga Caalamka.

أَتَأۡتُونَ ٱلذُّكۡرَانَ مِنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٥

166. Ood ka Tagaysaan waxa Eebe idiin Abuuray oo Haweenkiina ah, waxaadse Tihiin Kuwo Xadgudba.

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمۡ رَبُّكُم مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۚ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٌ عَادُونَ ١٦٦

167. Waxay Dheheen haddaadan Joogin Luudhow Waxaad Noqon kuwa la Bixiyo.

قَالُواْ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ يَٰلُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُخۡرَجِينَ ١٦٧

168. Wuxuu Yidhi (Luudh) Anigu Camalkiinna waan la Cadhaysnahay.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ ٱلۡقَالِينَ ١٦٨

169. Eebow iga Kori iyo Ehelkaygaba waxay Falayaan.

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهۡلِي مِمَّا يَعۡمَلُونَ ١٦٩

170. Waana korinay Isaga iyo Ehelkiisiiba Dhammaan.

فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ١٧٠

171. Habar ku Hadhay Mooyee (Haweeneydiisii).

إِلَّا عَجُوزٗا فِي ٱلۡغَٰبِرِينَ ١٧١

172. Markaasaan Halaagnay Intii kale.

ثُمَّ دَمَّرۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ١٧٢

173. Waxaa ku soo Daynay (Roob Dhagax Naara) waxaana u Xun Roobka kuwa Loo digay.

وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهِم مَّطَرٗاۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلۡمُنذَرِينَ ١٧٣

174. Taasna waxaa ku Sugan Calaamad, Badankoodna ma aha kuwo Rumayn.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧٤

175. Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٧٥

**Qoomkii Nabi Luudh waxay ku Caan ahaayeen wax Sheegiddiisa laga Xishoodo oo ah inay Ragga Aadi jireen Haweenka ka Sokow, waana Caado Xun oo Ciqaab Mudata, waxaana Loo Ciqaabay si Daran, Cid kasta oo waxyaalahaas oo kale ku Kacdana waa Cid Dullaysan oo Wasakhawday, waxayna Dharbaaxo ku tahay kuwa Buka ee Dabaalan waxaas. Ash-Shucaraa' (160-175).**

176. Waxay Beeniyeen Kayntii Ehelkeedii Rasuulladii.

كَذَّبَ أَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾

177. Markuu ku Yidhi Nabi Shucayb Miyeydaan Dhawrsanayn.

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

178. Waxaan idiin ahay Rasuul Aaminee.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾

179. ee ka Dhawrsada Eebe ina Adeeca.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾

180. Idinkama Warsanaayo Xaqa Ujuuro, Ajrigayga Eebaha Caalamkaan ka Sugi.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٨٠﴾

181. Oofiya (Dhammaystira) Beegidda hana ka mid Noqonina kuwa Nusqaamiya.

۞ أَوْفُواْ ٱلْكَيْلَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلْمُخْسِرِينَ ﴿١٨١﴾

182. Una Miisama Cadaalad Toosan.

وَزِنُواْ بِٱلْقِسْطَاسِ ٱلْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٢﴾

183. Hana ka Nusqaaminina Dadka waxooda hana Xumaynina Dhulka Idinkoo Fasaadin.

وَلَا تَبْخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْاْ فِي ٱلْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ﴿١٨٣﴾

184. Kana Dhawrsada Eebaha idin Abuuray iyo Khalqigii Horreeyey.

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِي خَلَقَكُمْ وَٱلْجِبِلَّةَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٨٤﴾

Qoomkii Nabi Shucayb oo Dhulka Madyan Daganaa waxay Beeniyeen Xaqii, waxayna ku Caan Baxeen inay Nusqaamiyaan Miisaanka iyo Suuskaba, Dadkana Saas uga Nusqaamiyaan Xaqooda, wuxuuna Nabi Shucayb isku Dayey inuu ka Reebo Arrintaas, Dhulkana Ayan Fasaadin, wayse ka Madax adaygeen Xaalkaas sida ka Muuqata Aayadaha soo Socda. Waxaana Dhab ah in Cunnada oo Dadka lagu Khayaamo Lagana Nusqaamiyo ay Tahay Arrin Xun oo Ciqaab iyo Halaag Mudan, Yaase Garansiin kuwa ku Dhaqma Xaalkaas Eebe Mooyee, Ciddii Caqlilehse waa inay ka Joogtaa ka Hore Maalinta Dadku u Istaagi Ilaaha Caalamka. Ash-Shucaraa' (176-184).

---

185. Waxay Dheheen waxaad uun Tahay kuwa la Sixray.

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾

186. Mana Tihid waxaan Dad nala mid ah ahayn, waxaana kuu Malaynaynaa kuwa Beenaalayaasha ah.

وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ
لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾

187. ee Nagu soo Rid Goosimo Samada ka mid ah haddaad Run sheegi.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ
مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾

188. Wuxuu Yidhi Eebahay baa og waxaad Falaysaan.

قَالَ رَبِّيٓ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٨﴾

189. Wayna Beeniyeen waxaana Qab-

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ ٱلظُّلَّةِ إِنَّهُۥ كَانَ

tay Cadaab Maalintii Hadhka, waana Cadaab Maalin Wayn.

عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٨٩

190. Arrintaasna waxaa ku Sugan Calaamad mana aha Badankoodu mid Rumayn.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٩٠

191. Eebahaana waa Adkaade Naxariista.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ١٩١

Waxay kuwanna ku Jawaabeen Jawaabtii kuwii ka Horeeyey oo kale, waxayna ku Sheegeen Sixir, wayna Beeniyeen, waxay warsadeen in Cirka Goosino Cadaaba looga soo Rido, Eebase waa ogyahay waxay Fali'waxaana qabtay Cadaab Hadheeyey oo Wayn.
Ibnu Cabbaas wuxuu Yidhi: Wuxuu Ilaahay ku soo Daayey Onkod iyo Kulayl Daran oo ku Dhajiyey Neefta, markaasay ka Baxeen Guryaha iyagoo u Carari Dibadda, Markaasaa Eebe Daruur ka Hadhaysa Qorraxda ku soo Daayey markay ku soo Kulmeenna uu Eebe ku soo Daayey Naar Gubtay.
Ciqaabta Eebana kama Fogo Daalimiinta Xaq Diidayaasha ah. Ash-Shucaraa' (185-191).

---

192. Quraankuna waa soo Dejin Ebaha Caalamka.

وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٩٢

193. Waxaa kula soo degan Ruux Aamin ah (Jibriil).

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ١٩٣

194. Qalbigaaga inaad ahaato kuwa ku Diga.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ١٩٤

195. Af Carabi ahoo Cad.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ١٩٥

196. Quraankuna wuxuu ku Sugnaa Kutubtii hore.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ١٩٦

197. Miyeyna Calaamad ugu Fillayn inuu Yaqaanno Culimadii Banii Israa'iil.

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ آيَةً أَن يَعْلَمَهُ عُلَمَاءُ بَنِي إِسْرَائِيلَ ١٩٧

198. Haddaan ku soo Dejino Quraankan Cajamiga Qaarkiis.

وَلَوْ نَزَّلْنَاهُ عَلَىٰ بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ١٩٨

199. oo uu ku Akhriyo Korkooda mayna Rumeeyeen.

فَقَرَأَهُ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا بِهِ مُؤْمِنِينَ ١٩٩

200. Saasaan u Galinay Diidada Quluubta Dambiilayaasha.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَاهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ٢٠٠

201. Mana Rumaynayaan Xaqa Intay ka Arkaan Cadaab Daran.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ٢٠١

202. Oos ugu Yimaaddo Cadaabku Kado Iyagoon Ogayn.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٢٠٢

203. Oy Dhahaan ma nala Sugi.

فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

204. Ma Cadaabkanagay Dadajisan. — أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ٢٠٤

Aayadahan Eebe wuxuu ku Tilmaamay Quraanka inuu yahay soo Dejin Eebe, oo Jibriil u soo Dhiibay, kuna Soo Dejiyey Qalbiga Nabiga, Luuqadda Carabiga ahna ku soo Dejiyey, Kutubihii Horana lagu Caddeeyey, Culimadii Banii-Israa'iilla ay Ogaayeen. Dambiilayaashuse ay Beeniyeen, ayna saas ahaadaan intay ka arkaan Cadaab Daran, uguna Yimaadda Kado, iyagoon Ogayn Oy Markaas Calaacalaan, Yidhaahdaanna Maa nala Sugo, waxayse Dedejisanayeen Cadaabka. Sufyaan wuxuu Yidhi: Waxyi Dhammaantii wuxuu ku Dagayey Carabi ee waxaa Tarjumayey Nabiyada. Ash-Shucaraa' (192-204).

---

205. Ka Warraan Haddaan u Raaxayno Sanooyin. — أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ٢٠٥

206. Markaas uu u Yimaaddo wixii loogu Goodinaayey. — ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ٢٠٦

207. Muxuu uga Tari Xaggooda wixii loogu Raaxeeyey. — مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

208. Magaalo aan Halaagno oon loo Diginna ma Jirto. — وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

209. Waano Darteed, mana nihin Daalimiin. — ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

210. Kumana soo Degto Quraanka Shayaadiintu. — وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

211. Kumana Habboona mana Karaan. — وَمَا يَنۢبَغِى لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ٢١١

212. Shayaadiintu Maqalka waa ka Fogyihiin. — إِنَّهُمْ عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ٢١٢

213. Ee ha Caabudin (Baryin) Eebe Miciisa Ilaah kale ood Noqoto kuwa la Cadaabo. — فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ٢١٣

214. Una Dig Qaraabadaada Kuu sii Dhaw. — وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ ٱلْأَقْرَبِينَ ٢١٤

215. Una Raarici Garabkaaga (U Naxariiso) Ciddii ku Raacda oo Mu'miniinta ah. — وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٢١٥

216. Hadday ku Caasiyaanna waxaad Dhahdaa anigu Bari baan ka ahay waxaad Falaysaan. — فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢١٦

Raaxo Adduunna wax ma tarto markay Ciqaabtu Timaaddo, waxaa Sugnaaday in la keeni Qiyaamada Gaalka oo Naarta la Tiimbin Markaas la Dhihi Khayr Waligaa ma Aragtay, Nicmo Waligaa ma Aragtay, oo u Dhihi Wallahi Maya, La Keenina kii ugu dhibaato Badnaa Adduunka oo la Taabsiin Janada Markaas la Dhihi ma Aragtay Xumaan Waligaa oos Dhihi Waligay Maya, Nabiga iyo Quraanka Shaydaan uma soo Dhawaado, lamana soo Degin, waase ka Fogyihiin'Cibaadana Eebe Kaliyaa Muta, Eebana wuxuu Faray Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) inuu marka Hore U digo Qaraabada Illeen haddii kale See Dadka kale Wax u Rumayn, wuuna Yeelay Nabigu Sidaas, Tan kale wuxuu Eebe Faray inuu u Naxariisto Mu'miniinta Islaamkuna waa Diin Isu naxariisasho. Ash-Shucaraa' (205-216).

217. Talo Saaro Eebaha Adkaada ee Naxariista.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

218. Ee ku Arka Markaad Kici.

ٱلَّذِى يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

219. Iyo Lagagadoonkaaga kuwa Tukan.

وَتَقَلُّبَكَ فِى ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

220. Eebana waa Maqle Og.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٢٢٠

221. Ma idiinka Warramaa Ruuxay ku soo Degi Shayaadiintu.

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١

222. Waxay ku soo Degi Beenaale Dambi Badan oo Dhan.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ٢٢٢

223. Waxayna Xadi Maqalka Badankoodna waa Beenaalayaal.

يُلْقُونَ ٱلسَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَٰذِبُونَ ٢٢٣

224. Gabayaana waxaa Raaca kuwa Baadida ah.

وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلْغَاوُۥنَ ٢٢٤

225. Miyaadan Arkin in Iyagu Tog kasta (Xumaan) ay ku Dhex Wareersanyihiin.

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِى كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ٢٢٥

226. Oyna Sheegi waxayna Falayn.

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ٢٢٦

227. Kuwa Xaqa Rumeeyey Mooyee oo Camal Fiican Fala oo Xusa Eebe wax Badan, oo Gargaarta Dulmi ka Dib, waxayna Ogaan doonaan kuwii Dulmi Falay soo Noqoshaday soo Noqdaan (Qiyaamada).

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ
كَثِيرًا وَٱنتَصَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلَّذِينَ
ظَلَمُوٓا۟ أَىَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ٢٢٧

Waa in La talo Saarto Eebaha Adkaada ee Naxarista, ee ku Arka Markaad Istaagi iyo Gagadoonkaaga kuwa Tukan ee Maqli ee Og. Shaydaanna wuxuu ku soo Degaa Been badane, Dambi badan, Heesta iyo Gabayga oo Waqtiga kaa Dhumiyana waa Caayanyihiin, waxaana Raaca Heesaaga kuwa iska Baadida ah, waxaana ka mid ah Caadada Heesaaga iyo Gabayaaga inay ku Wareeraan oo Dhexgalaan wax kasta, ooy Sheegaanna waxayna Falin, marka laga Reebo kuwa xaqa Rumeeyey ee Wanaagga Fala oo Gargaarta intii la Dulmiyey, Daalimna wuxuu Ogaan markuu Eebe u Noqdo, Gabayguna markuu Bato oo wax walba la Sheego, oon runta laga Sheegin, oo lagu Caayo Cidaan Mudan, laguna Amaano cidaan mudan waa Aafo iyo Balaayo Ruuxa ka Buuxda Islaamkuna ma Ogola, Siduu Nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) u yidhi: in Laabta Midkiin Malaxu Dhaamiso yaa ka Khayroon inuu Gabay ka Buuxsamo (Imaam Axmed) Hadduuse yahay mid xaqa loogu Hiilin, wanaaggana Fari, Xumaantana Reebi kaasi ma Cayna mana Xuma. Ash-Shucaraa' (217-227).

# Suurat An-Naml

# سُورَةُ النَّمْلِ

Magaca Eebe yaan ku Billaabaynaa ee Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Xarafka hore Isagoo kale waan soo Maray) Inuu ku Tusin Mucjisada Quraanka, Taasi Waa Aayaadka Quraanka iyo Kitaabka Cad.

طسٓۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡقُرۡءَانِ وَكِتَابٖ مُّبِينٍ ١

2. Waana Hanuunka iyo Bishaarada Mu‘miniinta.

هُدٗى وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. Ee ah kuwa Ooga Salaadda oo Guta Zakada oo Aakhiro Yaqiinin.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم
بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٣

4. Kuwaanse Rumayn Aakhiro waxaan u Qurxinay Camalkooda waana ku Indho la‘Yihiin (Wareersanyihiin).

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمۡ
أَعۡمَٰلَهُمۡ فَهُمۡ يَعۡمَهُونَ ٤

5. Kuwaasi waa Kuwuu u Sugnaaday Cadaab Xun Aakharana Iyaga unbaa Khasaaray.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمۡ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ
وَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ هُمُ ٱلۡأَخۡسَرُونَ ٥

6. Adiguna Nabiyow waxaad kala Kulmi Quraanka Ilaaha Falka San ee Og Agtiisa.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلۡقُرۡءَانَ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦

Suuraddu waxay ka warrami in Quraanka Kariimka ah Hanuun iyo Bishaaro u Yahay Mu‘miniinta Xaqa Rumaysan ee Salaadda si Fiican u Guta, Zakadana Bixiya, Aakharana Yaqiinsan, kuwaanse Rumaynin Aakharo waxaa loo Qurxiyey Camalkooda Xun Oyna ku Dhex Wareersanyihiin, waana kuwa Cadaab Xun u Sugnaaday oo Khasaaray Aakharo Illeen weybeeniyeene. Dhabtuna waa in Quraanku ka soo Degay Ilaaha Xakiimka ah ee wax walba Og Xaggiisa'Warkiisuna waa Run Cad. Xukunkiisuna waa Caddaalad Dhammaystiran. Waxaase loo Baahanyahay Rumayn, ku Dhaqan, ugu Yeedhid iyo Dhawrid. An-Naml (1-6).

---

7. Xusuuso Markuu ku Yidhi Nabi Muuse Ehelkiisa Anugu waxaan Arkaa Iftiin waxaan Idiinka Keeni Xaggiisa War Ama Waxaan Idiinka Keeni Dhuxul Daba inaad Kulaashaan.

إِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهۡلِهِۦٓ إِنِّيٓ ءَانَسۡتُ نَارٗا سَـَٔاتِيكُم مِّنۡهَا بِخَبَرٍ
أَوۡ ءَاتِيكُم بِشِهَابٖ قَبَسٖ لَّعَلَّكُمۡ تَصۡطَلُونَ ٧

8. Markuu Yimid waxaa Loogu Dhawaaqay Waa la Barakeeyey Cidda

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِيَ أَن بُورِكَ مَن فِي ٱلنَّارِ وَمَنۡ حَوۡلَهَا

Dabka la Joogta iyo kuwa Gaararkiisa ah, waxaana Nasahan Ilaaha Caalamka.

وَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨

9. Muusow Anugu waxaan ahay Ilaaha Adkaada ee Falka San.

يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٩

10. Ee Tuur Ushaada, Markuu Arkay Iyadoo Gilgilan Sida Maska wuu Jeedsaday Isagoo Carari, Mana soo Noqon, Muusow ha Cabsanin, kuma Cabsadaan Agtayda Rasuulladuye.

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا
وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ
لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ١٠

11. Ciddiise Dulmi Fasha markaas Wanaag ku Baddasha Xumaan ka Dib Anugu waxaan ahay Dambi Dhaafe Naxariista.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ
فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١١

Qisada Nabi Muuse iyo sida Ilaaheen ula Hadlay Meelo Badan yaa lagu sheegay, waxayna ku Tusin in Ilaahay Cidduu Doono oo Rasuuladiisii ka mid ahaa la Hadli Jiray, Tan kale waxay ku Tusin in Nabiyada Ceeb ku ahayn Cabsida Caadiga ah, wax Sharaftooda wax u Dhimana ayna ahayn. Tan kale waxay ku Tusin Awoodda Eebe iyo inuu wuxuu Doono Fali Karo.
Rasuulkuna (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu Yidhi: Ilaahay Ma Seexdo kumana Habboona (Waa ka Dheeryahay) inuu Seexdo, Wuxuu Hoos u Dhigaa ama Koryeelo (Qaybta) waxaa u Kor Noqda Xaggiisa Camalka Habeenka Maalinta ka hor, iyo kan Maalinta Habeenka ka Hor. Waxaa wariyey (Ibnu Abii Xaatim). An-Naml (7-11).

---

12. Gali Gacantaada Jeebkaaga waxay soo Bixi Iyadoo Cad Xumaan La'aan (Waxayna ka mid yihiin) Sagaal Calaamo oo Fircoon iyo Qoomkiisa loo Muujiyey, waxayna ahaayeen Qoom Faasiqiina.

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ
مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ۖ فِى تِسْعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ ۚ
إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ١٢

13. Markay u Timid Calaamaddan nadii Iyadoo Cad waxay Dheheen Kani waa Sixir Cad.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً
قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١٣

14. Wayna Diideen Iyagooy Yaqiinsatay Naftoodu Dulmi iyo Isla Sarreeyn Darteed, ee Day Siday ahaatay Cidhibtii Mufsidiinta (Xumo Wadayaasha).

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ
فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ١٤

Mucjisooyinka iyo Calaamadaha la Siiyey Nabi Muuse waxay ahaayeen Sagaal Oy ka Mid ahaayeen Usha iyo Gacantu Siday Suurad kale Sheegtay. si Fircoon iyo Qoomkiisa Falka Xumaa loogu wax Tuso, wayse Beeniyeen Xaqii Iyagoo Hoosta ka Og Runta, si ay Madaxnimada iyo Isla Waynida ugu Mitidaan, maxaase ka Dambeeyey oon Halaag iyo Khasaare ahayn, wax badanna waxaa la soo Sheegay in Dad Badan ay Diideen Xaqa iyagoo Garan Ilaalin iyo Dhawrid Maslaxo Gaara, Taasoo ah Madaxtinimo, Xoolo, iyo Isla Wayni Micno Darro. Ciddii Caqli lehna waa Xaal ay Waajibtahay inuu ku Waano Qaato. An-Naml (12-14).

15. Waxaan siinay Daawuud iyo Sulaymaan Cilmi, waxayna Dheeheen Mahad Ilaahbaa iska leh ee ah kan Naga Fadilay wax badan oo Addoomadiisa Mu'miniinta ah.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًا ۖ وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ
ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥﴾

16. Wuxuuna Dhaxlay Sulaymaan Daawuud, wuxuuna yidhi Dadow waxaa nala Baray Codka Shimbiraha, waxaana nala siiyey wax kasta (oo Xukun ah) kaasina waa Fadliga Cad.

وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَ ۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا
مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍ ۖ
إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

17. Waxaa Loo kulmiyey Sulaymaan Junuudiisii oo Jinni, Insi iyo Shimbiro leh, iyagoo iscelcelin.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ
وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٧﴾

18. Markay Yimaaddeen Togii Qudhaanjadana oy tidhi Qudhaanjo Qudhaanjooy Gala Guryihiinna Yeyna idin Jajabin Sulaymaan iyo Junuudiisu Iyagoo idin Ogayn.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ
ٱدْخُلُوا۟ مَسَٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ
سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٨﴾

19. Markaasuu Muusooday Isagoo ku Qosli Hadalkeeda wuxuuna yidhi Eebow I waafaji inaan ku Mahdiyo Nicmadaad ugu Nicmaysay Ani iyo Waalidkay iyo Inaan Falo Wanaag Aad ka Raali tahay ina Gali Naxariistaada Addoomadaada Suuban Dhexdooda.

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِىٓ
أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ
وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِى بِرَحْمَتِكَ
فِى عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٩﴾

Wuxuu Eebbe Sheegi wuxuu ugu Nicmeeyey Nabi Daawuud iyo Wiilkiisii Nabi Sulaymaan oo Nicmooyin ah Adduun iyo Aakhiroba, iyo in Nabi Sulaymaan loo Sakhiray Jinni, Insi iyo Shimbirahaba, Barayna Hadalka Shimbiraha intuu ka Kaso Afkooda, Sidoo kale Codka Qudhaanjadii Uga digtay Saaxiibadeed Jajabinta Nabi Sulaymaan iyo Colkiisoon Ogayn.
uuna Qoslay kuna Mahdiyey Eebbe,Warsadayna Wanaag isaga iyo Waalidiintiis,wanakaas wanaaggu in marka Eebe khayr ku siiyo Mahadiyo, wanaagna la falo, Xumaanta iyo Kibirkana layska Jiro oo laga Fogaado. An-Naml (15-19).

---

20. Wuxuu Fiirfiiriyey Shimbirihii (Sulaymaan) Wuxuuna Yidhi Maxaan la Arki La'ahay Hud-Hudkii Mise kuwa Maqan buu ka Midyahay.

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِىَ لَآ أَرَى ٱلْهُدْهُدَ
أَمْ كَانَ مِنَ ٱلْغَآئِبِينَ ﴿٢٠﴾

21. Waxaan Cadaabi Cadaab Daran ama waan Gawrici ama wuxuu iikeeni Xujo Cad.

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ
أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢١﴾

22. Markaasuu Muddo Yar Maqnaa Markaasu Yidhi (Markuu Yimid) wa-

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ

xaan Ogaaday waxaadan Ogaanin, waxaana kaaga keenay ReeSaba War Yaqiina.

وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٢﴾

23. Waxaan Helay Haweeney Xukumaysa lana Siiyey wax kasta (oo Xukun ah) waxayna Leedahay Carshi Wayn.

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَيْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Waxaan Helay Iyada iyo Qoomkeedii oo u Sujuudi Qorraxda Eebe ka Sokow wuxuuna U qurxiyey Shaydaan Camalkooda wuxuuna ka Leexiyey Jidka Mana Hanuunsana.

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٤﴾

25. May u Sujuudaan Ilaaha soo Bixiya waxa ku Qarsoon Samooyinka iyo Dhulka oo Og waxaad Qarinaysaan iyo waxaad Muujinaysaan.

أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٥﴾

26. Ilaahay Isaga Mooye Ilaah kale ma jiro, waana Eebaha Carshiga Wayn.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٦﴾

Awoodda Eebaa iska leh, ha siiyo Nabi Sulaymaan Xukun Laakiin waxaa ka Qarsoomi kara wax Xayawaan Yari Ogaan karo sida Hud-Hudka'kaasoo uga warramay Ree Saba iyo Xukunkooda iyo waxay Caabudaan, Taasina La Yaab malaha mar Hadday wax walba ku Xidhanyihiin Awoodda Eebaha wax walba Koobay, ee Isaga uun Ilaah ah, ee Carshiga wayn Leh, Shaydaanbaase Dad Dhumiyey oo u Harag Lulay oo Xumaanta u Qurxiyey, waana Colka Dadka oon Marna ka Nasanayn Dhumintooda. Tan kale waxay ku Tusin Wanaagga Makhluuqa Qaarkiis sida Hud-Hudkaas Eebe iyo Cibaadadiisa u Yeedhay, Saas Darteed Yuu Nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa he yeelee) u Reebay Dilidda Qudhaanjada, Shimbiraha, Hud-Hudka iyo Suradka.
Waxaa Wariyey (Imaam Axmed). An-Naml (20-26).

---

27. Wuxuuna Yidhi Waannu Eegi inaad Run Sheegi iyo inaad ka mid Tahay Beenaalayaasha.

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

28. La Tag Warqaddaaydan kuna Tuur Xaggooda kana Durug Xaggooda, markaas Fiiri waxay soo Celiyaan.

ٱذْهَب بِّكِتَٰبِى هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

29. Waxayna Tidhi Madaxeey waxaa La ii soo tuuray Warqad Sharaf leh.

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ إِنِّىٓ أُلْقِىَ إِلَىَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٢٩﴾

30. (Kuna Qoran) Waxay ka Timid Sulaymaan waxayna ku Billaabatay Magaca Eebaha Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista.

إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣٠﴾

31. Ee Hayska Kay waynaynina iina Imaadda Idinkoo Muslimiina.

أَلَّا تَعْلُوا۟ عَلَىَّ وَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣١﴾

32. Waxayna Tidhi Madaxeey ii Ishaara Amarkayga ma Ihi Mid Goysa Amar Intaad ka Joogtaan.

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَفْتُونِى فِىٓ أَمْرِى
مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ﴿٣٢﴾

33. Waxayna Dhaheen Annagu waxaan Nahay kuwo Xoog badan oo Geesinimo Badan, amarkase adaa leh ee Fiiri Waxaad Fari.

قَالُوا۟ نَحْنُ أُو۟لُوا۟ قُوَّةٍ وَأُو۟لُوا۟ بَأْسٍ شَدِيدٍ وَٱلْأَمْرُ إِلَيْكِ
فَٱنظُرِى مَاذَا تَأْمُرِينَ ﴿٣٣﴾

34. Waxay Tidhi Xaakimyadu Hadday Magaalo ku Galaan (Xoog) way Fasaadiyaan waxayna ka yeelaan Ehelkeeda Sharafta leh kuwo Dullaysan Saasayna Falaan.

قَالَتْ إِنَّ ٱلْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا۟ قَرْيَةً أَفْسَدُوهَا
وَجَعَلُوٓا۟ أَعِزَّةَ أَهْلِهَآ أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Waxaanse u Diri Hadyad waxaana Eegi waxay La soo Noqdaan kuwa la Diray.

وَإِنِّى مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ
فَنَاظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣٥﴾

Markay u Tagtay Warqadduu waday Hud-Hud oo Faraysay Islaanimo, yey la Tashatay Haweenaydii Madaxdeedii, markayse Ismuujiyeen inay Xoog Leeyihiin yey iyadu u Soo jeedisay Dagaal la'aan inay Hadyad u Dirto Eegtana Jawaabta'waxayna ahayd Haweenay Caqli Badan oo Waayo Arag ah.
Qataade Wuxuu Yidhi: Yaa ka Caqli Badan Islaanimadeedii iyo Gaalimadeediiba. Maxayse tari Isla wayni iyo Kibir iyo Dagaal Jacayl, waxba, waxaase Fiican Kaadsiinyo, Xaq raacid iyo Islaanimo iyo in Xaqa loo Yeedho Had iyo Jeer. An-Naml (27-35).

---

36. Markay soo Gaadhay Hadyaddii (Nabi) Sulaymaan Yuu Yidhi ma waxaad ii Kordhinaysaa Xoolo, wuxuu I siiyey Eebe yaa ka khayr Roon wuxuu idin siiyey, Idinkaase ku Farxi Hadyadiinna.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ
خَيْرٌ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُم بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٦﴾

37. Ee U celi Waxaana ula Imaanaynaa Junuud (Col) ayna Awoodayn waxaana ka Bixinaynaa Magaalada Iyagoo Dullaysan oo Ihaanaysan.

ٱرْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا
وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَآ أَذِلَّةً وَهُمْ صَٰغِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Wuxuuna Yidhi Qoomow Yaa ii Keena Carshigeeda (Kursigeeda) ka hor Imaatinkooda Iyagoo Muslim ah.

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَيُّكُمْ يَأْتِينِى بِعَرْشِهَا
قَبْلَ أَن يَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Wuxuuna yidhi Mid Xoog badan oo Jin ah anaa kuu Keeni Intaadan ka Kicin Fadhigaada, waxaana ahay Xoog badane Aamina.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن تَقُومَ
مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّى عَلَيْهِ لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ﴿٣٩﴾

40. Wuxuuse yidhi kay Agtiisa ahayd Ogaanshaha Kitaabka Anaa kuu keeni Ishaada Laabideeda horteed (Ilbidhiqsi) Markuu ku Arkay Agtiisa Isa-

قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ
أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ

هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّي لِيَبْلُوَنِي ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ
وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ
وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّي غَنِيٌّ كَرِيمٌ ﴿٤٠﴾

goo ku Sugan wuxuu Yidhi Kani waa Fadliga Eebahay inuu Imtixaamo inaan ku Mahdiyo iyo Inaan ka Gaaloobo, Ciddii ku Mahadisa wuxuu uun u Mahdiyey Naftiisa Ciddii Gaalowdana Eebahay waa ka Kaaftoonyahay waana Sharafbadanyahay.

Wuu Diiday Nabi Sulaymaan Hadyadii, wuxuuna ugu Goodiyey inuu ku Duulo, wuxuuna ka Codsaday Colkiisa in loo Keeno Kursigeedii ka hor Imaatinkeeda Iyadoo Muslim ah, Mid Xoog badanaa Yaana Yaboohay inuu Keeno intuusan fadhiga ka Kicin, waxaase ka Dhakhso badnaaday kan ku Keeni ILbidhiqsi, Markii loo Keenay Kursigana wuxuu ku Mahadiyey Eebe'uuna Yaqiinsaday inay Imtixaan tahay Inuu ku Mahadiyo iyo Inkale, wanaTaas Akhlaaqda Dadka Wanaagsan oo ah Inay ogyhiin in Nicmadu Imtixaan tahay in la Mahadiyo iyo in kale, oyna ahayn Faan, Isla wayni iyo Durbaan Tun. Mahadda Ilaahay iyo ku Xidhnaantiisana waa Hubka Mu'miniinta.
Diidada iyo Isla Waynidana waa Caadada Gaalada. An-Naml 36-40).

---

قَالَ نَكِّرُوا لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِي
أَمْ تَكُونُ مِنَ الَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٤١﴾

41. Wuxuuna Yidhi Dooriya Kursigeeda inay Garato iyo Inay Noqoto Cidaan Garanayn.

فَلَمَّا جَاءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ قَالَتْ كَأَنَّهُۥ هُوَ وَأُوتِينَا
الْعِلْمَ مِن قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِينَ ﴿٤٢﴾

42. Markay Timid waxaa lagu Yidhi ma sidanaa Kursigaagu, waxayna Tidhi waxaad Mooddaa Isagii (Wuxuuna yidhi) waxaa nala Siiyey Horteed Cilmi waxaana nahay Muslimiin.

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعْبُدُ مِن دُونِ اللَّهِ إِنَّهَا كَانَتْ
مِن قَوْمٍ كَافِرِينَ ﴿٤٣﴾

43. Waxaana (Xaqa) ka Reebay Waxay Caabudaysay oo Eebe ka soo Hadhay, waxayna ka mid ahayd Qoom Gaala ah.

قِيلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ فَلَمَّا رَأَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً
وَكَشَفَتْ عَن سَاقَيْهَا قَالَ إِنَّهُۥ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ
مِّن قَوَارِيرَ قَالَتْ رَبِّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي
وَأَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمَانَ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٤﴾

44. Waxaa lagu Yidhi Gal Daarta Markay Aragtayna waxay U Malaysay Mawjad (Biya ah) waxayna ka Faydatay Dhudhumadeeda, wuxuuna ku yidhi waa Daar Salaax Sugan oo Quruurado ah, waxayna Tidhi Eebow anigu waxaan Dulmiyey Naftayda, waxaana u Islaamay la Jirka Sulaymaan Ilaahay Dartiis ee Eebaha Caalamka ah.

Markii loo Keenay Kursigeedii yuu Faray Nabi Sulaymaan in la Dooriyo Tilmaamihiisa Qaarkood inuu Imtixaamo inay Garato keedii inuu Yahay iyo in kale, markayse timid oo la warsaday inuu keedii yahay waxay Sheegtay in Isagii la Moodo, waxaana Xaqa U Diidanaa waxay Caabudaysay ee Ilaahay ka soo Hadhay, oy kuna Dhexnoolayd Qoom Gaalo ah, Markii la soo Dhaweeyey oy Aragtay Daar lala Yaabo iyo Xukunka Eebe Siiyey Nabi Sulaymaan yey Qirtay Islaamka ooy u Hogaansantay Ilaaha, Caalamka. Taasina waxay ku Tusin in Madaxda Muslimiinta laga Rabo inay Dadka Xaqa ugu Yeedhaan Siduu Falay Nabi Sulaymaan, oos Fali Jiray Nabigeenii-Muxamad ahaa (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) sidoo kale waxaa loo Baahan yahay in'Xaqa la Raaco si Kastoos Yahay iyo Hawl kastoos hayo, iyo wax kastoos yahay, Illeen xaqaa Horeeyey, Mudanna in La Raaco, oo la Rumeeyo. An-Naml (41-44).

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ ﴿٧٦﴾

qoomkiisii ha Farxin (Kibrin) Eebe ma Jecla kuwa Farxa «Kibree».

وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ
وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن
كَمَآ أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ
فِى ٱلْأَرْضِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

77. Kuna doon waxa Eebe ku siiyey Guriga Aakhiro hana Halmaamin qaybtaada Adduunka Samana Fal sida Eebe kuugu Samo Falay hana La doonin Fasaad Dhulka,Eebe ma Jecla Fasaadiyaashee.

Haddana Mar kalaa loo Dhawaaqi iyagoo la Warsan waxay Caabudi Jireen, Umad walbana waxaa laga soo Saari Marag oo Rasuul ah, waxaana la warsan inay keenaan Xujo waxayna Yaqiinsadeen in Xaqu Eebe u Sugnaaday, waxaana ka Dhumay Beentay Abuuran Jireen. qaaruunna wuxuu ka mid ahaa qoomkii Nabi Muuse wuuse ku Kibray, isagoo lahaa Xoolo Badan oo Furayaashiisu Culaysiso Koox Xoog Badan, waxayna Saaxiibadiis ugu Naseexeeyeen inuusan Kibrin oon Faraxu ku Xambaarin Isla wayni, waxa Eebe Siiyeyna uu ku Doono Aakhiro, uusan Halmaaminna Nasiibkiisa Adduunka, wanaagna falo sida Eebe ugu Wanaag falay, Xumaan iyo Fasaadna uusan Dhulka la doonin, Illeen Eebe ma Jecla Xumaan wadayaasha iyo kuwa wax Fasaadiyee.
Faraxana lama Diidana Hadduuna Fudayd iyo Xumaan kugu Xambaarayn ee waxaa uun la Rabaa Wanaag iyo Eebe ku Xidhnaan. Al-Qaṣaṣ (74-77).

---

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِىٓ ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ
قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِۦ مِنَ ٱلْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ
قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ
ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٧٨﴾

78. Wuxuuna Yidhi waxaa uun La ii siiyey Xoolaha Ogaanshahayga, Miyuusan ogayn in Eebe Halaagay Hortiis Quruumihii kuwo ka daran Xaggiisa Xoogga kana Badan Kulan, lamana Warsado Dambigooda Dambiilayaasha.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَـٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَـٰرُونُ
إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾

79. Markaasuu u soo Baxay Qoomkiisii isagoo Xarragoon waxayna Dheheen kuwa Dooni Nolosha Dhaw Shallaytee Hadaan leenahay waxa la siiyey Qaaruun oo kale waa Nasiib wayn.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ ٱللَّهِ
خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَـٰلِحًا
وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّـٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾

80. Waxayna Dheheen kuwii la Siiyey Cilmiga Magaciinba'ee Abaal marinta Eebaa u Khayr roon Ciddii Rumaysa oo Fasha Camal fiican lamana Waafajiyo hadalkaas Saabiriinta Mooyee.

فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ
لَهُۥ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ
وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾

81. Markaasaan la Goynay Isagii iyo Xoolihiisiiba Dhulka mana Helin Koox uga Gargaarta Eebe ka Sokow, mana Noqonin mid Gargaarta.

وَأَصْبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوْا۟ مَكَانَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَقُولُونَ

82. Waxayna ahaadeen kuwii Doonayey Meejiisa Shalay inay Dhahaan

waa Yaabe Illeen Eebaa u Waasiciyey Rizqiga Cidduu Doono oo Addoomadiisa ah kuna Cidhiidhya, Hadduusan Eebe Nagu Galladaysan wuxuu nala Goynlahaa (Dhulka) waa Yaab ma Liibaanto Gaalo.

وَيْكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا
لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٢﴾

Muxuuse ku Jawaabay markii la Waaniyey, wuxuu Sheegay in Xoolaha loo Siiyey Cilmigiisa iyo Wanaagiisa, Laakiin ha Ogaado in Eebe Halaagay hortiis Qarniyo ka Xoog badan kana Xoolo iyo Dad badan, Dambiilana lama Idan warsado, wuuse soo baxay Isagoo Xarragoon, markaasay Jeclaadeen kuwii Adduunka Doonayey inay isagoo kale Noqdaan, kuwiise Cilmiga lahaa waxay Dheheen Magaciisba' ee Wanaagga Eebe yaa u Fiican Ciddii Sama Fasha, Dhulkaase lala Gooyey Qaaruun iyo Guryihiisiiba wax u gargaarana ma helin'isna isuma Gargaarin, markaasay kuwii Jeclaa wixiisoo kale Shalay Dheheen Yaab weeyee Illeen Rizqiga wuxuu ku Jiraa Awoodda Eebe'Waasicin iyo Cidhiidhiba, waxayna Sheegeen in Haddaan Eebe u Naxarusan lala Goynlahaa dhulka, waxayna Ogaadeen Inayna Gaalo Liibaanayn. Wana kaas Cidhibta Kibirka iyo Xoolaha sida Xun loogu Dhaqmo. Xooluhuse waa Wanaag Haddii Eebe laga yaabo oo lagu Samo Falo. Al-Qaṣaṣ (78-82).

---

83. Taasi waa Daartii Aakhiro waxaana u Yeelay kuwaan Doonayn isla Sarraynta (Kibirka) Dhulka iyo Fasaad, cidhibta (Fiicanna) waxaa leh kuwa Dhawrsada.

تِلْكَ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۚ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

84. Ciddii la Timaadda Wanaag wuxuu Mudan wax ka Khayr roon Ciddiise la Timaadda Xumaan lagama Abaal mariyo kuwa Xumaanta Sameeya, waxaan waxay faleen ahayn.

مَن جَآءَ بِٱلْحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيْرٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن جَآءَ
بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ
إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٨٤﴾

85. Eebaha kugu Faral yeelay Quraanka wuxuu kuu soo Celin Meejii Ballanka (Qiyaamada ama Maka), waxaad Dhahdaa Eebahaybaa og ruuxii la Yimid Hanuun iyo kan ku Sugan Baadi Cad.

إِنَّ ٱلَّذِى فَرَضَ عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ لَرَآدُّكَ
إِلَىٰ مَعَادٍ ۚ قُل رَّبِّىٓ أَعْلَمُ مَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ
وَمَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٨٥﴾

86. Mana Aadan ahayn mid Rajayn in lagugu soo dejiyo Kitaabka, Hasayeeshee waa Naxariista Eebahaa ee ha Noqonin mid u Kaalmeeya Gaalada.

وَمَا كُنتَ تَرْجُوٓا۟ أَن يُلْقَىٰٓ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبُ
إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ
ظَهِيرًا لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

87. Yeyna kaa leexin Aayaadka Eebe intii lagugu soo Dejiyey ka Dib uguna Yeedh Xagga Eebahaa, hana ka mid noqonin Mushrikiinta.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ ۖ
وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ
مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٨٧﴾

88. Hana Caabudin Eebe la Jirkiisa Ilaah kale Eebbe mooyee Ilaah (kalana) ma Jiro, wax kasta wuu Halaagsami (Tagi) Eebe mooyee Xukunkana Isagaa iska leh, Xaggiisaana laydiin Celin.

وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ كُلُّ شَىْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥ لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٨﴾

Aayadahanna waxay Sheegi in Daarta Aakhiro loo Yeelay kuwaan Iskibrin islana Waynayn, Xumaanna Dhulka Ku marin, Cidhibta Fiicanna waxaa Mudan kuwa Dhawrsada, Wanaagana Mid ka Fiican yaa lagu Abaal mariyaa, Xumaantana waxaa uun lagu Abaal Mariyaa waxay Fali Jireen.
Eebana wuxuu Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) U Yaboohay Wanaag iyo inuu meel Fiican u soo Celin ama Janada ha ahaato ama Mako ha ahaatee, Eebaana og Cidda Hanuunsan iyo Tan Baadida ah, Nabiguna ma Rajaynayn waxyi Intaan lagu soo Dejinin Quraanka. Gaalana wax loo Kaalmeeyo ma aha, iyo inay kaa leexiyaan Aayaadka Eebe inta lagugu soo Dejiyey, Gaalana wax laga mid Noqdo ma aha, Eebaana Xaq ah oo Xagiisa loo noqon, Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee) wuxuu yidhi: Hadalka ugu Runsan ee Shaacir yidhi waa Hadalkii Labiid; wax kasta oo Ilaahay ka soo Hadhay way tagi. Suuradduna waxay soo Socoto oy marba hab u warantana waxay ku Dhamaatay: Inaan la Kibrin, Wanaagga la Falo, Eebe u soo Celin Nabiga Meel uu Jecelyahay, inaan Gaalo loo Kaalmayn, lana mid noqon, Eebe kaliyana la Caabudo, wixii ka soo hadhayna Tagi, xukunku-na isaga u ahaan, loona noqon isaga. Al-Qaṣaṣ (83-88).

# Suurat Al-Cankabuut

# سُورَةُ ٱلْعَنكَبُوتِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariis-ta.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. waxay ku tusin mucjisada Qu-raanka (sida la soo sheegay.

الٓمٓ ﴿١﴾

2. ma wuxuu u maleeyey Dadku in loogaga tagi inay dhahaan waan rumeynay oon la imtixaamayn.

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتْرَكُوٓا۟ أَن يَقُولُوٓا۟ ءَامَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ ﴿٢﴾

3. dhab ahaan yaan u imtixaanay ku-wii ka horreeyay, Eebana wuu muujin kuwii run sheegay, wuxuuna muujin ku-wa beenlowga ah.

وَلَقَدْ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا۟ وَلَيَعْلَمَنَّ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٣﴾

4. mise waxay u maleeyeen kuwii xu-maanta samaynayey inay naga dhee-reyn (carari) waxaa xun waxay xukumi.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسْبِقُونَا ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٤﴾

5. ruuxii rajayn (ka cabsan) la kulanka Eebe, Ajashii Eebe (uu qadaray) way imaan, Eebana waa maqle oge ah.

مَن كَانَ يَرْجُوا۟ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَءَاتٍ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٥﴾

6. ruuxii dadaala wuxuu uun u dadaalay naftiisa, Eebana waa ka kaaftoon yahay caalamka.

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفْسِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ
لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦﴾

7. kuwa (xaqa) rumeeyey camalfiicanna falay waxaan asturaynaa xumaantooda, waxaana ka abaalmarinaynaa kii u fiicnaa ay camalfali jireen.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ
سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَحۡسَنَ ٱلَّذِي كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ﴿٧﴾

Adduunku waa guri imtixaan iyo shaqo, mana suurowdo in cidna lagu dhaafo inuu sheegto wanaag iyo xaqrumeyn imtixaan la'aan, taasina waa sunnada Eebe oo kuwii horaba wuu imtixaanay, wuuna muujin ciddii run sheegi iyo tii beensheegiba, cid ka fakanna majirto.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Dadka waxaa ugu daran imtixaan Anbiyada, kuwa suubbaan iyo midba midkuu ka fii canyahay, ruuxana waa la imtixaami inta Diintiisu, tahay hadday Diintiisu adagtahay imtixaamkaa lagu badiyaa. Waa saxiix.
wuxuu Eebe qadarana wuu imaan e waa in wanaagga lagu dadaalo, illeen cid walba waxaa laga abaalmarin waxay latimaade xumaan iyo samaanba.
Xasan Albisri wuxuu yidhi: Ruuxu mujaahid buu noqon karaa isagoon maalinna Seef wax ku dhufanin. Al-Cankabuut (1-7).

---

8. waxaan u dardaaranay Dadka Labadiisii Waalid wanaagfalkooda, hadday kugula dadaalaan inaad ila wadaajiso waxaadan cilmi u lahayn (Gaalowdo) ha ku adeecin, xaggayga unbaa laydiin soo celin, waxaana idiinka warrami (abaalna marin) waxaad camalfali jirteen.

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ حُسۡنٗاۖ وَإِن جَٰهَدَاكَ
لِتُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَآۚ
إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿٨﴾

9. kuwiise (xaqa) rumeeyey camalfiicanna falay waxaan dhexgalinaynaa kuwa suuban (Janada).

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُدۡخِلَنَّهُمۡ
فِي ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٩﴾

10. Dadka waxaa ka mid ah ruux dhihi waxaan rumeynay Eebe, markii lagu dhibo Eebe dartiisna kayeela imtixaamka Dadka (dhibkooda) cadaabka Eebe oo kale, hadday timaado Guul xagga Eebe ka ahaatay waxay dhahaan anagu waan idin lajiraa, Eebe miyuusan ahayn kan og waxa laabta Dadka ku jira.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ فَإِذَآ أُوذِيَ فِي ٱللَّهِ
جَعَلَ فِتۡنَةَ ٱلنَّاسِ كَعَذَابِ ٱللَّهِ وَلَئِن جَآءَ
نَصۡرٞ مِّن رَّبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمۡۚ أَوَلَيۡسَ
ٱللَّهُ بِأَعۡلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿١٠﴾

11. dhab ahaan yuu u muujin Eebe kuwa xaqa rumeeyey, dhab ahaanna wuxuu u muujin kuwa munaafiqiinta ah.

وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ ﴿١١﴾

12. waxay ku dhaheen kuwii galoobay kuwii xaqa rumeeyey raaca waddadannada aan xambaarro gafafkiinee, mana aha kuwo xambaari waxa gafafkooda ah, ee waa beenaalayaal.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا اتَّبِعُوا
سَبِيلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطَايَاكُمْ وَمَا هُم بِحَامِلِينَ
مِنْ خَطَايَاهُم مِّن شَيْءٍ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٢﴾

13. waxayse dhab ahaan u xambaari culaysyaalkooda iyo culaysyo Culaysyadoodii la jira, waxaana dhab ahaan loo warsan maalinta Qiyaame waxay been abuuran jireen.

وَلَيَحْمِلُنَّ أَثْقَالَهُمْ وَأَثْقَالًا مَّعَ أَثْقَالِهِمْ وَلَيُسْأَلُنَّ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَمَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿١٣﴾

Waalidkaa isagaa sabab u ahaa jiritaankaaga Eebe ka sokow, wuuna kugu dhibtooday siduu kuu korin lahaa, abaalkiisuna waa wanaag iyo samo fal hadduusan Gaalnimo ku farin oon lagu adeeceyn'illeen Eebaa loo noqone, ciddii wanaagfashana kuwa wanaagsan yuu janada lagali. Eebana wax ka qarsoon majiro wuuna ogyahay kuwa markii ladhibana Diinta ka taga'markii guul la helana ku soo dhawaada, wuxuuna ogyahay Mu'minka dhabta ah iyo Munaafaqaba. Cid cid kale Dambi ka xambaarina majirto ee wuxuu xambaari ruux walba dambigiisii iyo kii dhumintiisa. Waxaa sugnaaday ruuxii hanuun uguyeedha wuxuu mudan ajriga kuwa uu u yeedhay oo kale ee raacay tan iyo qiyaamada isagoon iyana waxba laga nusqaaminayn ajrigooda, ruuxii u yeedha baadina, waxaa korkiisa ah dambiga Kuwii ku raacay tan iyo Qiyaamada isagoon laga nusqaaminayn iyana dambigoodii waxba. Waa Saxiix. Al-Cankabuut (8-13).

---

14. dhab ahaan baan ugu dirray (Nabi) Nuux Qoomkiisii, wuxuuna ku dhexnagaaday Kun sano oo kontan la' waxaana qabtay dhuufaankii (Halaagii Biyaha) iyagoo daalimiin ah.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ
فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ عَامًا
فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٤﴾

15. waana korinay Nuux iyo Dadkii Doonta, waxaana ka yeellay aayad (uu ku waantoomo) Caalamku.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَصْحَابَ السَّفِينَةِ وَجَعَلْنَاهَا
آيَةً لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٥﴾

16. (Nabi) Ibraahimna (waan diray) wuxuuna ku yidhi qoomkiisii Caabuda Eebe kana dhawrsada saasaa idiin khayrbadane haddaad wax ogtihiin.

وَإِبْرَاهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٦﴾

17. waxaad uun caabudaysaan Eebe ka sokow Sanamyo, waxaadna abuuraysaan been, kuwaad caabudaysaan Eebe ka sokow idiinma hantaan wax rizqi ah ee ka dalba Eebe agtiisa rizqiga, Caabudana kuna mahdiya xaggiisaa laydiin celine.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا وَتَخْلُقُونَ
إِفْكًا إِنَّ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ
لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِندَ اللَّهِ الرِّزْقَ
وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٧﴾

18. haddaad Beenisaan (Xaqa) waxaa beeniyey Umado idinka horreeyey

وَإِن تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ

Rasuulkana ma saarra waxaan gaadhsiin cad ahayn.

وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ١٨

Meelo badan yuu Eebe ku soo celceliyey qisada Nabiyada iyo Dadkii loo diray si loogu waano qaato, halkanna waxay aayaduhu caddayn in Nabi Nuux ku dhexnoolaa qoomkiisii muddadaas dheer xaqana ugu yeedhayey Beeniyeenna lana halaagay isaga iyo intii Doonta ku la jirtay mooyee.
Sidoo kale Nabi Ibraahim isna Eebaa u diray Qoomkiisii'wuxuuna ugu yeedhay inay Eebe kaliya Caabudaan Rizqigana ka doonaan kuna mahdiyaan waxa isaga ka soo hadhayna ay iskaga tagaan, ciddii xaqa beenisana waxay la mid noqon kuwii horay xaqa u beeniyey ee lahalaagay. Nabigana waxaa uun korkiisa ah caddaynta xaqa iyo ugu yeedhidiisa. Al-Cankabuut (14-18).

---

19. miyeyna arkayn sida Eebe u billaabay (Abuuridda) Khalqiga una soo celin, arrintaasna Eebe waa u fududahay.

20. waxaad dhahdaa socda Dhulka oo daya sida Eebe u billaabay khalqiga, hadana Eebe u ahaysiin abuuridda dambe (Soo bixinta), Eebana wax walba wuu karaa.

21. wuxuu cadaabaa cidduu doono wuxuuna u naxariistaa cidduu doono,xaggiisaana laydiin celin.

22. idinkuna ma tihidin kuwa Eebe ku daaliya Dhulka iyo Samada midna wax Eebe ka soohadhay oo idiin sokeeya ah ama idiin gargaarina ma jiro.

23. kuwii ka gaaloobay aayaadka Eebe iyo la kulankiisa kuwaasi waxay ka quusteen naxariistayda waxaana kuwaas u sugnaaday Cadaab daran.

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ١٩
قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ
بَدَأَ الْخَلْقَ ثُمَّ اللَّهُ يُنشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ
إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٢٠
يُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَاءُ وَإِلَيْهِ
تُقْلَبُونَ ٢١
وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ
وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٢٢
وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَلِقَائِهِ أُولَٰئِكَ
يَئِسُوا مِن رَّحْمَتِي وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٣

24. Jawaabtii Qoomkiisuna waxaan ahayn Dila ama Guba ma ahayn, markaasaa Eebe ka koriyey Dabkii, arrintaasna waano yaa ugu sugan Ciddii wax rumeyn.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا اقْتُلُوهُ
أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنجَاهُ اللَّهُ مِنَ النَّارِ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٤

25. wuxuuna ku yidhi (Nabi Ibraahim) waxaad yeelateen Eebe ka sokow Sanamyaal Jacayl dhexdiinna ah dartiis Nolosha adduunyo,Maalinta Qiyaamese wuu diidi qaarkiin qaarka kale

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا مَّوَدَّةَ
بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ

Lacanadina qaarkiin qaarka kale›Hoygiinuna waa Naarta wax idiin gargaarina idiin ma sugnaan.

بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ
وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٥﴾

Ruuxii Caqli leh waa inuu fikiraa sida Eebe wax u abuuray iyo siduu u karo inuu u soo celiyo una fududahay, Dhulkana waa in lamaraa si loo arko abuurka Eebe iyo qudradiisa. Caabudid, Naxariis, Gargaar iyo Awooddana Eebaa iska leh, ee waa in la rumeeyaa aayaadkiisa iyo lakulankiisa si loo helo naxariistiisa, Cadaabkiisana looga koro. Bal day Nabi Ibraahim siday ugu jawaabeen qoomkiisii oy dheheen dila Dabna ay ku tuureen'markuu ugu yeedhay Cibaadada Eebe iyo may katagaan Sanamyada ay isku jecelyihiin nolosha adduunyo, hadhow Qiyaamadase ay kala carari qaarna qaar Nacladi wax u gargaarina ayna helayn. Waana taas sida dhabta ah oo ah in inta xumaanta isku jeclaata nolosha adduunyo is nici doonaan Maalinta Qiyaame. Al-Cankabuut (19-25).

---

26. waxaa rumeeyey Nabi Ibraahim (Nabi) Luudh wuxuuna yidhi Nabi Ibraahim waxaan u hijroon Eebehay illeen waa adkaade falsane.

۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٦﴾

27. waxaana siinay isxaaq iyo yacquub waxaana yeelay faraciisii Nabinimo iyo Kitaab (loo soodajiyey) waxaana siiney ajrigiisii adduunyada dhexdeeda aakhirana wuxuu ka mid noqon kuwa suuban.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ
ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ وَءَاتَيْنَٰهُ أَجْرَهُۥ فِي ٱلدُّنْيَاۖ
وَإِنَّهُۥ فِي ٱلْأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٧﴾

28. «Nabi» Luudhna «xusuuso» markuu ku yidhi qoomkiisii waxaad latimaadeen xumaan aan cidna idiinkahormarin adduunyada.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ
ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ
مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٨﴾

29. idinku ma waxaad u tagaysaan Ragga ood goynaysaan Jidka Kulana imaanaysaan Naadigiina wax la naco, mana noqonin qoomkiisii jawaabtoodii inay dhahaan noo keen cadaabka Eebe hadaad ka Mid tahay runlayaasha mooyee.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ
وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَۖ فَمَا كَانَ
جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ
ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾

30. wuxuuna yidhi Eebow iiga gargaar qoomka wax fasaadiya.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِي عَلَى ٱلْقَوْمِ
ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾

31. markay ulatimid fariintanadii (Malaa'igtii) Nabi Ibraahim bishaaro waxay dhaheen anagu waxaan halaagaynaa ehelka magaaladan, ehelkeedu waa daalimiine.

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوٓا۟
إِنَّا مُهْلِكُوٓا۟ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِۖ إِنَّ أَهْلَهَا
كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ﴿٣١﴾

32. (wuxuu yidhi Nabi Ibraahim) waxaa ku sugan Luudh, waxay dhaheen anagaa og cidda dhexdeeda ah waanu korinaynaa Luudh iyo ehelkiisa Haweenaydiisa mooyee oo noqon kuwa halaaggu ku hadhi.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا قَالُوا۟ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا
لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ
مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٣٢﴾

Qisada Nabi Luudh iyo Qoomkiisa wax badan bay ku soo noqnoqotay Quraanka. waxayna samayn jireen xumaan laga xishoodo iyo akhlaaq xun.
Tan kale waxay ku tusin aayaduhu Hijradii Nabi Ibraahim iyo sidii Eebe u barakeeyey Faraciisa iyo naxariis badnidiisii, iyo inaan Nafna naf kale Dambigeeda qaadayn sidii Haweeneydii Nabi Luudhba.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Waxay tuuri jireen Dadka Wadada mari'kuna jees jeesi jireen wana kaas waxa la noco ay la imaan jireen. Imaam Axmed iyo kuwa kaleba yaa wariyey. Al-Cankabuut (26-32).

---

33. markay Rasuuladanadii (Malaa'igtii) u timid Luudh wuu ka tiiraanyooday wuuna la cidhiidhyamay waxayna ku dhaheen ha cabsan hana tiiraanyoon waanu ku korin adiga iyo ehelkaagabee Haweenaydaada mooyee oo noqon kuwa lahalaagi.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ
وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا۟ لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ
إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ
كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. waxaanu ku soo dajin magaalada Dadkeeda Dhagaxyo (Naareed) oo Samada ka yimid faasiqnimadooda darteed.

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ رِجْزًا
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٣٤﴾

35. waxaanu kaga tagnay magaaladaa calaamad u muuqata Qoomkii wax kasi.

وَلَقَد تَّرَكْنَا مِنْهَآ ءَايَةًۢ بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ
يَعْقِلُونَ ﴿٣٥﴾

36. ree Madyanna (waxaanu u diray) Walaalkood (Nabi) Shucayb wuxuuna ku yidhi Qoomkayow Caabuda Eebe, rajeeyana (ka yaaba) Maalintii dambaysay hana la soconina dhulka fasaadin.

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يَٰقَوْمِ
ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱرْجُوا۟ ٱلْيَوْمَ ٱلْءَاخِرَ وَلَا تَعْثَوْا۟
فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٣٦﴾

37. markaasay beeniyeen waxaana qabtay Gariir (iyo Qaylo) waxayna noqdeen kuwo Lawyaha u dhaca.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ
فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٣٧﴾

38. Caad iyo Thamuudna (waan halaagnay), «halaagooduna» wuxuu idiinka muuqdaa Guryahoodii, wuxuuna u qurxiyey Shaydaan Camal-

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم
مِّن مَّسَٰكِنِهِمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ

koodi, wuxuuna kaleexiyey Jidka waxayna ahaayeen kuwo wax arka (haday waantoobi).

أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
وَكَانُوا۟ مُسْتَبْصِرِينَ ﴿٣٨﴾

Martidoo la sharifo waa dabeecad fiican oo Islaanimo, sidoo kale iyana waxaa fiican isu bishaaraynta iyo Cabsida iyo Murugta oo dadka laga fududeeyo, markaas ka dib waxay aayaduhu ka warameen Qoomkii Nabi Luudh, Shuceyb, iyo ree Caad iyo thamuud iyo waxay ku dambeeyeen iyo waxay la yimaadeen oo xumaan ah. Waxaana warkooda lagu faahfaahiyey meela kale, waxaase loobaahanyahay uun in laga dheeraado Jidkoodii xumaa wanaaggana lagu dadaalo. Al-Cankabuut (33-38).

---

39. Qaaruun, Fircoon iyo Haamaana (waa lahalaagay), dhab ahaanna wuxuu ugula yimid (Nabi) Muuse xujooyin wayna isku kibriyeen dhulka, mana aha kuwo naga dheereyn (carari) kara.

40. dhammaantood waxaan u qabanay dambigooda, waxaa ka mid ah mid aan ku diray Dabayl Dhagax wadata, waxaa ka mid ah miday qabatay Qaylo, waxaa ka mid ah midaan la goynay Dhulka, waxaa ka mid ah midaan maanshaynay, Eebana ma aha kii dulmiya hasayeeshee iyagaa naftooda dulmiyey.

41. kuwii yeeshay Eebe kasokow Awliyo (sokeeye u gargaara) waxay lamid yihiin Caaro yeelatay Guri waxaana ugu xun Guri' Guri Caaro hadday wax ogyihiin.

42. Eebe waa ogyahay waxay baryayaan (Caabudayaan) oo isaga kasoo hadhay, Eebana waa adkaade falsan.

43. taasina waa tusaale aannu u yeelayno Dadka'wax kasi oon ahayn kuwa wax yaqaanna ma jiro.

وَقَٰرُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ ۖ وَلَقَدْ جَآءَهُم
مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
وَمَا كَانُوا۟ سَٰبِقِينَ ﴿٣٩﴾
فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنۢبِهِۦ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ
حَاصِبًا وَمِنْهُم مَّنْ أَخَذَتْهُ ٱلصَّيْحَةُ
وَمِنْهُم مَّنْ خَسَفْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ
وَمِنْهُم مَّنْ أَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٠﴾
مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْلِيَآءَ
كَمَثَلِ ٱلْعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ
وَإِنَّ أَوْهَنَ ٱلْبُيُوتِ لَبَيْتُ ٱلْعَنكَبُوتِ ۖ
لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾
إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ ۚ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٤٢﴾
وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۖ
وَمَا يَعْقِلُهَآ إِلَّا ٱلْعَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

Eebe dulmilowga wuu sugaa markuuse qabto ma fakiyo'siduu ku falay dulmiilayaashii xaqa iyo Nabiyada beeniyey islana weynaaday sidii Qaaruun, Fircoon, iyo Haamaan iyo Qoomkii Nabi Luudh, Nabi Nuux iyo Nabi Saalix iyo wixii lamidah dhammaantood'waanalahalaagay dambigooda dartiis'waxayna kutusin in xumaan cidhibteedtahay Halaag'Eebana Cidna ma dulmiyo iyagaase is dulmiya Dadku.
Ruuxiise waxaan Eebe ahayn Caabuda wuxuu la mid yahay Caaro Guri dhoob dhoobtay oon waxba u tarayn, Eebaase ah wax lacaabudo awoodna leh'waxaase arrintaas kasi kuwa Caqliga iyo Cilmiga leh. Waxaa laga wariyey Camar Binu Murrata inuu yidhi: Markaan maro aayad Kitaabka Eebe ka midah oonan Garanayn way iwalbahaarisaa illeen Eebaa yidhi (ma kasaan kuwa Cilmiga leh mooyee).
Waxaa wariyey Ibnu Abii Xaatim. Al-Cankabuut (39-43).

44. Eebaa u abuuray Samooyinka iyo Dhulka si xaq ah, arrintaasna Calaamaa ugu sugan Mu'miniinta.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٤﴾

45. Akhri (Nabiyow) waxa luguu waxyoon oo Kitaabka ah oog Salaaddana maxaayeelaySalaaddu waxay ka reebtaa (Dadka) Xumaanta iyo waxa la noco, xusidda Eebaana weyn, Eebana waa ogyahay waxaad sanceyneysaan.

ٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ
إِنَّ ٱلصَّلَوٰةَ تَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ
وَٱلْمُنكَرِ وَلَذِكْرُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

46. hakula murmina ehelu Kitaabka wax fiican mooyee,marka lagareebo kuwa dulmiga fala oo ka mid ah,waxaadna dhahdaan waxaan rumeynay wixii nalagu soo dajiyey iyo wixii laydinku soo dajiyey Ilaahanno iyo ilaahiinna waa mid annaguna isagaan u hogaansanay.

۞ وَلَا تُجَٰدِلُوٓا۟ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ إِلَّا بِٱلَّتِى
هِىَ أَحْسَنُ إِلَّا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ وَقُولُوٓا۟ ءَامَنَّا
بِٱلَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ
وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَٰحِدٌ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾

47. saasaanu kuugu soodajiney Kitaabka, kuwa la siiyey Kitaabkana way rumeeyaan, kuwaasna waxaa ka mid ah kuwo rumeyn (ree Makaad), mana diido aayaadkanaga Gaalmooyee.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ فَٱلَّذِينَ
ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَمِنْ هَٰٓؤُلَآءِ
مَن يُؤْمِنُ بِهِۦ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ
إِلَّا ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٧﴾

48. matihid mid wax akhriya Quraanka ka hor kumana aadan dhigi jirin Midigtaada markaas ay shakiyaan kuwa baadhilka (xumaanta) ku socda.

وَمَا كُنتَ تَتْلُوا۟ مِن قَبْلِهِۦ مِن كِتَٰبٍ وَلَا تَخُطُّهُۥ
بِيَمِينِكَ إِذًا لَّٱرْتَابَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٤٨﴾

49. waase aayaad cad cad kuna sugan laabta kuwa cilmiga la siiyey, wax diidi aayaadkanaga oon daalimiinta ahayna ma jiro.

بَلْ هُوَ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ فِى صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْعِلْمَ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ
إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٩﴾

Cirka iyo dhulka waxaa ku sugan aayado wax lagu qaato, ruuxa Mu'minka ahna waxaa laga rabaa inuu akhriyo Quraanka'Salaadana oogo'illeen waxa xunbay reebtaaye'Xusidda Eebana u dadaalo. Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): ruuxayna Salaadiisu ka reebin xumaanta iyo waxa la naco Salaadu uma jirto. (Ibnu Abii Xaatim). Tan kale waa in si fiican Dadka Xaqa loogu yeedho oon muran lahayn, hasa yeeshee ciddii madax adkaata waa in loola maro sida ku haboon'illeen Ilaaheen waa mid kaliya isagaana u hogaansanahaye, Quraankana isagaa soo dajiyey cid aan Gaal Ahayna madiido. Nabiguna wax ma akhrin jirin mana Qori jirin Quraanka ka hor, illeen way shakin lahaayeen xumaanlowguye. Al-Cankabuut (44-49).

50. waxay dhaheen gaaladii (Makaad) maxaa loogu dajinwaayey korkiisa aayado xagga Eebe ka yimid, waxaad dhahdaa aayaadku waxaa uun ay ka yimaadaan Eebe agtiisa aniguse waxaan uun ahay udige muuqda.

وقالوا لولا أنزل عليه ءايت من ربه
قل إنما الأيت عند الله وإنما أنا نذير
مبين ﴿٥٠﴾

51. miyuusanse ku fileyn inaan kugu soo dajinay Kitaabka (Quraanka) oo lagu akhriyo korkaaga, arrintaasna naxariis iyo waano yaa ugu sugan qoomkii rumeyn (xaqa).

أولم يكفهم أنا أنزلنا عليك الكتب
يتلى عليهم إن في ذلك لرحمة
وذكرى لقوم يؤمنون ﴿٥١﴾

52. waxaad dhahdaa waxaa ku filan dhexdeenna Eebe markhaati ahaan wuxuuna ogyahay waxa ku sugan samooyinka iyo Dhulka, kuwa rumeeyey badhil kana gaaloobay Eebe kuwaasi iyaga uunbaa khasaaray.

قل كفى بالله بيني وبينكم شهيدا يعلم
ما في السموت والأرض والذين
ءامنوا بالبطل وكفروا بالله أولئك
هم الخسرون ﴿٥٢﴾

53. waxay kaa dadajisan Cadaab, haddaynajirin muddo magacaaban waxaa u imaan lahaa Cadaabka, wuxuuna ugu imaanlahaa kado iyagoon ogayn.

ويستعجلونك بالعذاب ولولا أجل مسمى
لجاءهم العذاب وليأتينهم بغتة وهم لا يشعرون ﴿٥٣﴾

54. waxay kaa dadajisan Cadaab›Naarta Jahannamana waxay koobi gaalada.

يستعجلونك بالعذاب
وإن جهنم لمحيطة بالكفرين ﴿٥٤﴾

55. maalinta (Qiyaamada) waxaa dabooli Gaalada Cadaab korkooda iyo Lugahooda hoostoodaba, wuxuuna ku dhihi Eebe dhadhamiya waxaad Camalfali jirteen.

يوم يغشىهم العذاب من فوقهم ومن تحت
أرجلهم ويقول ذوقوا ما كنتم تعملون ﴿٥٥﴾

Gaaladii ree Makaad aadbay Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) u dhibeen uguna madax adkaadeen, waxayna warsadeen Mucjisooyiin Gaar ah oo say rabaan ah, waxaase ku filan ruuxii xaqa raba Quraanka naxariista iyo hanuunka ah, marag iyo gargaarana Eebaa ku filan, kuwa khasaarayse waa kuwa rumeeyey xumaan xaqana beeniyey,Cadaabna wax la dadajisto ma aha'illeen wax walba mudduu leeyahaye, waxaase imaan Maalin Cadaabku dhan walba gaalada ka koobi si xunna ay u dulloobi. Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Nabi kasta waxaa la siiyey waxaan isagoo kale Dad rumeynin (horey) waxaase laysiiyey waxyi Eebe ii waxyooday'waxaana rajayn inaan ahaado midka kuwa raacay ugu badanyihiin. Al-Cankabuut (50-55).

---

56. addoomadayda rumeeyow Dhulkaygu waa waasac ee Aniga uun i caabuda.

يعبادي الذين ءامنوا إن أرضي وسعة
فإيي فاعبدون ﴿٥٦﴾

57. Nafkastaa waxay dhadhamin Geerida xaggaygaana laydiin soo celin markaas.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ٥٧

58. kuwa (xaqa) rumeeyey Camalfiicanna falay waxaanu ka dajin Jannada Qolol ay dureri dhexdeeda wabiyaal ayna ku waari dhexdeeda, waxaana ugu wanaagsan ujuurada kuwa shaqeeyey (Jannada).

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ٥٨

59. ee ah kuwa samray Eebahoodna tala saarta.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

60. badanaa dhul socod aan xambaaran karin rizqigeeda ee Eebe arzuqo iyada iyo idinkaba. Eebana waa maqle oge ah.

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٍ لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا ٱللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٦٠

61. haddaad waydiiso Gaalada yaa abuuray samooyinka iyo dhulka oo sakhiray Qoraxda iyo Dayaxa, waxay odhan Ilaahay, ee xagee loo iili Gaalada.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ٦١

62. Eebaa u waasiciya rizqiga ruuxuu doono oo addoomihiisa ah, kuna cidhiidhya (kuu doono), Eebana wax walba waa ogyahay.

ٱللَّهُ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥٓ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ٦٢

63. haddaad waydiiso Gaalada yaa ka soo dajiya Samada Biyo oo ku nooleeya dhulka intuu dhintay (abaaroobay) kadib waxay odhan Ilaahay, waxaad dhahdaa mahad Eebaa iska leh, badankooduse wax ma kasayaan.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ٦٣

Eebaheen wuxuu u sheegay addoomadiisa rumeeyey in dhulkiisu waasac yahay meel kastana ay ku caabudaan illeen naf walba way dhimane'xagga Eebaana loo celine, kuwa xaqa rumeeyey oo Camal fiican falay waxaa ladajin janno ay ku waaraan illeen dar Eebey u Samreen wayna tala saarteen.
Eebaana wax kasta quudiya oo maqla oo og. Rasuulkuna wuxuu yidhi: (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Dhulku waa dhul Eebe, addoomuhuna waa addoomo Eebe ee meejaad khayr ka heshaba ku nagow. Imaam Axmed.
Waxayna ku tusin in Dhulka Muslimiintu Dhulkaliya yahay'xaqna kuwada leeyihiin Gaaladiina haddii la warsado Eebaha Cirka, Dhulka, Qoraxda, Dayaxa oo Cirka Biya ka keena waxna arzuqa waxay qiri inuu Eebe yahay'gardarrayse u dhumeen'dhabtuna waa in cid kasta rumeysantahay awoodda Eebe ee waxay u beenin xaqana uga leexan dangaar ahaaneed iyo yaan lagu xisaabin. Al-Cankabuut (56-63).

64. mana aha noloshan adduunyo Ciyaar iyo dheeldheel mooyee, Daarta aakhiraana meel nololeed ah hadday wax ogyihiin Dadku.

وَمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ
ٱلْءَاخِرَةَ لَهِىَ ٱلْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٦٤

65. markay koraan Doonta waxay baryaan Eebe iyagoo u kaliyeeli Cibaadada, markuu u koriyo (oo geeyo) Barrigana (Dhulkana) markaasay u shariigyeelaan (wax la caabudaan).

فَإِذَا رَكِبُوا۟ فِى ٱلْفُلْكِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ
فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ٦٥

66. si ay uga gaaloobaan waxaan siinay uguna raaxaystaan, wayse ogaan doonaan (Cidhibteeda).

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا۟ ۖ فَسَوْفَ
يَعْلَمُونَ ٦٦

67. miyeyna arkeyn Gaaladii (Qureesheed) inaan yeeley (dajiney) Xaram aamin ah oo ladafayo Dadka dhinacyadooda ah, mabaadilbay rumeyn oo nicmada Eebay ka gaaloobi.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ
ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ
وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ٦٧

68. Cidna kama dulmi badna ruux ku been abuurtay Eebe korkiisa ama beeniyey xaqa markuu u yimid, miyeyna ahayn Jahannamo Hoyga Gaalada.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ
بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكَٰفِرِينَ ٦٨

69. kuwa ku jahaaday Dartanno waxaanu ku hanuunin Jidkanaga, Eebana wuxuu la jiraa kuwa wanaagga fala.

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ
وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٦٩

Nolosha adduunyo waa uun ciyaar oo kale'raaxadeeduna waa uun muddo yar aakharaase nolaldhab ahi jirtaa'waase inaan laysku halmaamin adduunka aakhirana lagajeedsanin, shaqada Xalaasha ahse waa waajib leyska abaalmarin.
Waxaa ka mid ah caadada dadka in markay dhib lakulmaan sida markay Badda ku safraan ama meelaha kalaba ay Eebe Isudulleeyaan'markuu dhibkii ka saarana ay kuwo badan Gaaloobaan kana jeedsadaan. Waxaa kale oo Eebe ku manaystay kuwii ree Makaad inuu dajiyey Xaram aamin ah oo Dadka gaararkooda ahna la waxyeeleeyo, mase haboona iney xumaan rumeeyaan xaqana ka gaaloobaan. Cid ka dulmi badanna ma jirto ruux ku been abuurtay Eebe ama xaqa beeniyey'Jahannamana waa xerada Gaalada. Kuwase u jahaada dar Eebe wuu hanuunin Eebe una gargaari. taasina waxay ku tusin ahmiyada Jahaadka iyo sharaftiisa. Al-Cankabuut (64-69).

# Suurat Ar-Ruum سورة الروم

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

الٓمٓ ﴿١﴾

1. waxay ku tusin mucjisada Quraanka (sidii soo hormartay).

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ﴿٢﴾

2. waxaa lagaga adkaaday Ruum.

فِيٓ أَدْنَى ٱلْأَرْضِ وَهُم مِّنۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ ﴿٣﴾

3. Dhulkii dhawaa, intii laga adkaad-ay ka dibna way adkaan.

فِي بِضْعِ سِنِينَ ۗ لِلَّهِ ٱلْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِنۢ بَعْدُ ۚ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٤﴾

4. dhawr sano dhexdeed, amarkana Eebaa iska leh horey iyo diba, Maalintaasayna ku farxi Mu'miniintu.

بِنَصْرِ ٱللَّهِ ۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

5. Gargaarka Eebe, wuxuuna u gargaari cidduu doono, waana adkaade naxariista ah.

وَعْدَ ٱللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

6. waa yabooha Eebe, mana baajiyo Eebe yaboohiisa, laakiin Dadka badankiisu ma oga.

يَعْلَمُونَ ظَٰهِرًا مِّنَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ عَنِ ٱلْءَاخِرَةِ هُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٧﴾

7. waxay yaqaanaan Dadku muuqaalka nolosha adduunyo Aakhirose way halmaansanyihiin (ka jaahil yihiin).

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ فِيٓ أَنفُسِهِم ۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾

8. miyeyna ka fikirin naftooda Inuusan Eebe Samaawaadka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya u abuurin waxaan xaq iyo muddo magacaaban ahayn, wax badan oo dadka ka mid ahna waxay ka Gaaloobi la kulanka Eebahood.

Suuraddan waxay soo dagtay markay is laayeen ree Ruum oo ehelu Kitaab ahaa iyo ree Furus oo Majuusi (Diinlaawe) ahaa'markaasna laga adkaaday ree ruum, kadibna Gaaladii farxeen oo dheheen waxaanu ka adkaan Muslimiinta, laakiin sida Eebe sheegay Ruumbaa adkaatay muddo yar ka dib, si Mu'miniintu ugu faraxdo gargaarka Eebe'iyo cidduu wax u yabooho uusan ka baajineynin, Gaalase waxay awoodoodii isugu geeyeen nolosha adduun Aakhirana way ka jeed sadeen, mana fikirin inaan Eebe ciyaar u abuurin Khalqigiisa,
Calaa Binu Subayr wuxuu ka wariyey Aabihiis inuu yidhi: Waxaan arkay Faarisoo Ruum ka adkaatay iyo Ruumoo Faaris ka adkaatay, ka dibna waxaan arkay Muslimiintoo ka adkaatay Faaris iyo Ruumba dhammaanna waxay ahaayeen Dhawr iyo toban Sano dhexdeed. Ibnu Kathiir. Ar-Ruum (1-8).

9. miyeyna ku soconin Dhulka oy eegan siday ahaatay cidhibtii kuwii ka horreeyey (Gaaladii Makaad) waxay ahaayeen kuwo ka daran iyaga kana xoog badan, Dhulkana waybeerteen wayna Dhiseen Dhulka intay dhiseen wax ka badan. waxayna ula timid Rasuulladoodii Xujooyin,Eebana ma aha mid wax dulmiya, laakiin iyagaa naftooda dulmiyey.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا۟
ٱلْأَرْضَ وَعَمَرُوهَآ أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتْهُمْ
رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٩

10. markaasay noqotay cidhibtii kuwii xumaanta falay, xumaan iyo (Jahannamo) beenintay aayadaha Eebe beeniyeen darteed, waxayna ahaayeen kuwo aayadaha ku jees jeesa.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُوا۟
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ١٠

11. Eebaa billaabay (Abuurka) Khalqiga isagaana soo celin,xaggiisaana laydiin celin.

ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١١

12. Maalintay kici Saacaddu (Qiyaamadu) way aamusi dambiilayaashu (ooy quusan).

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ١٢

13. ugumana sugnaanin kuway Eebe lawadajiyeen (Cibaadada) Shafeeco waxayna noqon kuwo diida Shurakadoodii.

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَٰٓؤُا۟
وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ كَٰفِرِينَ ١٣

14. Maalintay kici Saacadu waa maalin ay kala tagi Dadku.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ١٤

15. kuwa rumeeyey (xaqa) oo camalfiicanfalay Beer Janno yaa lagu faraxgaliyaa.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ١٥

16. kuwa Gaaloobayse oo beeniyey aayaadkanaga iyo lakulanka aakhiro kuwaas waxaa lagu kulmin Cadaabka.,

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآئِ ٱلْـَٔاخِرَةِ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ١٦

Aayadahan wuxuu Eebe ku hanuunin in Dadku dhulka ku socdaan'si ay u arkaan Qudrada Eebe iyo awoodiisa'iyo inay arkaan raadkii ummadihii hore ee la abaalmariyey markay xaqii beeniyeen iyo in ciddii xumaan fasha Cidhibteedu noqon in xumaan lagu abaalmariyo. Tan kale waxay Dadku noqon maalintaas qiyaame Laba kooxood, xaq raacayaal Janno gali'iyo xaq diidayaal Naar u dheelman. Qataadana wuxuu yidhi: Wallee waa kala tag aan kulan ka dambayn. Ar-Ruum (9-16).

17. Eebaa nasahan (Ceeb ka fog) markaad galabaysanaysaan iyo markaad waabariisanaysaan.

فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾

18. mahadna isagaa ku leh Samooyinka iyo Dhulka dhexdooda iyo Habeenkii iyo Duhurkiiba.

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾

19. kana soobixiya wax nool wax dhintay wax dhintayna wax nool, nooleeyana Dhulka intuu dhintay ka dib, saasaana laydiin soo bixin.

يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ
وَيُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١٩﴾

20. waxaana ka mid ah Calaamooyinkiisa inuu idinka abuuray Carro markaasaad noqoteen Dad dhaqdhaqaaqi (Faafi).

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ
ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٌ تَنتَشِرُونَ ﴿٢٠﴾

21. waxaa ka mid ah Calaamooyinkiisa inuu idiinka abuuray naftiina Haween si aad isugu xasishaan, yeelayna dhexdiina isjacayl iyo naxariis, taasina waxaa ugu sugan Calaamad qoomkii fikiri.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنْ خَلَقَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا
لِّتَسْكُنُوٓا۟ إِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُم مَّوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

aayadahan waxay inagu hanuunin inaan Eebe u tasbiixsano xumaantana ka nasahno wakhti walba'illeen isagaana awood leh oo wax walba abuuraye'Dadkana soo bixin doonee, waxaana ka mid ah aayaadka Jiritaanka Eebe iyo Awoodiisa ku tusin inuu dadka Carro ka abuuray, Rag iyo Haweenna ka dhigay Si ay isuguursadaan oo isula nagaadaan iyaga oo naxariis iyo jacayl dhexyaallo.
Rasuulkuna (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe kirkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Eebe wuxuu ka abuuray Aadam Dhulka oodhan wax ka mid ah, markaasuu noqday Bini aadamkii sida dhulka, waxaa ka mid ah mid cad, mid Cas, mid Madow iyo mid u dhaxeeya, iyo mid xun iyo mid fiican iyo mid fudud, iyo mid adag iyo mid udhaxeeya. Waxaa wariyey Axmed iyo kuwo kale. Ar-Ruum (17-21).

---

22. Waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (Qudrada) Eebe samooyinka uu abuuray iyo Dhulka iyo kala duwanaanta Afkiina (Luuqada) iyo midabkiinaba, taasina calaamad yaa ugu sugan kuwa Cilmiga leh.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفُ
أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَٰنِكُمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّلْعَٰلِمِينَ ﴿٢٢﴾

23. waxaa ka mid ah Aayadka ku tusin (Qudrada) Eebe Hurdadiina Habeenkii iyo Maalintii iyo doonidiina Fadliga Eebe, taasna calaamad yaa ugu sugan kuwa wax maqli.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبْتِغَآؤُكُم
مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٢٣﴾

24. waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (qudra) Eebe Hillaaca uu idin tusiyo, Cabsi iyo Doonid darteed, iyo Samada uu idiinka soo dajiyo Biyo, kuna nooleeyo Dhulka intuu dhintay ka dib, taasina Calaamado yaa ugu sugan kuwa wax kasi.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا
وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَيُحْىِۦ بِهِ ٱلْأَرْضَ
بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ
يَعْقِلُونَ ﴿٢٤﴾

25. waxaa ka mid ah Aayaadka ku tusin (qudrada) Eebe inay Samada iyo Dhulku ku taaganyihiin amarka Eebe, markuu Dhulka idiinka yeedhana (soobixinta) aad durba soo baxdaan.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ بِأَمْرِهِۦ ۚ
ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ إِذَآ أَنتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٥﴾

Wali waxay ka warrami aayaadku awoodda Eebe iyo siduu u abuuray Cirka iyo Dhulka'iyo siduu u kala duway Hadalka iyo Midabka binii aadamka'iyo siduu ugu sahlay hurdada si loogu nasto, ka dibna Khayrka Eebe loo dalbo'waxyaalahaasna Calaamad yaa ugu sugan ciddii wax garan ama maqli, sidaas oo kale waa kan Eebe Dadka tusiyo Hillaaca Cirkana Roob ka keena Dhulkana ku nooleeya'amarkiisuuna Cirka iyo dhulka ku taaganyihiin, Dadkana ka soo bixin doona Dhulka Qiyaamo darteed. Ar-Ruum (22-25).

---

26. Eebaa iska leh waxa Samooyinka iyo Dhulkaba ku sugan, isagayna u khushuucaan (u hogaansamaan).

وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿٢٦﴾

27. Eebe waa kan billaabay abuurka Khalqiga, hadana soo celin wayna u fududahay arrintaasu, Eebaana sifo sare ku muta Samooyinka iyo Dhulka, waana adkaade falsan.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهْوَنُ
عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

28. Eebe wuxuu idiin yeeley tusaale naftiina ah, waxaad hanataan miyey idinlawadaagaan wax laydinku arzuqay, ood si isku mid ah u maamulaysaan, ugana cabsanaysaan sidaad isaga cabsataan, saasuuna u caddayn aayaadka ciddii wax kasi.

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ هَل لَّكُم
مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ
فِى مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَآءٌ تَخَافُونَهُمْ
كَخِيفَتِكُمْ أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ
ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٨﴾

29. haseyeeshee waxay raaceen kuwii dulmilowga ahaa Hawadooda iyagoon

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَهْوَآءَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ

wax ogayn, yaa hanuunin kara ruux Eebe dhumid u qadaray, wax u gargaarana lahayn.

فَمَن يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ اللَّهُ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٢٩﴾

Wax walba awooda Eebe yey ku jirtaa, ama cir ha ku noolaado ama Dhule, wax walbana Eebaa abuuray usoona celin si fudud, amaan iyo sharaf sarana Eebaa mudan, awood iyo Xigmadna isagaa leh, wax maamulkiisa la wadaagana ma jiro, ruuxiise aqoon la'aan hawadiisa iska raaca oo dulmi fala yaa tusin oo u gargaari Eebe ka sokow. Abuu Hureera waxaa laga wariyey in Rasuulku Yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebe wuxuu yidhi: Waxaa i beeniyey ina Aadam umana haboona, wuuna i caayey umana haboona... Ar-Ruum (26-29).

---

30. ee Wajigaaga u jeedi Diinta adoo toosan (Diintu) waa abuuridda Eebe ee Dadka uu ku abuuray, wax badali kara abuurka Eebena ma jiro, saasina waa Diinta toosan laakiin dadka badidiis ma oga.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا فِطْرَتَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

31. idinkoo Eebe u noqon, kana yaaba, Salaadana ooga, Galadana ha ka mid noqonina.

۞ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣١﴾

32. ee Diintooda ku kala tagay noqdayna kooxo,Xisbi walba uu ku farxi waxa agtiisa ah.

مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٢﴾

33. hadduu Dadka taabto dhib waxay baryaan Eebahood iyagoo u noqon, markuuse dhadhansiiyo naxariis qayb iyaga ka mid ah waxay wax lawadaajiyaan Eebahood.

وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا أَذَاقَهُم مِّنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

34. si ay uga gaaloobaan waxaan siinney, iska raaxaysta, waadna ogaandoontaan Cidhibta raaxadaasi.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

35. mise waxaan ku soo dejiney xujo, oo ku hadli waxay Eebe la wadaajin.

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ يُشْرِكُونَ ﴿٣٥﴾

Diinta Islaamku waa Diin xaq ah, waana Diin waafaqsan abuuridda Dadka iyo waxa wanaag ah ee ay dooni'wax ka hor imaan karaana ama badali karaana ma jiro' waxayna fari Eebe adeecid, sida Salaadda, Zakada iyo isku duubni iyo midnimo, iyo in Diintoo lagu kalatago ay gaalimo tahay, had iyo jeerna waa in Eebe la xusuusnaado, dhib iyo barwaaqaba si aan nicmadiisa looga gaaloobin xujo la'aan, ruuxii gaalimo ku raaxaystana wuxuu la kulmi Ciqaab xun. Ar-Ruum (30-35).

36. haddaan dhadhansiino dadka naxariis way ku farxi «kibraan» hadduu dhibku dhacana waxay hor marsadeen darteed way quustaan.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا۟ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ
سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٦﴾

37. miyeyna arkayn in Eebe u waasiciyo rizqiga cidduudoono, kuna cidhiidhyo (Cidduu doono) arrintaasna Calaamooyinbaa ugu sugan kuwa rumeyn (Xaqa).

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٧﴾

38. ee Qaraabada sii xaqeeda iyo Miskiinka iyo Musaafurka, saasaa u khayroon kuwa dooni Wajiga Eebe, (u dhawaanshahiisa) kuwaasina waa kuwa liibaanay.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ ۚ
ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٣٨﴾

39. waxaad bixisaan oo Ribo ah si aad uga badsataan xoolaha dadka ma badnaado Eebe agtiisa, wixiise aad bixisaan oo Zako (xalaal ah) idinkoo ku dooni Wajiga Eebe kuwaas waa loo laablaabi.

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبًا لِّيَرْبُوَا۟ فِىٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُوا۟
عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٍ تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ﴿٣٩﴾

Sida mararbadan soo martay waa in Eebe had iyo jeer lagu xidhnaado lana xuso dhib iyo barwaaqaba, aan lana kibrin lana Quusan illeen saasi waa xigmad Eebe, Qaraabada, Masaakiinta, Musaafuriinta iyo Dadka goomoon oodhanna loogu samo falo'Eebe dartiis Si loo Liibaano, Ribada'Damaca xoolaha Dadka iyo xoola jacaylka darana layska jiro, lana sadaqaysto xoolo xalaal ah'si Eebe agtiisa loogu Liibaano. Ar-Ruum (36-39).

---

40. Eebe waa kan idin abuuray Hadana idin arzaaqay hadana idin Dili, hadana idin soo noolayn, majiraa shurakadiina mid fali sidaas wax ka mid ah,Eebaa ka nasahana kana sareeya waxay la wadaajin.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ
ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ
مِن ذَٰلِكُم مِّن شَىْءٍ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٠﴾

41. xumaanbaa ka daahirtay Barri iyo Badba, waxay kasbatay Gacmo Dad dardiis,si Eebe u dhadhansiiyo waxay camalfaleen qaarkiis, inay noqdaan.

ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ
أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟
لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤١﴾

42. waxaad dhahdaa ku socda Dhulka fiiriyana siday noqotay cidhibtii kuwii hore, wuxuu ahaa badankoodu Mushrikiin.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ﴿٤٢﴾

43. ee Wajigaaga Diinta toosani (Islaamka) u jeedi, maalin aan la celin karin ka hor, Eebe xaggiisana ka iman, Maalintaas Dadku way kala tagi.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ ٱلْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ
يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٣﴾

44. ruuxii Gaalooba isagay (dhibi) Gaalimadiisu, ruuxii camal wanaagsan fala Naftiisa yuu u goglay.

مَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا
فَلِأَنفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ﴿٤٤﴾

45. si Eebe u abaalmariyo kuwa rumeeyey xaqa oo camal wanaagsan falay fadligiisa, Eebana ma jecla Gaalo.

لِيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
مِن فَضْلِهِۦٓ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٥﴾

Eebe isagaa wax abuuray, oo arzuqa, Dili, soona noolayn, Xumaanna waa ka fogyahay'Dambiga iyo Macaasidu waxay sababaan xumaanta dhulka iyo fasaadkiisa'dadkuna way dhadhamin xumaanta Gacmahoodu kasbadeen, waase in la fikiro dhulkana la maro, Diinta toosan ee Islaamka ee xaqa ahna lagu toosnaado, Qiyaame iyo xisaab iyo kalatagid ka hor, si xumaanlowgana xumaantiisa looga abaalmariyo, wanaaglowgana samihiisa laga abaalmariyo'Eebana ma jeclo Gaal iyo Xuma fale, wuxuuse jecelyahay Mu'miniinta xaqa raacda, Waxaa sugnaaday in dadka, dhulka geedaha iyo Xooluhuba ka istareexaan Geerida kuwa xun xun. Ar-Ruum (40-45).

---

46. Calaamaadka Eebe ku tusin waxaa ka mid ah inuu dabaylaha diro iyagoo ku bishaarayn (Roob) iyo in Eebe idin dhadhansiiyo naxariistiisa iyo in doontu ku socoto amarkiisa iyo inaad dalabtaan fadligiisa, markaas aad Eebe ku mahdisaan.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرْسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٍ وَلِيُذِيقَكُم
مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَلِتَجْرِيَ ٱلْفُلْكُ بِأَمْرِهِۦ
وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾

47. waxaan dhab ahaan ugu diray hortaa Rasuulo qoomkoodii, waxayna ulayimaadeen xujooyin waana ka aarsanay kuwii dambi Falay, waxaana korkanaga ah u gargaarka Mu'miniinta.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم
بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمْنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ وَكَانَ حَقًّا
عَلَيْنَا نَصْرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

48. Eebe waa kan diray Dabaylaha oo markaas kicisa Daruuro kuna fidiya Samada, siduu doono kana yeela Goosimo aad aragtid Roobka oo ka soobixi dhexdeeda, markaasuu Eebe Roobka siiyaa Ciduu doono oo adoomadiisa ka mid ahna markaasay bishaaraystaan.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُۥ
فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ وَيَجْعَلُهُۥ كِسَفًا فَتَرَى
ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
مِنْ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾

49. waxayna ahaayeen soo dajinta Roobka ka hor kuwo Quusan.

وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِۦ
لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾

50. ee day naxariista Eebe raadkeeda sida Eebe, ugu nooleeyo dhulka intuu dhintay ka dib Eebaha wuxuu nooleeyaa wixii dhintay wax walbana waa arkaa.

فَانظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ
بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

Roobka iyo naxariista Eebaa keena, si uu ugu nooleeyo addoomadiisa iyo Dhulka ay ku noolyihiin korkiisa'waana kan rasuullo badan u diray Umadihii hore iyagoo xaq wata kuwii beeniyeyna looga aarsaday, Eebe waa u gargaare Mu'miniinta Xaqa ah,keenida Roobka lagu farxina waxay ku tusin awoodda Eebe iyo inuu wax walba karo. Ar-Ruum (46-50).

---

51. haddaan ku diro Dabaylo (daran) Beertooda ay arkaan iyadoo doorsoon, waxay markaas ka dib noqdaan kuwo Gaalooba.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا۟ مِنۢ بَعْدِهِۦ
يَكْفُرُونَ ﴿٥١﴾

52. adigu wax ma maqashiin kartid kuwo dhintay, Mid dhagala' oo jeedsadayna wax ma maqashiin kartid.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ
إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٥٢﴾

53. ruux Indha la‘na baadi kama hanuunin kartid, ma maqashiinkartid (xaqa) ruuxaan rumeynin Aayaadkanaga oo muslimiin ahayn.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ
إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾

54. Eebe waa kan idin ka abuuray Tabaryare, hadana idinka yeelay Tabaryare ka dib xoog, hadana xoog dabadi idinka yeelay Tabaryari iyo Gabow, wuxuu doono yuu abuuraa, waana wax walba oge, wax walba kare (oo uu doono).

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ
ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ
يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ ﴿٥٤﴾

Dabayshu waa qayb ka mid ah khalqiga Eebe, waxna Eebe waa ku anfacaa, marmarna waxay dhibtaa si loogu edbiyo kuwa leexday, inse la gaaloobo ma aha hadday dhibaato keento, xaqdiidana Eebe uunbaa hanuuninkara ama musliminkara, illeen Eebaa dadka mariya marxalado kala duwan, sida tabaryarida'xoogga Duqnimada iyo Geeridaba, maxaayeeley ogaansho iyo awoodba isagay ku dhamaadaan. Ar-Ruum (51-54).

---

55. maalinta Qiyaamadu kacdo waxay ku dhaartaan dambiilayaashu inayan nagaanin Saacad mooyee, saasaana (xaqa) looga leexiyey.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُقْسِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا۟
غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا۟ يُؤْفَكُونَ ﴿٥٥﴾

56. kuwii waxay dheheen cilmiga iyo Iimaanka la siiyey waad ku nagaateen Qadarka Eebe tan iyo maalinta soobixinta, kanna waa maalintii soobixinta, laakiin waxaad ahaydeen kuwo aan ogayn.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَٱلْإِيمَٰنَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِى كِتَٰبِ
ٱللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ ٱلْبَعْثِ
وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٥٦

57. Maanta (Qiyaamada) ma anfacdo kuwii dulmiga falay cudur daar iyo toobad keen.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَعْذِرَتُهُمْ
وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٧

58. dhab ahaanbaan ugu caddaynay Dadka Quraankan dhexdiisa tusaale kasta, haddaadna ula timaado aayad waxay dhihi kuwii Gaaloobay waxaan baadhil (xumaan) ahayn kuma sugnidin.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ
وَلَئِن جِئْتَهُم بِـَٔايَةٍ لَّيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟
إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ٥٨

59. saasaa Eebe u daboolaa Quluubta kuwan wax ogayn (wax anfaca).

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلَّذِينَ
لَا يَعْلَمُونَ ٥٩

60. ee samir yabooha Eebe waa xaqe, yeyna ku fududayn kuwaan yaqiinsanayn (Xaqa).

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ
ٱلَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦٠

Saacadda Qiyaame waa arrin daran oo culus'Gaalada dambiilayaasha ahna waqtigu wuu ka qasmi'waxayna ku dhaaran dhibaatada darteed inayan adduunkii ku nagaanin Saacad wax ka badan'taasna waxay ku tusin inaan nicmada adduun iyo noloshiisa wax u tarayn ruuxii dhuma, Mu'miniintase waa u xisaabanyahay waqtigu'calaacalna wax mataro Qiyaame, illeen quraankaa Eebe wax walba ku caddeeyaye'madax adayg iyo xaqdiidna waa dabeecadda Gaalada, ee xaqa ku samra una adkaysta. Gaalana yeyna idin dhumin. Ar-Ruum (55-60).

## Suurat Luqmaan

## سُورَةُ لُقْمَانَ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. waxay ku tusin mucjisada Quraanka (sida soo hormartay).

الٓمٓ ١

2. tan waa aayaadka Kitaabka (Quraanka) xigmada leh.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْحَكِيمِ ٢

هُدًى وَرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِينَ ﴿٣﴾

3. waana hanuunka iyo naxariista samafalayaasha.

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَوٰةَ وَهُم
بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾

4. kuwa salaadda ooga, Zakadana bixiya, iyagoo aakhiro yaqiinsan.

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ وَأُولَٰئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

5. kuwaasi waxay ku suganyihiin hanuun Eebe, kuwaasina waa kuwa liibaanay.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ
لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَيَتَّخِذَهَا
هُزُوًا أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٦﴾

6. Dadka waxaa ka mid ah kuwo gadan hadal wax shuqliya si uu uga dhumiyo (Dadka) Jidka Eebe iyagoon wax ogayn, Jidka Eebena ku Jees jeesa, kuwaasi waxay mudan Cadaab Dulleeya.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا وَلَّىٰ مُسْتَكْبِرًا
كَأَن لَّمْ يَسْمَعْهَا كَأَنَّ فِي أُذُنَيْهِ وَقْرًا فَبَشِّرْهُ
بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٧﴾

7. marka lagu akhriyo aayaadkanaga wuu jeedsadaa isagoo iskibrin, sidii isagoon maqal, oo dhagihiisu culusyihiin, ugu bishaaree Cadaab daran.

Macnaha aayadahan oo kale waxaa ka hadasha Suuratul baqara oo ah in Quraanku hanuun iyo naxariis u yahay Sama falayaasha, Wanaagga falay oo shareecada raacay'Salaaddana oogay'Zakadana bixiyey'Aakhirana yiqiinsaday, kuwaasna waxaa u dambeeyn liibaan, kuwaas ka leexday Jidka toosan'hadalada wax shuqliyana soo gata, xaqana ku jees jeesa, marka Quraanka lagu akhriyana Jeedsada oo is kibriya sidii isaga oon maqal oo Dhaga la'waxay mudan kuwaasu Cadaab wax Dulleeya oo Daran. Cabdullaahi Ibnu Mascuud wuxuu yidhi: Eebaha isaga mooyee aan Ilaah kale jirin baan ku dhaaran hadalka wax shuqliya waa heesta.
Xasan Bisrina saasoo kaluu yidhi waa heesta iyo Durbaanka. Luqmaan (1-7).

---

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

8. kuwa rumeeyey (xaqa) camal wanaagsanna falay waxay mudan Janatu Naciima.

خَالِدِينَ فِيهَا وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾

9. iyagoo ku waari dhexdeeda waana yabooh Eebe oo xaq ah, Eebana waa adkaade falsan.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ
رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَابَّةٍ وَأَنزَلْنَا
مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ
كَرِيمٍ ﴿١٠﴾

10. isagaa abuuray Samooyinka Tiir aad aragtaan la'aantiis, dhulkana wuxuu ku tuuray Buuro (suga) inayan dhaqdhaqaaqin, wuxuuna ku fidiyey dhexdiisa daabad kasta, Samadana waxaan ka soo dejinay Biyo, waxaana ku soo bixiney nooc kasta oo quruxsan.

11. kaasi waa abuurkii Eebe,ee i tusiya waxay abuureen kuwa ka soo hadhay Eebe, saas ma aha,ee dulmi falayaashu waxay ku suganyihiin baadi Cad.

هَٰذَا خَلْقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِى مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦ ۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿١١﴾

Kuwa liibaanay Aakhiro waxaa ka mid ah kuwa Eebe iyo Rasuuladiisa rumeeyey, Camallada Wanaagsan ee shareecada waafaqsanna la yimaada, markaasuu Eebe ku baraarujiyey Qudradiisa siduu Cirka u koryeelay Tiir aan aragno la'aantiis, Dhulkana uu Buuro ugu sugay'wax kasta oo noola ugu beeray oo Dhulka ku socda, Cirkana Biyo wax walba ku bixiyo ka soo dajiyey, waana kaas abuurka Eebe ee maxay abuureen wax yaalaha kale ee la caabudo Eebe ka sokow, ma jiro waxay abuureen ee ka Caabudi yaa baadil Cad ku sugan. Luqmaan (8-11).

---

12. dhab ahaan ayaan luqmaan u siinay Xigmad iyo inuu Eebe ku mahdiyo, ruuxii mahdiya wuxuu uun u mahdiyey naftiisa, ruuxii Gaaloobana Eebe waa ka kaaftoonyahay waana amaanan-yahay.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا لُقْمَٰنَ ٱلْحِكْمَةَ أَنِ ٱشْكُرْ لِلَّهِ ۚ
وَمَن يَشْكُرْ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ ۖ
وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿١٢﴾

13. (xusuuso) markuu ku yidhi Luqmaan Wiilkiisa isagoo waanin Wiilkayow Eebe hawshariigyeelin, shirkigu waa dulmi weyne.

وَإِذْ قَالَ لُقْمَٰنُ لِٱبْنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَىَّ لَا تُشْرِكْ
بِٱللَّهِ ۖ إِنَّ ٱلشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظِيمٌ ﴿١٣﴾

14. waxaan u dardaaranay dadka labadiisii Waalid,way sidday Hooyadiis iyadoo tabaryar tabar yari kalana ku sugan,Gudhidiisuna waa Labo sano ee ku mahadi ani iyo Labadaadii Waalid,xagaygaana loo ahaan.

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ
وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَٰلُهُۥ فِى عَامَيْنِ
أَنِ ٱشْكُرْ لِى وَلِوَٰلِدَيْكَ إِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٤﴾

15. hadday kugula dadaalaan (Labada waalid)inaad ii shariig yeesho (ila wadaajiso) waxaadan aqoon u lahayn ha ku adeecin kulana noolow adduunka si fiican, raacna Jidka kuwa ii noqda, xagayga yaa laydiin soo celin waxaana idiinka warami waxaad camalfali jirteen.

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ
فَلَا تُطِعْهُمَا ۖ وَصَاحِبْهُمَا فِى ٱلدُّنْيَا مَعْرُوفًا ۖ
وَٱتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَىَّ ۚ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ
فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

Luqmaan wuxuu ahaa Nin suuban oo umadihii hore ka mid ah'Eebana siiyey Cilmi naafic ah'iyo Caqli toosan'Eebana ku mahdin jiray, Wiilkiisana wuxuu u dardaarmay dardaaran kii u fiicnaa oo ah inuu Eebe kaliya caabudo, labada waalidna wanaag u falo'Gaar ahaan Hooyada u soomartay dhib daran uur iyo Nuujinba, waxaa kaloos u dardaarmay in gaalimadu tahay dulmiga ugu wayn.
Mahadda Eebe iyo kan labada Waalid, xumaantoon lagu adeecin iyo gaalimada, in wanaag lagula noolaado'Eebe Jidkiisana lagu toosnaado'loona toobadkeeno'dhammaan waa waxyaalaha lays faray.
Macaad Binu Jabal yaa istaagay isagoo khudbad akhrin wuxuuna ku mahdiyey Eebe oo amaanay markaasuu ku yidhi: Anigu waxaan ahay Rasuulkii Eebe miduu ugu soo diray xaggiina inaad Eebe caabudaan, waxna la wadaajinin, inaad i adeecdaan idinka hagranmahayo khayre, xagga Eebaa loo ahaane Janno ama Naare, waa nagaadi aan geedi lahayn, iyo waarid aan geeri lahayn.
Waxaa wariyey Ibnu abii xaatim. Luqmaan (12-15).

16. Wiilkayow hadday xumaantu tahay Xabbad Khardal ah oo kale (wax yar) oo sallax dhexdii ku sugnaato ama samooyinka dhexdooda ama Dhulka dhexdiisa wuu keeni Eebe, Eebana waa oge xeeldheer.

يَٰبُنَيَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثۡقَالَ حَبَّةٖ مِّنۡ خَرۡدَلٖ فَتَكُن
فِي صَخۡرَةٍ أَوۡ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَأۡتِ
بِهَا ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٞ ١٦

17. Wiilkayow oog Salaadda,oo far waanaagga oo reeb waxa lanaco kuna Samir waxa ku gaadha.arrintaasu waxay ka midtahay umuuraha wanaagsane.

يَٰبُنَيَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأۡمُرۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَٱنۡهَ
عَنِ ٱلۡمُنكَرِ وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَۖ إِنَّ ذَٰلِكَ
مِنۡ عَزۡمِ ٱلۡأُمُورِ ١٧

18. hana ka jeedin Wajiga dadka hana ugu socon dhulka kibir, Eebana ma jecla mid kastoo isla weyn oo faanbadane.

وَلَا تُصَعِّرۡ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمۡشِ فِي ٱلۡأَرۡضِ
مَرَحًاۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخۡتَالٖ فَخُورٖ ١٨

19. socodkaagana ku dhexdhexayso,hoosna u dhig Codkaaga, Cod waxaa ugu xun Codka Dameerahee.

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ
إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

20. miyeydaan arkayn in Eebe idiin sakhiray waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan oo idin huwiyey Nicmadiisa mid muuqata iyo mid qarsoonba, Dadkana waxaa ka mid ah kuwo Eebe ku murmi Cilmi iyo hanuun iyo Kitaab nuuriya la‘aantiis.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ
مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى
وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

21. marka loodhaho raaca waxa Eebe soo dajiyeyna waxay dhahaan waxaannu raaci waxaan ka helay Aabayaalkanno,haduu Shaydaan ugu yeedho Cadaabka Saciirana (miyey raaci).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ
مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ
ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

Wax kastoo ruuxu falo haba yaraadee Eebe waa ogyahay meelkaste ha ku jiree, Dhagax, Cir ama Dhulba. Salaadda oo la oogo, wanaaggoo la faro dadka, xumaanta oo laga reebo, dhibka oo loo adkeysto, Dadkoo si fiican loo qaabilo, Dhulkoo si fiican loogusocdo, Codkoo hoos loo dhigo iyo kibirkoo laga tagana waa wanaagga Diinta Islaamku farayso Luqmaanna Wiilkiisa u dardaarmey.

Eebana wuu u nicmeeyey Dadka, mana haboona muran xaq darro iyo raacid dad kale oo dhunsanaa iyo yeedhida shaydaan. Eebana wuu muujin wax kastoo lafalo meel kastoo lagu falo Nabigaa yidhi macnahaas oo kale. Luqmaan (16-21).

---

22. ruuxii u jeediya Wajigiisa xagga Eebe isagoo samo fali wuxuu qabsaday guntin (Ballan adag), xagga Eebaana Cihdhibta arrimuhu u noqon.

۞وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ
فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ
وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

23. Ciddiise Gaalowda yuuna ku walbahaar galin Gaalimadiisu, xagganagay u soo noqon waxaana uga warramaynaa waxay camalfali jireen, illeen Eebaa og waxa laabta ku sugane.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُۥٓ ۚ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ
فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٣﴾

24. waannu u raaxayn wax yar, markaasaannu u dhibaatayn (u iili) Cadaab adag.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ
إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٤﴾

25. haddaad waydiisid yaa abuuray samooyinka iyo dhulka waxay odhan ilaahay, waxaad dhahdaa mahad Eebaa iska leh, badankoodse ma oga.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ
ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

26. Eebaa iska leh waxa samooyinka iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa hodan amaanan.

لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾

Cidii Eebe u hogaansanta wuxuu farayna yeesha oo wanaagsanaata wuxuu ku liibaani Ballan adag iyo Qabsasho Xadhiga Eebe, ruuxiise gaalooba isaga unbaa isdhibay, Eebana wuu sugi mudo yar wuxuuna ku abaal marin cadaab adag.
Inkastoy Gaaladu Eebe diidi xagga daahirka hadana way ogyihiin in isagu abuuray Cirka iyo dhulka. Mahadna Eebaa iska leh iyo xukunka Cirka iyo Dhulka waana hodan ammaan mutay. Luqmaan (22-26).

---

27. hadday waxa dhulka ku sugan oo geeda ah Qalimo noqdaan Badduna khadayso oo gadaasheeda Todobo badood yihiin madhamaateen Kalimooyinka Eebe, Eebana waa adkaade falsan.

وَلَوْ أَنَّمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ
وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾

28. abuurkiinna iyo soobixintiinu ma aha sida Nafkaliya mooyee (Fudaydka), Eebana waa maqle arke ah.

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَٰحِدَةٍ
إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

29. miyeydaan ogayn in Eebe Habeenka dhex galiyo Maalinta, Maalintana dhexgaliyo Habeenka sakhirayna Qoraxda iyo Dayaxa mid, kastana uu u socdo muddo magacaaban, Eebana waxaad Camalfalaysaan waa ogyahay.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ
فِى ٱلَّيْلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِىٓ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٩﴾

30. Taasna wa in Eebe xaq yahay waxay caabudi ee ka soohadhayna baadil yahay iyo in Eebe yahay Sarreeye wayn.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ
ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٠﴾

31. miyeydaan ogayn in Doontu dhex-socoto Badda Nicmada Eebe darteed si uu idiin tusiyo aayaadkiisa, arrintaasna aayaadbaa ugu sugan Samirbadane shugri badan oo dhan.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ
لِيُرِيَكُم مِّنْ ءَايَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ
لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣١﴾

32. marka hirku daboolo dadka oo Hoos la moodo waxay baryaan Eebe iyagoo u kali yeeli Diinta (Cibaadada) markuu u koriyo xagga Barrigana waxaa ka mid noqon Dadka mid dhexdhexeysan, mana diido aayaadkanaga mid khaa'in ah oo gaalimo badan mooyee.

وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ
لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ ۚ
وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٢﴾

Cilmiga Ilaahay waa waasac, Hadii Geedaha qalin lagadhigo'Badahana Anqaas ma dhamaado Cilmigiisu, Eebana waa u fududahay abuuridda iyo soo bixintuba, waana Eebaha Nusqaamiya Habeenka iyo Dharaartana'sakhirayna Qoraxda iyo Dayaxaba inta mudadoodii laga gaadhi. Waana Eebaha xaqa ah waxa ka soohadhay ee la caabudana wax ka jirin ee sarreeye weyn ah'Dadkana u sahlay Markabka Badda dhexsocda'si ay ugu mahdiyaan Nicmadiisa, markey Badda marina Eebey Baryaan Gaaladu'Markey nabadgalaanna way jeedsadaan.
Rasuulkuna wuxuu yidhi: (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebow ma kooobna amaantaadu Ee waa saad adigu isu amaantay. Luqmaan (27-32).

---

33. Dadow ka dhawrsada Eebihiin oo ka Cabsada Maalin uusan ka abaalmarinayn Waalid Ilmihiisa, Ilmuhuna Waalidka waxba, yabooha Eebana waa Xaq, ee yeyna idinku dhagrin nolosha adduunyo, yuuna idinku dhagrin Eebe dhagar badane (shaydaan).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْا۟ يَوْمًا لَّا يَجْزِى
وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔا ۚ
إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ
ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٣٣﴾

34. Eebe agtiisuu yahay ogaanshaha Saacadda (Qiyaame) iyo Roob di'iddu, wuxuuna ogyahay waxa makaanka (Ilma galeenka) ku sugan, nafna ma oga waxay mudan Barri, Nafna ma oga Dhulkay ku dhiman, Eebaa og xeelna dheer.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ
وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِ ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌ
مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ
تَمُوتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌۢ ﴿٣٤﴾

Dhab ahaan nolosha adduun waa dhalanteed, ruuxu suudoono ha ugu raaxaystee, Cidii Caqli lehna waa inay Camalfashaa ayna Dhagraminna'maxaayeeley waxaa imaan Maalin Cidna Cid kale ayan wax u tarayn'xataa labada is dhashayba ha ahaatee.
Qiyaamadu markey dhici, Roobku markuu di'i iyo waxa uurka ku jiraba Eebaa og, Nafna ma oga waxay mudan Barri iyo Halkey ku dhiman midna'Eebe unbaa og.
Rasuulkuna (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu yidhi: Shan ilaahay unbaa og Saacadda Qiyaame, Roob kolkuu imaan, Waxa uurka ku jira, Nafi waxay mudan wakhtiga soosocda iyo nafi meeley ku dhiman.
Waxaa wariyey Bukhaari iyo Axmed. Waxa kalase ee lasheeg sheego waa male iyo war. Cilmiga dhabta ahse Eebe agtiisuu jiraa. Luqmaan (33-34).

# Suurat As-Sajdah

# سورة السجدة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

الٓمٓ ﴿١﴾

1. waxay ku tusin mucjisada Quraanka

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾

2. soo dajinta Quraanka shaki kuma jiro, wuxuuna ka soodagay Eebaha Caalamka xaggiisa.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۚ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣﴾

3. mise waxay dhihi waxaa been abuurtay (Nabiga) saas ma aha ee waa xaq Quraanku Eebahaa xaggiisa ka yimid si aad ugu digtid qoom uusan u imaanin dige kaa horeeya, si ay u hanuunaan,

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا شَفِيعٍ ۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٤﴾

4. Eebe waa kan ku abuuray Samooyinka, iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya Lix maalmood dhexdeed, markaasna ku istawooday* Carshiga «si u cunanta» idiinmana sugnaanin Eebe ka sokow wali (gargaare) iyo shafeece midna, ee miyeydaan wax xusuusanayn.

يُدَبِّرُ ٱلْأَمْرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥٓ أَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٥﴾

5. amarka Eebaa ka maamula Samada xagga Dhulka markaasaa amarkaasi xagga Eebe u koraa Maalin qadarkeedu yahay Kun sano oo waxaad tirinaysaana.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٦﴾

6. kaasina waa Eebaha og wax maqan iyo waxa joogaba, ee adkaada ee Naxariista.

Eebe wuxuu halkan kusheegay inuu Quraanku ka soo dagay xagga Eebe'wax shaki'ahna ku jirin, wax Nabiga Muxamed ah Jeebkiisa kala yimidna ahayn, si loogu digo Dad jaahiliin ah oon hadda kar hor wax u diga helin, waxaa kalooy aayaduhu caddayn inuu ilaahay ku abuuray wax walba Lix Maalmood, wax Eebe ka soo hadhay oo wax anfici karaana uusanjirin Idam Eebe la‘aantiis, wax walbana isagaa maamula, wax walbana waa ogyahay. As-Sajdah (1-6).

* Ku ekaansho u qalanta annagoo sùgeeyno in Alle Carshigiisa ka sarreeyo sida ku soo noqnoqotay quraanka tilmaamaha Alle waa isku mid isku waddana mari, qaarna ha awilin qaarna ha sùgin (dib u eegaha).

ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ كُلَّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ ۖ وَبَدَأَ خَلْقَ
ٱلْإِنسَٰنِ مِن طِينٍ ٧

7. Eebaa wanaajiyey abuuridda wax kasta, wuxuuna ka billaabay abuuridda Dadka Dhoobo, (Nabigii Aadam ahaa).

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٍ مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ٨

8. markaas kayeelay faraciisii mid ka soo taxma Biyo tabaryar.

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦ ۖ وَجَعَلَ لَكُمُ
ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا
مَّا تَشْكُرُونَ ٩

9. markaas ekeeyey oo ruuxdiisa ku afuufay idiinna yeelay maqal, Aragyaal iyo quluuba, waxyar baadse Eebe ku mahdisaan.

وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا ضَلَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍۭ ۚ
بَلْ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كَٰفِرُونَ ١٠

10. waxay dhaheen Gaaladii ma markaan ku dhexluno dhulka (geeriyoonno) yaa abuurid cusub nala abuuri, saas ma aha ee iyagu la kulanka Eebahood bay ka gaaloobeen.

۞ قُلْ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ
ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ١١

11. waxaad dhahdaa waxaa idin oofsan (dili) Malaga mowdka laydiin wakiishay markaasaa xagga Eebihiin laydiin celin.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ
عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا
نَعْمَلْ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

12. haddaad arki lahayd marka dambiilayaashu madaxa hoos u dhigi (qiyaamada) Eebahood agtiisa (iyagoo dhihi) Eebahanow waan aragnay waana maqalay ee naceli si aan camalfiican u fallo waan yaqiininaye (waxaad arki lahayd wax yaableh).

وَلَوْ شِئْنَا لَءَاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا
وَلَٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ مِنِّى لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ
مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ١٣

13. haddaan doono waxaan siin lahayn (ku toosin lahayn) Nafkasta hanuunkeeda hase yeeshee waxaa hormaray Hadalkaygii in laga buuxin Jahannamo Jinni iyo Insi dhammaan.

فَذُوقُوا۟ بِمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَآ
إِنَّا نَسِينَٰكُمْ ۖ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٤

14. ee dhadhamiya halmaanshihiinii la kulanka Maalintiinnan (qiyaame) annagunawaan idinka tagaynaa(maanta) ee dhadhamiya cadaabka waaridda camalkiinii dartiis.

wax walba Eebaa abuuray'wanaajiyeyna abuurkusa, Nabi Aadamna dhoobo ka abuuray Faraciisana Biyo ka ahaysiiyay, ruux, Maqal, Arag iyo caqlina u yeelay, laakiin Dadku waxyar bay Eebe ku mahdiyaan. Gaaladuna waxayba diidi soobixinta iyo la kulanka Eebahood, waxaase dhab ah inay dhiman Eebana ay u noqon Maalinta qiyaame'iyagoo dullaysan oo madaxa raaricin'oo xumaan oo idil qirsan, Eebaha ay warsan in adduunkii dib loogu celiyo si ay camalfiican ufalaan, hasayeeshee calaacal wax uma taro maalintaas'cadaab iyo dulli joogta ah yayna lakulmi. Mujaahid wuxuu yidhi: Malakumowd waxaa lookoobay dhulka oo looga dhigay weel oo kale uu wax ka qaadan markuu rabo. As-Sajdah (7-14).

15. waxaa uun rumayn aayaadkanaga kuwa marka lagu waaniyo aayadaha sujuud la dhaca kuna tasbiixsada mahadda Eebahood iyagoon is kibrinayn (isla waynayn).

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا
خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ
وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ﴿١٥﴾

16. waxayna ka dheeraataa dhinacyadoodu jiifka iyagoo baryi Eebahood cabsi iyo rajaynba waxaan ku arzuqnayna wax ka bixiya.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا
وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿١٦﴾

17. ma oga Nafu waxa loo qariyay kuwaas oo Indho ku qaboowsadaan abaal marin waxay camalfalayeen dartiis.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ
بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٧﴾

18. ruux Mu'min ah mala midbaa mid faasiq ah, ma eka.

أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا ۚ
لَّا يَسْتَوُۥنَ ﴿١٨﴾

19. kuwa rumeeyay (xaqa) oo camal fiican falay waxay mudan Jannooyinka Ma'wa martiqaad waxay camal falayeen dartiis.

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ
جَنَّٰتُ ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

20. kuwase faasiqoobay waxay ku hoyan Naar, markay doonaan inay ka baxaanna waa lagu celin dhexdeeda waxaana lagu dhihi dhadhamiya Cadaabka Naartii aad beenin jirteen.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُوا۟ فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟
أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَآ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا۟
عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٠﴾

21. waxaana dhadhansiinaynaa cadaab hoose cadaab wayn kasokow inay noqdaan darteed.

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَدْنَىٰ دُونَ
ٱلْعَذَابِ ٱلْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢١﴾

22. yaa ka dulmi badan ruux lagu waaniyay aayaadka Eebihiis oo ka jeedsaday xaggeeda, anaguna dambiilayaasha waan ka aarsanaynaa.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَآ ۚ
إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ﴿٢٢﴾

Habeenka oo lacibaadaysto waxay sabab u noqotaa galidda Jannada Eebe, iyadoo Eebe laga cabsan lana rajayn'Xoolahana wax laga bixiyo, kuwaasun wax waynbuu Eebe u darbay. Abuuhurayre waxaa laga wariyay in Rasuulkii Eebe (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) yidhi: Eebe wuxuu yidhi: Addoomadayda wanaagsan waxaan u darbay waxaan Ili arkin'Dhagna Maqlin'kuna soo dhicin qalbi Dad. Wuxuuna akhriyay aayadan,
«waxaa sheegay Bukhaari iyo Muslim iyo kuwo kale.» Mana sinna Mu'min wanaagsan iyo Faasiq leexday, Mu'minku Jannuu gali'Faasiqana waxaa lagu abaalmarin Naar, waxaana loo soo hormariyaa ciqaabo yar yar ka hor mid wayn bal inay noqdaan. dhabtuna waa inaan cidna ka dulmi bednayn ruux Quraanka lagu waaniyay oo ka jeedsaday'wuxuuna la mid noqon dambiilayaasha Eebe ka aarsado.
Qataade wuxuu yidhi: Iska jira ka jeedsashada xuska Eebe, ruuxii ka jeedsada xuskiisa wuxuu kadsoomay kadsoomidda uwayn'wuxuuna is waysiiyay iswaysiin daran. As-Sajdah (15-22).

23. dhab ahaanbaan u siinay Nabi Muuse Kitaabkii (Tawreed) ee hashakiyin lakulankiisa waxaana ka yeelay Kitaabkaas hanuunka Banii Israa‘iil.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَلَا تَكُن فِى مِرْيَةٍ
مِّن لِّقَآئِهِۦ ۖ وَجَعَلْنَٰهُ هُدًى لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٣﴾

24. waxaana ka yeelay qaarka mid ah imaamyo ku hanuuniya amarkanaga markay samreen, waxayna ahaayeen kuwa aayaadkanaga yaqiiniya.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا۟ ۖ
وَكَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٤﴾

25. Eebahaabaana kala bixin dhexdooda Maalinta Qiyaame waxay ahaayeen kuwo isku diidan.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٥﴾

26. miyayna ku hanuunin kuwaasi intaan halaagnay hortood oo quruun ah oy socon guryahoodii, taasina waxaa ku sugan calaamado ee miyayna wax maqlaynin.

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم
مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ فِى مَسَٰكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ ۖ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٦﴾

27. miyeyna arkeyn inaan u soo kaxayno Biyaha Dhul abaar ah oon markaas ku soobixino Beero ay wax ka cunaan Xoolahooda iyo Naftooduba miyeyna wax arkaynin.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا نَسُوقُ ٱلْمَآءَ إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلْجُرُزِ
فَنُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ أَنْعَٰمُهُمْ
وَأَنفُسُهُمْ ۖ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ﴿٢٧﴾

28. waxay dhihi waa goorma kala xukunku haddaad run sheegaysaan.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْفَتْحُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾

29. waxaad dhahdaa maalinta kala xukunka Gaalada ma anfaco Iimaankoodu lamana sugo.

قُلْ يَوْمَ ٱلْفَتْحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِيمَٰنُهُمْ
وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٢٩﴾

30. Ee isaga jeedso oo sug iyana ha sugeene.

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَٱنتَظِرْ إِنَّهُم
مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

Eebe wuxu sheegay inuu diray Nabi Muuse oo siiyay Kitaabkii Tawreed, Nabigana wuxuu faray inuusan shakiyin lakulankiisa, Kitaabkaasuna wuxuu hanuun u ahaa Bini israa‘iil oo qaar kamid ah Imaamyo laga dhigay markay toosnaadeen. Eebaana Dadka kala bixin qiyaamada waxay isku diidanaayeen adduunka, Dadkuna waa inay ku waana qaataan umadihii ka horeeyey ee la halaagay iyo sida Eebe u nooleeyo dhul dhintay oo abaaroobay uguna soo bixiyo Cunno lagu noolaado. Tan kale ma habboona in ladadajisto imaatinka Saacadda Qiyaame'Illeen markay timaado Gaal wax uma taro rumayne, waxayna ku dhamaatay Suuradu in lala sugo gaalada abaalkooda.
Sufyaan wuxuu yidhi: Ṣaasay noqdeen kuwaasi. Kumana haboona ruux inuu noqdo Imaam lagu daydo intuusan adduunyada iska qabanin.
Mar la waydiiyay Sufyaan hadalkii Sayid Cali: Samirku Iimaanka wuxuu u yahay sida Madaxu Jidhka uyahay wuxuu yidhi: Markay qabsadeen amarka Madixiisii yey noqdeen Madax. As-Sajdah (23-30).

# Suurat Al-Axzaab سُورَةُ الأَحْزَابِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١﴾

1. Nabiyow ka dhawrso (ka yaab) Eebe hana adeecin Gaalada iyo Munaafiqiinta, Eebana waa oge falsan.

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٢﴾

2. Raacna waxa lagaaga waxyoon xagga Eebahaa, Eebana waxaad camal falaysaan waa ogyahay.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٣﴾

3. Talana Saaro Eebe, Eebaana kufilan wakiile.

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٍ مِّن قَلْبَيْنِ فِى جَوْفِهِۦ وَمَا جَعَلَ
أَزْوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔى تُظَٰهِرُونَ مِنْهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمْ وَمَا جَعَلَ
أَدْعِيَآءَكُمْ أَبْنَآءَكُمْ ذَٰلِكُمْ قَوْلُكُم بِأَفْوَٰهِكُمْ وَٱللَّهُ
يَقُولُ ٱلْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى ٱلسَّبِيلَ ﴿٤﴾

4. Mayeelin Eebe Laba qalbi Ruux Laabtiis, mana yeelin Haweenkiina aad dihaaraysaanna (ku dhaaranaysaana) Hooyooyinkiin oo kale, mana yeelin kuwaad sheegateenna Caruurtiinna oo kale, taasi waa hadalka afkiinna uun Eebana wuxuu sheegi xaqa,isagaana ku hanuuniya Jidka (toosan).

ٱدْعُوهُمْ لِءَابَآئِهِمْ هُوَ أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِ
فَإِن لَّمْ تَعْلَمُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ
فِى ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمْ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ
فِيمَآ أَخْطَأْتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوبُكُمْ
وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥﴾

5. Ugu yeedha kuwaas Aabayaalkood saasaa ku cadaalo badan Eebe agtiise,hadaydaan aqoonin aabayaalkoodna waa walaalihiinna Diinta iyo Sokeeyihiinna, Korkiinana dhib ma saara waxaad ku gaftaan,hasayeeshee waxay u kasto Quluubtiinu (yaa laydin waydiin) Eebana waa dambi dhaafe Naxariista.

Suuraddan waxaa lagu magacaabaa Suuratu Axsaab, Eebana wuxuu Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) u dardaarmay Cabsida Eebe iyo inuusan Adeecin Gaalada iyo Munaafiqiinta, raacana waxa Eebe U waxyooday, talana saarto Eebe isagaa ku filan wixii loo talo saartee. Waxaana jirta inaan Laabu Laba qalbi lahayn. Haweenka lagu sheego inay Hooyo lamid yihiinna Hooya ma noqdaan, Caruurtaad sheegataan idinkood dhalinna Ilmihiinii dhabta ahaa ma aha'ee waa in Aabahood loogu yeedho, Hadaydaan aqoonna waa walaalihiina Diinta Islaamka. Gafna Eebe Dadka uma qabto waxaase loo qabtaa wuxuu qalbigoodu u kaso. Nabigana (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Wuxuu yidhi: Eebe sarreeye wuxuu umadda ka saamaxay gafka, Halmaanka iyo waxa laguqasbo.
Waxaa wariyey Bukhaari. Al-Axzaab (1-5).

6. Nabigaa uga Roon (Turid badan) Mu'miniinta Naftooda, haweenkiisuna waa Hooyooyinkood, Qaraabaduna iyagaa qaarkoood qaarka kale kaga Mudan Kitaabka Eebe, Mu'miniinta (kale) iyo Muhaajiriinta,inaad wanaag u fashaan gargaarayaashiina mooyee, Xukunkaasna wuxuu ku Qoran yahay Kitaabka.

ٱلنَّبِيُّ أَوْلَىٰ بِٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَأَزْوَٰجُهُۥٓ
أُمَّهَـٰتُهُمْ ۗ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ
فِى كِتَـٰبِ ٱللَّهِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُهَـٰجِرِينَ
إِلَّآ أَن تَفْعَلُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِكُم مَّعْرُوفًا ۚ
كَانَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْكِتَـٰبِ مَسْطُورًا ﴿٦﴾

7. «Xusuuso» markaan ka qaadnay Nabiyada ballankoodii iyo adiga iyo Nuux, Ibraahim, Muuse iyo Ciise Ibnu Maryam, oo ka qaadnay Ballan adag.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِيثَـٰقَهُمْ وَمِنكَ وَمِن نُّوحٍ
وَإِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُم
مِّيثَـٰقًا غَلِيظًا ﴿٧﴾

8. si Eebe u warsado kuwa Runlayaasha ah Runtooda, Gaaladana wuxuu u darbay Cadaab daran.

لِّيَسْـَٔلَ ٱلصَّـٰدِقِينَ عَن صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَـٰفِرِينَ
عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٨﴾

9. Kuwa (xaqa) rumeeyow xusuusta Eebe siduu idiinku Nicmeeyey, markay Junuud (Askar) idiin timid markaas oon ku diray Dabayl iyadoy aydaan arkayn, Eebana waxaad Camal falaysaan waa arkaa.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ
إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا
لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٩﴾

10. xusuusta markay idinkaga yimaadeen Kor iyo hoosba, Indhuhuna Iisheen Quluubtuna dhuunta gaadhay Eebana aad u maleyseen malooyin.

إِذْ جَآءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنكُمْ
وَإِذْ زَاغَتِ ٱلْأَبْصَـٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلْقُلُوبُ
ٱلْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ﴿١٠﴾

Nabiga rumeyntiisa iyo adeeciddiisa yaa Mu'miniinta uga xaq badan Naftooda. Haweenka Nabigana waa Hooyooyinka Mu'miniinta'Qaraabaduna waxay mudan tahay dhawrid. Eebe waxaa kale oo inoo cadeeyey inuu ballan adag ka qaaday Nabiyadii si ay xaqa u gutaan'siiba Nabi Muxamad, Nuux, Ibraahim, Muuse iyo Ciise, si ruuxa runlaha ah Khayr loogu abaalmariyo loona warsado, Gaaladana loo Ciqaabo, Eebana Mu'miniintii ree Madiino ee Nabigu la noolaa wuxuu xusuusiyey Dagalkii Xisbiyadu ay dhan kastaba kaga yimaadeen Madiino oo aad loo cabsaday'Indhuhuna taagmeen'Wadnuhuna Dhuunta yimid, Eebana shar laga malaystay markaas Dabayl iyo Col aan la arkayn Gaaladii Eebe ku diray Mu'miniintiina ugargaaray. Al-Axzaab (6-10).

---

11. Halkaasaa lagu imtixaamay Mu'miniinta Gilgilid daranna lagu gil gilay.

هُنَالِكَ ٱبْتُلِىَ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا۟ زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١١﴾

12. Markey Munaafiqiintu lahaayeen iyo kuwa Quluubta ka buka Eebe iyo Rasuulkiisu waxaan dhagar ahayn nooma yaboohin.

وَإِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم
مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢﴾

13. markay qayb ka mid ah lahayd ree Madiinow meel aad kunagaataan (goobta) dagaalka ma jirto, ee noqda (xagga Madiino) koox iyaga ka mid ahna waxay idan warsan nabiga iyagoo dhihi Guryihiibaa naga dayacnaa, mana dayacna ee waxaan carar ahayn ma rabaan.

وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَٰٓأَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ
فَٱرْجِعُوا۟ وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ يَقُولُونَ
إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِىَ بِعَوْرَةٍ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٣﴾

14. Haddii loogu soo galo Magaalada dhan kasto, markaas la warsado Gaalnimo way la imaan lahaayeen, waxaan wax yar ahaynse kuma dhexnagaadeen.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا۟ ٱلْفِتْنَةَ
لَءَاتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا۟ بِهَآ إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٤﴾

15. Horay waxay ugu ballantameen inayan cararin, Ballanka Eebana waa lays warsan.

وَلَقَدْ كَانُوا۟ عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ
ٱلْأَدْبَٰرَ وَكَانَ عَهْدُ ٱللَّهِ مَسْـُٔولًا ﴿١٥﴾

16. waxaad dhahdaa carar aad geeri ka carartaan ama dil wax idiinma taro wax yar waxaan ahayna laydiin ku raaxeyn maaayo (adduunka).

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ ٱلْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ ٱلْمَوْتِ
أَوِ ٱلْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾

17. dheh yaa idinka ilaalin Eebe hadduu dhib idiin la doono, ama naxariis, wax Eebe ka soo hadhay oo sokeeya ama gargaare ahna heli meysaan.

قُلْ مَن ذَا ٱلَّذِى يَعْصِمُكُم مِّنَ ٱللَّهِ إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوٓءًا
أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧﴾

Sida dhabta ahna waa la imtixaanay Mu‘miniinta kuwii Niyadda ka bukayna waxay muujiyeen in Eebe Iyo Rasuulkiisu Khiyaameen, waxayna ka codsadeen Saaxiibadood inay Goobta Dagaalka iskaga baxaan kuna noqdaan Magaalada Madiino oo Muslimiintu daafacayeen, qaar ka mid ahna Nabigay fasax warsadeen iyagoo sheegi in Guryuhu ka dayacanyihiin, dhab ahaanna waxay dooni Carar, haddii loo soo galo oo Gaalooba ladhahana way ogolaan, maxayse nolol adduun taraysaa yaase Eebe ka celin ciddii burisa ballaankiisa, Carar miyaase wax tari Ciddeese Eebe ka sokow Khayr iyo Dhib karta, yaase gargaare ah Eebe mooyee. Al-Axzaab (11-17).

---

18. Dhab ahaan yaa Eebe u ogyahay kuwa reebayaalka ah (ku cabsiinta dagaalka) oo idinka mid ah iyo kuwa ku dhaha Walaalahooda (munaafiqiinta ah) noo imaadda Dagaalkana ma tagaan wax yar mooyee.

۞ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَٱلْقَآئِلِينَ لِإِخْوَٰنِهِمْ
هَلُمَّ إِلَيْنَا وَلَا يَأْتُونَ ٱلْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٨﴾

19. way idinkala bakhayli (wanaaga) marka cabsi timaadna waxaad arki iyagoo ku soo eegi indhahooduna wareegi sida mid Geeri hayso, marka cabsidu tagtana waxay idiinkugu Dhibaan Carrabo afbadan, isagoo idinkala bakhayli khayrka, kuwaasi ma rumeynin (xaqa) waana Hoobiyey Eebe camalkooda arrintaasuna waa u fududahay Eebe.

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ
إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ
فَإِذَا ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ
أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ أُولَٰئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ
اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٩﴾

20. waxay malayn inayan tagayn Xisbiyadu (colalka) waxayna Jecelyihiin in marka Cololku yimaadaan ay baadiyaha jiraan ay warkiina warsadaan, hadday idiin joogaana ma dagaalameen wax yar mooyee.

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا وَإِن يَأْتِ الْأَحْزَابُ
يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ
عَنْ أَنبَائِكُمْ وَلَوْ كَانُوا فِيكُم
مَّا قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢٠﴾

Jahaadka iyo Difaaca Dalka Islaamka waa Jid adag'mana aha in Dadka la reebo oo cabsi galin iyo Waswaas iyo Balaayo iyo Baasbaa dhacay lagula dhex jiro Muslimiinta'sidii Munaafiqiintii Khayrka la neebayd Mu'miniinta ee Fulayaasha ahaa, indhaha Galka ka rogi jiray sida ruux Sakaraad hayo.
marka Nabadda ahna Xan iyo Dhib u la jooga Mu'miniinta, jeclaana in marka Magaalada Madiino iyo Dhulka Islaamka la soo weerari ay baadiyo ku maqnaadaan waydii'ayaana warka Muslimiinta'hadday joogaanna wax matareen. Al-Axzaab (18-20).

---

21. waxaa idinku sugan Rasuulka Eebe Kudayasho wanaagsan, ruuxii rajayn Eebe iyo Maalinta Aakhiro, Eebana xusa in Badan.

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ
يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢١﴾

22. markay Mu'miniintu arkeen Xisbiyadii (colkii) waxay dhaheen kan waa wixii Eebe iyo Rasuulkiisu noogu yabooheen, runbuu sheegay Eebe iyo Rasuulkiisu, waxaan Iimaan iyo Hogaansan ahayna uma siyaadinin.

وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ قَالُوا هَٰذَا مَا وَعَدَنَا
اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَمَا زَادَهُمْ
إِلَّا إِيمَانًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

23. Mu'miniinta waxaa ka mid ah Rag ka rumeeyey waxay Eebe kula ballantameen, waxaana ka mid ah mid Gutay Ballankii (Ajashiisii) waxaana ka mid ah mid sugi mana ayna badalin.

مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ
فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ
وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

24. in Eebe ka abaalmariyo Runlowyaasha Runtooda, oo cadaabana Munaafiqiinta, hadduu doono, ama ka

لِّيَجْزِيَ اللَّهُ الصَّادِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ
الْمُنَافِقِينَ إِن شَاءَ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ إِنَّ اللَّهَ كَانَ

toobad aqbalo, Eebana waa dambi-
dhaaf badane Naxariista.

غَفُورًا رَّحِيمًا ٢٤

Waxaa ku waajib ah ruuxa Mu'minka ah inuu ku daydo Rasuulka Eebe Hadalka, Ficilka, Akhlaaqda iyo wax kasta oo wanaag ah, sida samirka, Adkeysiga Jahaadka iyo wixii la mid ah, waxayna calaamo u tahay Eebe ka yaabid iyo darbasho Maalinta Qiyaame'ruuxa Mu'minka dhabta ahna waa inuu Rumeeyaa yabooha Eebe iyo Rasuulkiisa, sida caadada Mu'miniinta waa inay oofiyaan Ballan qaadka Eebe xaataa in xaqa Difaaciisa lagu dhinto'siday faleen Asaxaabtii Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) si Eebe ruux walba u abaal mariyo. Al-Axzaab (21-24).

---

25. Eebe wuxuu ku celiyey kuwii Gaa-
loobay cadhadoodii, wax khayr ahna
mayna gaadhin, Eebaana ka kaafiyey
Mu'miniinta Dagaal, Eebana waa
xoogbadane adkaada.

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا۟ خَيْرًا ۚ وَكَفَى
ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلْقِتَالَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ٢٥

26. kuwii u kaalmeeyey ehlu Kitaabka
ahaana wuxuu ka soo dajiyey (ka soo
saaray) Dhufaysyadoodii, wuxuuna ku
tuuray Quluubtooda argagax, koox ka
mid ah waad dilaysaan, Kooxna waa
Qafaalanaysaan.

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ
مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ
فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ٢٦

27. wuxuuna idin dhaxalsiiyey Dhul-
koodii Guryahoodii iyo xoolahoodii,
iyo Dhul aydaan hadda ka hor ku joog-
san, Eebana wax kasta (oo uu doono)
wuu karaa.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَٰرَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُمْ وَأَرْضًا
لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ٢٧

Eebe wuxuu ka warramay in cadawgii isu soo bahaystay baabi'inta Rasuulka iyo Mu'mi-niinta'Magaalada Madiinana harcereeyey ay hongoobeen'lana noqdeen cadhadii iyagoon wax gaysan, Mu'miniintiina Eebe ka kaafiyey Dagaal, iyo inuu Yuhuudii ku balan furtay Nabiga iyo Asxaabtiisana laga saaray Dhufaysyadoodii wax la laayay iyo wax la qafaashayna laga dhigay, Dhulkay dulmiga la joogeenna loo soo celiyey Mu'miniinta, Ballan jabinta iyo Khiyaamadana waa shaqada Yuhuudda, waxaana Yuhuud xukun caadil ah ku xukumay Sacad Binu Macaad. Al-Axzaab (25-27).

---

28. Nabiyow ku dheh Haweenkaaga
haddaad tihiin kuwo dooni Nolosha
adduunyo iyo Quruxdeeda kaalaya
waan idin gacan marin si quruxsanna
idiinsiideyne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ
أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ٢٨

29. Haddaadse tihiin kuwo dooni
Eebe iyo Rasuulkiisa iyo Daartii
Aakhiro Eebe wuxuu u darbay
Haweenka wanaagga fala oo idinka
mid ah ajir wayn.

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلْءَاخِرَةَ
فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ٢٩

30. Haweenka Nabigow tiinii la timaadda xumaan cad waxaa loo laalaabi cadaabka arrintaasna waa u fududahay Eebe.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ مَن يَأۡتِ مِنكُنَّ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖ
يُضَٰعَفۡ لَهَا ٱلۡعَذَابُ ضِعۡفَيۡنِۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ
عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٗا ﴿٣٠﴾

31. Tiise adeecda Eebe iyo Rasuulkiisa oo camal fiican fasha waxaan siinaynaa Labo ajir, waxaana u darbaynaa Rizqi wanaagsan.

۞ وَمَن يَقۡنُتۡ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعۡمَلۡ
صَٰلِحٗا نُّؤۡتِهَآ أَجۡرَهَا مَرَّتَيۡنِ وَأَعۡتَدۡنَا لَهَا رِزۡقٗا
كَرِيمٗا ﴿٣١﴾

**Aayadahan waxay waanin Haweenkii Nabiga illeen waa banii aadmiye'wuxuuna Eebe kala doorgaliyey inay dhalanteedka adduunka iyo quruxdiisa iyo Eebe iyo Rasuulkiisa iyo Daar aakhiro kala doortaan, oo hadday adduunyo rabaan uu Nabigu si quruxsan u siidayn, hadday wanaag falaana Eebe si fiican ku abaalmarin, tii iyaga ka mid ah oo xumaan cad la timaadana (Eebe waa ka koriyey) si daran loo ciqaabi, tiise Eebe iyo Rasuulkiisa adeecda camal fiicanna fasha Eebe siin ajir badan iyo Khayr. Al-Axzaab (28-31).**

---

32. Haweenka Nabigow ma tihidiin sida Haweenka kale haddaadse dhowrsataan hadalka ha nuglaynina oo uu damco midka qalbiga ka buka, hadal wanaagsanna ku hadla.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسۡتُنَّ كَأَحَدٖ مِّنَ ٱلنِّسَآءِۚ
إِنِ ٱتَّقَيۡتُنَّ فَلَا تَخۡضَعۡنَ بِٱلۡقَوۡلِ فَيَطۡمَعَ
ٱلَّذِي فِي قَلۡبِهِۦ مَرَضٞ وَقُلۡنَ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ﴿٣٢﴾

33. kuna sugnaada Guryihiinna, hana u wareegaysanina (idinko isfaydi) sidii jaahiliyadii horraysay, Salaadana ooga, Sakadana bixiya, Eebe iyo Rasuulkiisana adeeca, Eebe wuxuu uun dooni inuu xumaanta idinkatagsiiyo (fogeeyo) dambiga, Ehelubaytkow idinna daahiryeelo.

وَقَرۡنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجۡنَ تَبَرُّجَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ
ٱلۡأُولَىٰۖ وَأَقِمۡنَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ
وَأَطِعۡنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذۡهِبَ
عَنكُمُ ٱلرِّجۡسَ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِ وَيُطَهِّرَكُمۡ تَطۡهِيرٗا ﴿٣٣﴾

34. xusuustana waxa lagu akhrin Guryihiin oo aayaadka Eebe ah iyo Sunada (Nabiga), Eebana waa wax walba oge Xeeldheer.

وَٱذۡكُرۡنَ مَا يُتۡلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنۡ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ وَٱلۡحِكۡمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٤﴾

35. Raga Muslimiinta ah iyo Haweenka Muslimaadka ah, Ragga Mu‘miniinta ah iyo Haweenka Mu‘minaadka ah, Ragga Eebe adeeca iyo Haweenka adeeca, Ragga Runlowga ah iyo Haweenka Runloowga ah, Ragga Samra iyo Haweenka Samra, Ragga u khushuuca Eebe iyo Haweenka u khushuuca, Ragga Sadaqaysta iyo Haweenka Sadaqaysta, Ragga Sooma iyo Haweenka Sooma, Ragga isdhawra iyo

إِنَّ ٱلۡمُسۡلِمِينَ وَٱلۡمُسۡلِمَٰتِ وَٱلۡمُؤۡمِنِينَ
وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ وَٱلۡقَٰنِتِينَ وَٱلۡقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ
وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلۡخَٰشِعِينَ
وَٱلۡخَٰشِعَٰتِ وَٱلۡمُتَصَدِّقِينَ وَٱلۡمُتَصَدِّقَٰتِ
وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلۡحَٰفِظِينَ
فُرُوجَهُمۡ وَٱلۡحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ
ٱللَّهَ كَثِيرٗا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم

Haweenka isdhawra, iyo Ragga imbadan Eebe xusa iyo Haweenka inbadan xusa, wuxuu Eebe u darbay Dambi dhaaf iyo ajir weyn.

مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٥﴾

Aayadahan waxay si gaar ah u guubaabin una Hanuunin Haweenkii Nabiga ee Joogay Guriga daahirka ah si Haweenka kale ee Muslimiinta ah ugu daydaan'waxaana loo sheegay inayan la mid ahayn Haweenka kale, kana fogaadaan wareeg iyo hadal nugul oo kuwa jirran waxgaliya ee ay hadal wanaagsan ku hadlaan'ayna isasturaan ooyan noqon sidii Jaahiliyadii hore. Nasiib darro waxaa dhacday Jaahiliyad ka daran tii hore oo qaawisay Haweenkii kana dhigtay badeeco la gado, Jidhkooda ka ganacsada,taasina waxay khatar ku tahay nolasha bini aadmiga, Salaad, Sako, Eebe iyo Rasuulkiisa adeecidna laga helo Si Eebe xumaanta uga dheereeyo iyagoo xusuusan Nicmada Eebe Iyo Nabinimada Guryahooda ku sugan iyo Quraanka lagu akhrin'Eebana wuxuu ku abaal marin ajir wayn Muslimiinta, Mu'miniinta dhawrsadayaashaah, Rumeeyayaasha, Samirlowyaasha, kuwa khushuuca, kuwa Sadaqaysta, kuwa Sooma, kuwa isdhawra iyo kuwa badiya xuska Eebe. Al-Axzaab (32-35).

---

36. kuma haboona (umana banaana) nin Mu'min ah iyo Haweenay Mu'minad ah Marka Eebe iyo Rasuulkiisu wax xukumayaan Inay khiyaar u yeeshaan amarkooda, ruuxiise caasiya Eebe iyo Rasuulkiisa wuxuu dhumay dhumid Cad.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ
أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ﴿٣٦﴾

37. (xusuuso) markaad ku lahayd kii Eebe u Nicmeeyey, adna aad u nicmaysay (Zayd BinuXaarithah) hayso Hawcenaydaada Eebana ka yaab, Naftaadana aad ku Qarinaysay wax Eebe Muujin, ood kana cabsanaysid Dadka (xishoonaysid) Eebaana u muta in laga cabsado (lagana xishoodo) markuu Zayd dantiisii ka dhamaaystayna (isfureenna) aan kuu guurinay si ayan wax dhib ah u ahaanin Mu'miniinta (hadday guursadaan) Haweenka ay fureen kuway Wiilal ka dhigteen (iyagoo dhalin) amarka Eebana waa kii la Fuliyo.

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ
أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى
فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ
أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا
زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ
فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ
وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٣٧﴾

Aayadda hore waxay caddayn inaan ruuxna u bannaanayn inuu khilaafo waxa Eebe iyo Rasuulkiisu fareen oo xukun ah wax khiyaar iyo door doorasha ahna ayan xaq u lahayn'ruuxii amarka Eebe iyo Rasuulkiisa Caasiya oo khilaafana waa ruuxdhumay oo Jidka xaqaha ka leexday, aayadaha kale waxay ka qisoon in asaxaabi la dhihi jiray Zayd oo Nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) ka wiil yeeshay waqti hore uu guursaday Haweenay la dhihiJiray Saynab, isna neceen muddo ka dib, markaas uu Nabiga Kala tashaday, Nabiguna faray inuu haysto Xaaskiisa Eebana ka yaabo, haseyeeshee Eebaa Nabiga ku yar canaantay maxaayeelay Eebaa Nabiga tusiyey inuu guursan markay is furaan, si uu caadadii Jaahiliyadda u buriyo, Aayaddana kuma sugno wax warka lagu badiyo'Eebana wuxuu doono yuu xukumaa oo falaa, waxaana waajib ah inaan rumeyno.
Caa'isha waxaa laga wariyey (Eebe haka raalli noqdee) Inay tidhi: Hadduu Nabigu (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee)
Wax loo waxyooday qarin wuxuu qarin lahaa aayaddan. Al-Axzaab (36-37).

38. Nabiga korkiisa dhib ma aha waxa Eebe u Banneeyey, waana Jidkii Eebe ee Dadkii tagay ee hore amarka Eebana waa qadar Xukuman.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ
ٱللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ
وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٨﴾

39. (waxaa amaan mudan) kuwa gaadhsiiya (Dadka) Fariimaha Eebe kana cabsada Eebe, oon kana cabsan Axad ka soo hadhay, Eebaana ku filan, Xisaabiye (Kaalmayn).

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ
وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ ۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾

40. ma aha (Nabiga) Muxamad ah aabaha Ruux ragiina ka mid ah, laakiin waa Rasuulkii Eebe iyo Khatimidii Nabiyada, Eebana wax walba waa ogyahay.

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ
ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾

41. kuwa xaqa rumeeyow xusa Eebe wax badan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾

42. weyneeyana Aroortii iyo Galabtii.

وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾

43. Eebana waa kan idiin naxariista Malaa'igtiisuna idiin ducayso, si uu idiin ka bixiyo Mugdiyaasha idiin kuna bixiyo Nuurka, waana kan u Naxariista Mu'miniinta.

هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخْرِجَكُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَكَانَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ
رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

44. Bariidadoodu Maalintay Eebe la kulmi waa Salaan, wuxuuna u darbay ajir weyn.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُۥ سَلَٰمٌ ۚ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾

Wax Eebe xalaaleeyey Nabiga wax kama saarra'illeen amarka isagaa iska leh, hor iyo Dibee, waxaana amaan mudan kuwa farinta xaqa ah ee Eebe gaadhsiiya Dadka'kana yaaba Eebe kaliya wax ka soo hadhayna aan ka cabsanayn'Eebana ku filan wakiil gargaarah oo xisaabiya, tan kale waxay sheegi Aayadda Afartanaad inuusan Nabigu Aabo u ahayn Ragga ee u yahay Rasuulkii Eebe ee lagu khatimay Nabiyada, Eebana wax walba waa daalacdaa, waase in xuska Eebe la badiyaa Wakhti kasta, si Eebe noogu naxariisto Malaa'igtuna noogu ducayso, Nuurna u helo mugdigana uga baxno, Maalintaan lakulanana uu inoo naxariisto Nabad galyo iyo Ajir wayna inoo siiyo. Al-Axzaab (38-44).

---

45. Nabiyow waxaanu ku dirray adoo marag ah, oo bishaarayn oo digi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا
وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾

46. oo Dadka Eebe ugu yeedhi Idankiisa, oo siraad ifi ah.

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذْنِهِۦ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ﴿٤٦﴾

47. ee u bishaarce Mu'miniinta inay xaga Eebe ku leeyihiin fadli (dheeraad) weyn.

وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾

48. hana,adeecin Gaalada iyo Munaafiqiinta,dhibkooda iska gudub (hana u aabayeelin) Eebana talo Saaro isagaa ku filan wakiile.

وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَدَعْ أَذَىٰهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾

Eebeheen wuxuu u diray Dadka dhammaantiis Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) isagoo marag ah oo ubishaarayn Mu'miniinta una dıgi gaalada, xaqana Dadka ugu yeedhi'Isagoo Nuur cad oon mugdi ku jirin ah, Eebana wuxuu faray inuu u sheego Mu'miniinta wanaaga Eebe u darbay iyo inuusan gaalada iyo Munaafiqiinta warkooda uusan adeecin isagana jeedsado,Eebana talo saarto'illeen isagaa ku filan talo saarashee.
Cadha Binuu Yasaar waxaa laga wariyey inuu yidhi: Waxaan la kulmay Cabdullaahi Binu Camar Bınu Caas, waxaana idhi Iiga warran tılmaanta Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Tawreed dhexdeeda'wuxuuna yidhi Eebaan ku dhaartaye wuxuu ku tilmaamanyahay Tawreed Tilmaamihiisa Quraanka qaarkood. Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Markay soo dagtay aayadda (Nabiyoow anagaa ku diray adoo marag ah..) oo uu ahaa Nabiguna kii faray Cali iyo Macaad (Eebe ha raalli noqdee) inay aadaan Yaman yaa wuxuu ku yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Taga Bishaareeyana'hana eryina, Fududeeyana'hana adkeynına'waxaa laygu soo dajiyay (Aayadane).
Waxaa wariyey Ibnu Abiixaatim iyo Dhabaraanı. Al-Axzaab (45-48).

---

49. Kuwa (xaqa) rumeeyow hadaad guursataan Haween Mu'minaad ah markaas aad furtaan taabasho horteed, wax cidda ah kuma lihidin korkooda oy tirsan,ee gacan mariya una siidaaya si quruxsan.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَكَحْتُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٤٩﴾

50. Nabiyow waxaan kuu banaynay Haweenkaaga aad siisay meherkoodii iyo waxaad hanatay (Xagga gaalada) ooEebe kugu soo celiyey,iyo Gabdhaha Adeerkaa, Gabdhaha Eedadaa, Gabdhaha Abtiyadaa, Gabdhaha Habaryarahaa oo kula soo hijrooday, iyo Haweenay Mu'minaad ah hadday Nafteeda Nabi u hibayso, hadduu doono inuu guursado Nabigu,iyadoo gaar kugu tahay Mu'miniinta ka sokow, waan ognahay waxaan ku faralyeelay Mu'miniinta xagga Haweenkooda, iyo waxa gacantoodu hanato, si aan korkaaga dhib u ahaan, Eebana waa dambi dhaafe Naxariista.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَٰجَكَ ٱلَّٰتِىٓ ءَاتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِى هَاجَرْنَ مَعَكَ وَٱمْرَأَةً مُّؤْمِنَةً إِن وَهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِىِّ إِنْ أَرَادَ ٱلنَّبِىُّ أَن يَسْتَنكِحَهَا خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِىٓ أَزْوَٰجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ لِكَيْلَا يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٠﴾

Aayadahan waxay warrami xagga Guurka iyo Furıdda'iyo inaan Haweenay la furay taabasho horteed wax cidda ah korkeeda ahayn, tan kale waxay caddayn waxyaalaha guurka ku saabsan oo Eebe u banneeyey Nabiga (Naxariis iyo Nabadaglyo korkiisa Eebe hayeelee) iyo Mu'mininiintaba'wax Nabıga ku Gaar ah iyo wax guud ahaaneedba, iyo meherku yahay lagama maarmaan, siduu Nabigu yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) dayday Kaatun Bır ahna ha ahaatee (Meher) kuwana wuxuu isugu guuriyey inuu Quraanka baro, taasina waa xurmeynta Haweenka iyo qaddarintooda.Al-Axzaab(49-50).

51. Waad dib dhigi taad doonto, waadna soo dhaweyn taad doonto oo ka mid ah kuwaad ka fogaatay dhibna korkaaga ma aha.
saasaana u dhaw inay indhahoodu qabowsadaan ooyan murugoon oy raali ku noqdaan waxaad siisay dhamaantood, Eebana waa ogyahay waxa Quluubtiina ku sugan, Eebana waa oge Dulqaad leh.

۞ تُرْجِي مَن تَشَاءُ مِنْهُنَّ وَتُؤْوِي إِلَيْكَ مَن تَشَاءُ
وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ذَٰلِكَ
أَدْنَىٰ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ
بِمَا آتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي قُلُوبِكُمْ
وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥١﴾

52. kuuma banaana Nabiyow Haweenka (kale) mar dambe iyo inaad Haween kale ku badasho si kasta ood ula yaabto Quruxdooda waxaad hanato mooyee (oo Gaalo laga helo) Eebana wax walba waa ilaaliye.

لَّا يَحِلُّ لَكَ النِّسَاءُ مِن بَعْدُ وَلَا أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ
مِنْ أَزْوَاجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ
يَمِينُكَ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيبًا ﴿٥٢﴾

Aayadahan waxay ka warrami Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) iyo Haweenkiisii, iyo inay Nabiga u banaanayd inuu siduu rabo ulanoolaado Haweenkiisa, si iyaguna ayna u murgin, una raalli noqdaan, Eebana wuu daalacan waxa Quluubta ku sugan. wuxuuna Eebe ku abaalmariyey Haweenkii Nabiga inayna Nabiga u bannaanayn Guur Haween kale, iyo inuu furo Haweenkiisa oo kuwo kale ku badalo, maxaayeelay Imtixaanbay soo mareen kana gudbeen'waxayna noqdeen Hooyooyinkii Mu'miniinta, saasna waxaa qaba Ibnu Cabaas, Mujaahid, Daxaak, Qataade Xasan, Ibnu Jariir iyo Culimo kale oo badan. Al-Axzaab (51-52).

---

53. kuwa (xaqa) rumeeyow ha galina Guryaha Nabiga in cunno leydiinku Idmo (yeedho) mooyee idinkoon sugayn Bislaadkiisa, hasayeeshee marka laydiin yeedho gala, markaad cuntaanaa socda hanasugina sheeko, Illeen taasi waxay dhibi Nabigee wuuna idinka xishoone Eebese xaqa kama xishoodo, haddaad wax warsataan Haweenka (Nabigana) ka warsada Xijaab gadaashiis, saasaa u daahirnimo badan (ufiican) Quluubtiina iyo Quluubtoodaba, xaqna uma lihidin inaad dhibtaan Rasuulka Eebe ama aad Guursataan Haweenkiisa Gadaashiis waligeed, arrintaasuna way ku wayn tahay Eebe agtiisa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتَ النَّبِيِّ
إِلَّا أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَاظِرِينَ إِنَاهُ
وَلَٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَادْخُلُوا فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَانتَشِرُوا
وَلَا مُسْتَأْنِسِينَ لِحَدِيثٍ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي
النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِي مِنكُمْ وَاللَّهُ لَا يَسْتَحْيِي
مِنَ الْحَقِّ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَاعًا فَاسْأَلُوهُنَّ
مِن وَرَاءِ حِجَابٍ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ
وَقُلُوبِهِنَّ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا رَسُولَ
اللَّهِ وَلَا أَن تَنكِحُوا أَزْوَاجَهُ مِن بَعْدِهِ أَبَدًا
إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِندَ اللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾

54. Haddaad muujisaan wax ama qarisaan Eebe waa wax kaste oge.

إِن تُبْدُوا شَيْئًا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٤﴾

55. Korkooda (Haweenka) dhib kama Saarra Aabayaalkood, Wiilashooda, Walaalahood, WiilashaWalaalahood, Wiilasha Walaashood, Haweenkooda (Mu‘miniinta ah) iyo waxay hanatay Gacmahoodu, kana dhawrasada Eebe, Eebe wax kaste wuxuu u yahay Marage.

لَّا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِىٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآئِهِنَّ
وَلَآ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ إِخْوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبْنَآءِ أَخَوَٰتِهِنَّ
وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُنَّ ۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدًا ﴿٥٥﴾

Mahaboona in guriga Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Lays ka galo Idan la‘aan iyo isagoon cunto laysugu yeedhin, aadaabtuna waa in marka marti qaadku dhamaado loo fududeeyo Dadka Guriga een sheeko la wadin’Gaarahaan waxaa lagu sii adkeeyey Guryihii Nabiga ee waxyigu ku soo dagayay, Nabiguna uu ka xishoonayay bixinta, Eebese xaqa kama xishoodo, waxaana Asluub fiican ah in marka Haweenka la warsan alaab iyo wax lamid ah laga warsado meel asturan gadaasheed iyo xushmad sidii Haweenkii Nabiga Eebe ku caddeeyey’saasaana qalbiga uroon, mana banaana in Rasuulka Eebe la dhibo ama Haweenkiisii La guursado Gadaashiis, maxaayeelay waa arrin ku wayn Eebe agtiisa, Eebana wax kasta waa ogyahay, hasa yeeshee Haweenka Dhib kama Saarra ragga aan ubanaanayn inay guursadaan sida Aabbe, Wiilkeeda, Walaalkeed, iyo wixii lamid ah sidoo kale Haweenka Mu‘miniinta ah ee sharafta leh.
Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Haddii la iigu yeedho Cudud waan ajiibi, haddii la iihadiyeeyo Mijinna waan aqbali, ee markaad faaruqdaan wixii laydiin ku yeedhay ka fududeeya Qoyska Guriga leh una kala taga Dhulka. wataas asluubta iyo sharafta Islaamku. Al-Axzaab (53-55).

---

56. Eebe iyo Malaa‘igtiisu waxay ku sallin (amaani) Nabiga, ee kuwa (xaqa) rumeeyow ku Salliya korkiisa oo salaama Salaan.

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِىِّ ۚ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ صَلُّوا۟ عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا۟ تَسْلِيمًا ﴿٥٦﴾

57. kuwa dhiba Eebe iyo Rasuulkiisa wuu lacnaday Eebe Adduun iyo Aakhiroba,wuxuuna u darbay cadaab wax dulleeya.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِى ٱلدُّنْيَا
وَٱلْءَاخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٥٧﴾

58. Kuwa ku dhiba Mu‘miniita Rag iyo Haweenba waxayan kasbanin waxay xambaarteen Been abuurasho iyo Dambi cad.

وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ
بِغَيْرِ مَا ٱكْتَسَبُوا۟ فَقَدِ ٱحْتَمَلُوا۟ بُهْتَٰنًا
وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٨﴾

59. Nabiyow ku dheh Haweenkaaga iyo Gabdhahaada iyo Haweenka Mu‘miniinta isku dada Shukadiinna, taasaa idiinku dhaw in laydin aqoonsado oon laydin dhibine, Eebana waa dambi dhaafe Naxariista ah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلْمُؤْمِنِينَ
يُدْنِينَ عَلَيْهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يُعْرَفْنَ
فَلَا يُؤْذَيْنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٩﴾

60. haddayna ka jooginMunaafiqiintu iyo kuwa qalbiga ka buka iyo kuwa Gilgili (Beenta ku faafin) madiino waanu kugu diri kulamana Darsayaan wax yar mooyee.

۞ لَّئِن لَّمْ يَنتَهِ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم
مَّرَضٌ وَٱلْمُرْجِفُونَ فِى ٱلْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ
بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٠﴾

61. Waana la lacnaday meelkastooy joogaanba hana la qabto oo la diloDil-mo.

مَّلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوٓا۟ أُخِذُوا۟ وَقُتِّلُوا۟
تَقْتِيلًا ﴿٦١﴾

62. waana sunadii Eebe dadkii horee tagay wax badalina uma heshid Sunada Eebe.

سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۖ
وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٦٢﴾

Salliga Eebe waa amaan iyo Naxariis, kan Ma'laa'igtuna Waa duco iyo Dambi dhaaf sida Dadka, aayadduna wuxuu ku faray Eebe Dadka inay ku Salliyaan Nabiga. Salaada dhexdeeda'iyo markii la xuso'iyo khudbadahana waaba waajib Salligu. Fadli badanbaana ku soo arooray xaalkeeda oo ka midyahay in Nabigu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Kan iigu mudan Dadka Maalinta Qiyaame waa kan ugu badan salligayga.
Aayadaha kalana waxay cadayn in kuwa Eebe hadal xun ku dhiba iyo Rasuulkiisa xaqana ka leexda'Mu'miniintana dhiba Dambi la'aan ay mudan Lacanad adduun iyo mid aakhiraba, ay xambaarsa-deen abuurasho iyo dambi. Haweenkii Nabiga iyo Gabdhihiisii iyo Haweenka Mu'miniinta oo dhan waxaa la faray inay is asturaan, si loo aqoonsado inay sharafleeyihiin oon loo dhibin,
Mana haboona waana Munaafiqnimo lacanad lagu muto iyo qabasho iyo Dilba in lala dhex ordo Magaalooyinka Muslimka wax muslimka dhibi oo warbeen ah iyo Dacaayadah, wataas akhlaaqda islaamku iyo Dhaqankiisu Dhabta ah. Al-Axzaab (56-62).

---

63. Dadku waxay ku warsan Nabiyow Saacadda (Qiyaame) waxaad dhahdaa Cilmigeedu wuxuu jiraa Eebe agtiis, miyaadse ogtahay inay suuroowdo inay Saacaddu dhawdahay.

يَسْـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ ۚ
وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٣﴾

64. Eebe wuxuu Lacnaday Gaalada wuxuuna u darbay (Naarta) Saciiro.

إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلْكَٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ﴿٦٤﴾

65. Iyagoo ku waari dhexdeeda waligood oon helaynna Sokecye iyo gargaare midna,

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٦٥﴾

66. Maalinta lagu gagadin Wajigooda Naarta waxay dhihi waan halaagsanaye haddaan Adeecno Eebe oon Adeecno Rasuulkii.

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ
يَٰلَيْتَنَآ أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولَا۠ ﴿٦٦﴾

67. Waxayna dhihi Eebow waxaan Adeecnay Madaxdannadii iyo kuwii noowaaweynaa waxayna naga dhumiyeen Jidkii.

وَقَالُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا
فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ﴿٦٧﴾

68. Ee Eebow Sii kuwaas Laban laab Cadaab Lacanadwayna Lacnad.

رَبَّنَآ ءَاتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ ٱلْعَذَابِ
وَٱلْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ﴿٦٨﴾

Sida Aaayado badanba sheegeen Saacadda Qiyaame markey dhici Eebe unbaa og, inay dhawdahayna waa suurowdaa,waana sugantahay,illeen wixii kugu soosocdaba waa dhawyahaye, waxaase loo baahanyahay in loo darbado’Macnase kuma jiro in la warsado goortay imaan. Gaalana Eebe wuu lacnaday Ciqaab daranna wuu u darbay iyagoo kuwaari waligood, waxayna ku calaacali inay Khasaareen markay Maqleen warkii Madaxdoodii Jidka xaqa ah ka leexisay’iyagoo warsan Eebe in kuwaas Lacnadi ku dhacdo Cadaabkana loo laab laabo. Taasina waxay ku tusin Xumaanta Saaxiibka qalloocsan iyo war xun oo la maqlo inay Sabab u tahay Ciqaab daran iyo Halaag ee waa in laga digtoonaado, wanaagana laysku raaco laguna Saaxiibo, Xumaantana laga tago lays kuna maqlin’laguna Saaxiibin’illeen waa lugoooyee, Al-Axzaab (63-68).

---

69. Kuwa (xaqa) rumeeyow hanoqonina sidii kuwii dhibay (Nabi) Muuse oo Eebe ka bariyeelay waxay (ku) sheegeen, Eebe agtiisana wuxuu ku leeyahay Waji (Sharaf).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوْا۟ مُوسَىٰ
فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُوا۟ ۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهًا ﴿٦٩﴾

70. kuwa (xaqa) rumeeyoow ka dhawrsada Eebe hadal toosanna ku hadla.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٧٠﴾

71. Haydiin wanaajiyo Camalkiinna hana idiin dhaafo Dambigiinee, Ruuxii Adeeca Eebe iyo Rasuulkiisa wuxuu u liibaanay dhab ahaan Liibaan weyn.

يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ
وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧١﴾

72. Annagaa u bandhignay Ammaanadda (Cibaadada) Samooyinka, Dhulka iyo Buuraha wayna diideen inay Xambaaraan wayna ka Cabsadeen xaggeeda, waxaase xambaaray Dadka wuxuuna noqday Dulmi badane Jahli badan.

إِنَّا عَرَضْنَا ٱلْأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَٱلْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَن يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا
ٱلْإِنسَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا ﴿٧٢﴾

73. Si Eebe u cadaabo Munaafiqiinta Rag iyo Haweenba iyo Mushrikiinta (Gaalada) Rag iyo Haweenba, uu kana toobad aqbalo Mu‘miniita Rag iyo

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ
وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ
عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ

غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٣﴾

Haweenba, Eebana waa dambidhaafe Naxariista.

Waxaa haboon inaan dhibaa la noqonin sidii Gaaladii Dhibtay Nabi Muuse Markuu xishood iyo Sharaf kula dhexnoolaa, Eebana ka fogeeyey Kana Bari yeelay waxay ku sheegeen, Sharafna Eebe agtiisa ugu yeelay. Waana in Eebe laga yaabo hadal run ah oo xaq ahna lagu hadlo si Eebe Dambigeenna u dhaafo, markaan adeecno Eebe iyo Rasuulkiisana aan u liibaano Liibaan wayn.
Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Ruuxii Jecel inuu noqdo kan ugu sharaf badan Eebe Haka yaabo. Hadalka toosanna waa runta iyo xaqa. Eebana wuxuu u bandhigay Cirka, Dhulka iyo Buurahaba inay qaadaan Ammaano'taasoo ah Cibaadada iyo waxa lays faray iyo waxa layska reebay'wayse ka cudur daarteen kana Cabsadeen, waxaase xambaaray Dad oo Dulmi iyo Jahli ku dheehan si Munaafiqiinta iyo Gaalada loo cadaabo'Mu'miniintana looga toobad aqbalo'looguna dambi dhaafo.
Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebekorkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Afar Haddaad haysato wax kaama taaro wixii kaataga oo adduun ah, Ilaalinta amaanada, Runta Sheekada, Fiicnida Dabeecada iyo Xalaal nimada cunnada.
«Waxaa wariyey Imaam Axmed.» Al-Axzaab (69-73).




بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْآخِرَةِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١﴾

1. mahad Eebaa iska leh ay awooddiisa kujiraan waxa samooyinka iyo dhulka ku sugan, mahadna isagaa muta aakharo iyo aduunba, waana falsame xeel dheer (waxwalba oge).

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ
مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۚ وَهُوَ الرَّحِيمُ
الْغَفُورُ ﴿٢﴾

2. wuxuuna ogyahay waxa dhulka gali iyo waxa ka soobixi iyo waxa ka soodagi samada iyo waxa u kori, waana naxariiste dambidhaafa ah.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَأْتِينَا السَّاعَةُ ۖ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي
لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَالِمِ الْغَيْبِ ۖ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ
ذَرَّةٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ وَلَا أَصْغَرُ
مِن ذَٰلِكَ وَلَا أَكْبَرُ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُّبِينٍ ﴿٣﴾

3. kuwii gaaloobay waxay dhaheen nooma imaaneyso saacadda (Qiyaame), waxaad dhahdaa saas ma aha ee Eebahay baan ku dhaartey way idiin imaan, Eebahay waa wax maqan oge, wax darro la egna kagama qarsoona samooyinka iyo dhulka dhexdooda iyo wax waxaas ka yar iyo wax ka weyn midna, wax walbana kitaab cad bey ku suganyihiin.

4. Si Eebe u abaal mariyo kuwa rumeeyey (xaqa) oo camal fiican Falay kuwaasna waxay mudan dambi dhaaf iyo risqi wanaagsan.

لِّيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٤﴾

5. Kuwa u socda iney aayaadkanaga (kaleexdaan) iyagoo u maleyn iney daalin (Eebe) kuwaasi waxay mudan cadaab daran oo xun.

وَٱلَّذِينَ سَعَوْ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ
لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿٥﴾

6. Waxey arki kuwii cilmiga la siiyeyna (mu'miniinta ) in waxa laga soo dajiyey xagga Eebe xaq yahey kuna hanuunin jidka Eebaha adkaada ee la mahdiyo.

وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ ٱلَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيْكَ
مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلْحَقَّ وَيَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطِ
ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٦﴾

Aayadahanu waxay caddeyn in Eebaha cirka iyo dhulka waxa ku sugan xukuma ee maamula oo aakharo iyo aduunba iska leh ay mahadi u sugnaatey, wax kasta oo aduunka ka dhicina uu ogyahey, gaaladuse waxey diidi saacadda qiyaame iyo xaqa, wuuse keeni Eebaha wax walba og si uu u abaal mariyo kuwa wanaaga faley iyo gaaladaba mid walba camalkiis, kuwa xaqa rumeeyeyse oo cilmiga la siiyey waxey ogyihiin in quraanku xaq yahey'kuna hanuuniyo wadada Eebe ee toosan. Saba' (1-6).

---

7. Waxey dhaheen kuwii gaaaloobey maydin tusinaa nin idiin ka warrami in marka laydinkala geeyo (jidhkiina) kala gayn dhamaanteed in abuur cusub leydin abuuri.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ يُنَبِّئُكُمْ
إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمْ لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿٧﴾

8. Ma Eebuu ku been abuuran mase wuu waalanyahay, saas ma aha ee kuwaan rumeynin aakhiro waxay ku sugnaan cadaab iyo baadi fog.

أَفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِٱلْءَاخِرَةِ فِى ٱلْعَذَابِ وَٱلضَّلَٰلِ ٱلْبَعِيدِ ﴿٨﴾

9. Miyeyna arkaynin waxa hortooda ah iyo waxa gadaashooda ah oo samo iyo dhul ah hadaan doono waxaanu la goyn dhulka, mise waxaan ku soo rideynaa goosimo samada kamid ah arintaasna aayadbaa ugu sugan adoonkastoo towbadkeen badan.

أَفَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُم
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِن نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ
ٱلْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٩﴾

10. Dhab ahaanbaan u siinay Nabi Daawuud fadli (dheeraad) xaganaga ah, waxaana nidhi buurahoow la celceliya tasbiixda, shimbirahoowna (la celceliya tasbiixda,) waxaana u jilciney birta.

۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَٰجِبَالُ أَوِّبِى
مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾

11. Waxaana ku nidhi ka samee diricyada (dharka dagaalka) sugna tixiddeeda wanaagna fala, waxaad faleeysaana waan arkaa.

أَنِ ٱعْمَلْ سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ وَٱعْمَلُوا۟
صَـٰلِحًا إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١﴾

Gaaladu had iyo jeer waxay diidaan xaqa kana jeedsadaan, mar waxay inkiraan qiyaamada marna waxay nabiga ku sheegaan been abuurte ama waalli, waxaase jirta iney baadi ku suganyihiin, meyse ku waana qaataan cirka iyo dhulka dhan walba ka jira, haduu Eebe doonana uu dhulka la goyn karo ama cirka ku soo ridi karo, ka dib wuxuu Eebe ka waramay nabi Daawuud si loogu waano qaaato iyo in buuraha iyo shimbiruhu la tasbiixsanjireen, Birtanan loo jilciyey si uu uga sameeyo dharka dagaalka, Eebana farey inuu wanaagsameeyo, illeen Eebe wax walba waa arkaaye. Saba' (7-11).

---

12. Nabi suleymaanna waxaan u Sakhirray dabeysha, kallahaadeedu waa bil, carraabaheeduna waa bil, waxaan u dureeriney il Nuxaas ah (maar) Jinigana waxaa ka mid ah kuwo ku hor shaqeeya idanka Eebe, ruuxii ka mid ah oo ka iilata amarkanaga waxaan dhadhansiineeynaa cadaabka saciiro.

وَلِسُلَيْمَـٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ
وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ
بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا
نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾

13. Waxay u sameyn suleymaan wuxuu doono oo mixraabyo (Fooqaq) iyo suurooyin, iyo xeedhooyin dar oo kale ah, iyo dharyo sugan, waxaana ku nidhi fala ehelka Daawuudow mahadnaq, waxaana yar adoomadayda shugriga badan.

يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَـٰرِيبَ وَتَمَـٰثِيلَ وَجِفَانٍ
كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَـٰتٍ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ
شُكْرًا وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ ٱلشَّكُورُ ﴿١٣﴾

14. Markaan geerida ku xukunay Nabi suleymaan wax tusiyey geeridiisa ma jiro oon ahayn aboorka cunay ushiisa, markuu dhacay yaa waxaa u cadaaday jinigii hadey waxa maqan ogyihiin ineyna ku nagaadeen cadaab wax duleeya (shaqadiisa darteed).

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ
إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ
فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ
ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٤﴾

markuu Eebe sheegay qisadii Nabi Daawuud iyo waxa Eebe siiyey wuxuu raaciyey qisadii wiilkiisa Nabi suleymaan ahaa iyo in Eebe u sakhiray dabeysha oo orod dheer kallahaad iyo carraababa mid walbana ay ku goyn in bil loo socdo'maartana loojilciyey, jinigana ku shaqayn jiray, amarka Eebe iyagoo usameyn guryo iyo sawirro iyo weelal iyo daryo waawayn, farayna Daawuud iyo ehelkiisa iney Eebe ku mahdiyaan, in kastoo dad mahad naqaa yaryahay, Jiniguna inkastoo uu sheeganayey inuu ogyahay waxa maqan hadana waxaa ka qarsoomay geeridii Nabi suleymaan oo sidiibay shaqada ugu jireen, ilaa ushii uu ku tiirsanaa aboor cuno oo dhaco, haday waxa maqan ogyihiin ma ayna wadeen shaqadaas adag, waxaana inagu waajib ah inaan rumeyno qisadaas Nabiyada sida quraanku inoo sheegay. Saba' (12-14).

15. Guryihii reer sabaad waxaa ku sugnayd calaamo, Beeraana ka xigay xagga midig iyo xagga bidixba, waxaana Eebe ku yidhi cuna risqiga Eebihiin kuna mahadiya, waa balad wanaagsan iyo Eebe dambi dhaafbadane.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ ءَايَةٌ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ
وَشِمَالٍ كُلُوا مِن رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوا لَهُ بَلْدَةٌ
طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ ﴿١٥﴾

16. Wayse jeedsadeen, waxaana ku diray daad daran, waxaana ku badaley labadoodii beerood beero kale oo geedo khadhaadh iyo qoryo iyo sidri yar ah.

فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ
وَبَدَّلْنَاهُم بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ
وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِّن سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٦﴾

17. Sidaasaana ku abaalmarinay gaalnimadoodii darteed, abaalmarin xunna waxaan abaal marinaa kuwa gaalnimada badan.

ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِمَا كَفَرُوا
وَهَلْ نُجَازِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٧﴾

18. Waxaana yeeley dhexdooda iyo magaalooyinkii barakeysnaa (Yaman iyo Qudus) magaalooyin muuqdo waxaana qadaray socodkooda, waxaana ku nidhi ku socda dhexdeeda habeen iyo maalinba idinkoo aamin ah.

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا قُرًى
ظَاهِرَةً وَقَدَّرْنَا فِيهَا السَّيْرَ سِيرُوا فِيهَا لَيَالِيَ
وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ﴿١٨﴾

19. Waxayse dhaheen Eebow noo kala fogee socodka, wayna dulmiyeen naftooda, waxaana ka yeelay wax lagu sheekeysto.
waana kala goyney, sidaasna waxaa ugu sugan calaamo ruux kastoo Samirbadanoo Mahadin badan.

فَقَالُوا رَبَّنَا بَاعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ
فَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَاهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿١٩﴾

Saba waxay aheyd dowlad ka dhisneyd Yaman oo Eebe nimco siiyey dadkeeda'uuna faray inay cunaan nimcada Eebe kuna mahdiyaan, caabudaana, weyse inkireen oo xaqa ka jeedsadeen, markaasaa Eebe ku ciqaabay inuu ku siidaayo daad daran oo maansheeyey biyo xidheenka ma'ribna kharibey'markaasey u kala tageen aduunka'beerahoodii fiicnaana lagu badalay geedo khadhaadh oo xun.
Kibirkoodii dartiis yaana saas loogu abaalmariyey, tan kale markii Eebe ugu nicmeeyey magaalooyin is haya oy ku nastaan safarkooda xagga shaam yey warsadeen in loo kala fogeeyo, markaas Eebe kala diray kana yeeley wax lagu sheekeysto. Saba' (15-19).

---

20. Dhab ahaan waxaa ku rumoobey gaalada korkooda Ibliis Malihiisii, wayna raaceen wax yar oo ka mid ah oo mu'min ah mooyee.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُ فَاتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقًا
مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾

21. Mu'miniinta awood kuma laha ibliis wax kalana uma aanaan yeelin inay kala muuqato ruuxa rumeeyey Aakhiro iyo kan ka shakisan xaggeeda. Eebahaana wax walba waa ilaaliye.

وَمَا كَانَ لَهُ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَانٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ
مَن يُؤْمِنُ بِالْآخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِي شَكٍّ وَرَبُّكَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾

22. Waxaad dhahdaa u yeedha kuwaad sheegateenEebe ka sokow (iney ilaahyihiin) kuma hantaan darro wax la eg samooyinka iyo dhulka midna, wax wadaag ahna «shirkadna» kumaleh dhexdooda Eebe wax u kaalmeeyana kuma laha khalqiga.

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ
وَمَا لَهُۥ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾

23. Kumana anfacdo shafeeco Eebe agtiisa,ruuxuusan idmin. Markase laga faydo argagaxa quluubtooda waxay dhihi muxuuyidhi Eebihiin,markaasey dhihi kuwa shafeeci wuxuu yidhi xaq waana Eebaha sarreeya. ee weyn.

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنْ أَذِنَ لَهُۥ
حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ قَالُوا۟ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ
قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾

Ibliis lacanadi ha ku dhacdo wuxuu ku dhaartey inuu galaafan waxbadan oo dadka ka mid ah,waxaana raacay wax badan, mu'miniinse awood kuma leh inuu duufsado Eebana wax walba waa awoodaa ee waxuu saas ufalay imtixaan iyo inay kala muuqdaan mu'miniinta iyo gaaladu.
Wax cirka ama dhulka maamulkooda Eebe la wadaagana ma jiro wax Shafeecina ma jiro idanka Eebe La'aantiis. Eebana had iyo jeer xaqa iyo runta yuu sheegaa, waxaana sugnaaday in Eebe u dhihi Rasuulka naxariis iyo nabad galyo korkiisa haycelee, qiyaamada madaxa kor u qaad oo dheh waa lagu maqliye oo warso waa lagu siine oo shafeec waa lagaa shafeeco aqbalaye. Saba' (20-23).

---

24. Waxaad dhahdaa yaa idinka arsaaqa samooyinka iyo dhulka, waxaad dhahdaa Eebe,anaga iyo idinka mid unbaa hanuunsan ama baadicad ku sugan.

۞ قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
قُلِ ٱللَّهُ ۖ وَإِنَّآ أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى
أَوْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

25. Waxaad dhahdaa laydin warsan mahayo waxaan dambaabney anagana nalama warsado waxaad camalfaleysaan.

قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا
وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Waxaad dhahdaa waxaa ina kulmin Eebaheen, markaasuu ina kala xukumin si xaqa ah.
waana caadil wax walba og.

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ
وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٦﴾

27. waxaad dhahdaa i tusiya kuwaad Eebe haleeshiiseen oo shurako ah (wax la wadaago) saas ma aha ee Eebe waa adkaade falsan.

قُلْ أَرُونِىَ ٱلَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِۦ شُرَكَآءَ ۖ كَلَّا ۚ بَلْ
هُوَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

Eebaa dadka iyo khalqiga kalaba ka arsaaqa cirka iyo dhulka, gaaladii horana haddii la warsado saasey ku jawaabi jireen, ileen waxkale oo roobkeena ama doog soo bixiya majiraane. Xaquna waa mid kaliya, dambi ruux faleyna cid kale lama warsado'Eebana wuxuu kulmin dadka maalinta qiyaamaha'wuxuuna u kala xukumi si cadaalad ah, wax Eebenimada la wadaagana ma jiro, waxay gaaladu caabudi oo Eebe ka soo hadhayna dhammaan waa wax kama jiraan beenbeen ah. Saba' (24-27).

28. Kuu maanaan dirin waxaan dad-koo dhan ahayn, adoo u bishaaraynaya Mu'miniinta, una digi gaalada, laakiin dadka badidiisu ma oga.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا
وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨

29. Waxayna dhihi waa goorma yaboohaasi (soobixinta) hadaad run sheegaysaan.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٩

30. Waxaad dhahdaa waxaa idiin sugnaaday Waqti aydaan saacad ka dib dhacaynin kana hor dhacaynin.

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ
وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٠

31. Waxay dheheenna kuwii galoobay rumeynmayno quraankan iyo kuwii ka horreeyey midna, hadaad arki lahayd daalimiinta oo taagan Eebe agtiisa (qiyaamada) oo qaarkood qaarka kale hadal u celin ooy ku dhihi kuwii raaciyadda ahaa kuwii madaxda ahaa ee isla wayna, hadaydaan jirin waxaan ahaan laheyn Mu'miniin. (waxaad arki laheyd arin weyn oo lala yaabo).

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ
وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ
مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ
إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ
لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu Eebe u diray dhamaan khalqiga'si uu ugu bishaareeyo uguna digo, inkasta oo gaaladu diideen. Waxaana sugnaatay in Rasuulku (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) yidhi: (Waxaa la iibixiyey Madow iyo casaanba) «Bukhaari iyi Muslim yaa Jaabir binu Cabdullaahi ka wariyey.» Qiyaamada waqti bay leedahay ayna ka dib dhacayn kana hormarayn, Quraanka iyo kutubtii ka horraysayna Gaaladii way diideen oo beeniyeen, muxuuse utari calaacal markay Qiyaamda tagaan Eebe agtiisa ooy doodaan Raaciye iyo Madaxba. Saba' (28-31).

---

32. Kuwii iskibriyey (Madaxdii) waxay ku dhaheen kuwii tabarta yaraa (Raaciyaddii) ma anagaa idinka celinay hanuunka markuu idiinyimid saas ma ah ee idinkaa danbiilayaal ahaa.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ
أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ
بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

33. Kuwii tabarta yaraa (raaciyaddii) waxay ku dhaheen kuwii iskibriyay (Madaxdii) saas ma aha ee waxaa hanuunka naga celiyay dhagartii Habeen iyo Maalinba markaad nafarayseen inaan Eebe ka gaalowno una yeelo shariigyo, Waxay qarsadeen qoomamo markay arkeen cadaabka, Waxaana yeelay kuwii gaaloobay

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ
بَلۡ مَكۡرُ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ إِذۡ تَأۡمُرُونَنَآ أَن نَّكۡفُرَ بِٱللَّهِ
وَنَجۡعَلَ لَهُۥٓ أَندَادٗاۚ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُاْ
ٱلۡعَذَابَ وَجَعَلۡنَا ٱلۡأَغۡلَٰلَ فِيٓ أَعۡنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ

هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ٣٣

luquntooda Biro Naar ah. Miyaa laga abaalmarinin gaaladu waxay camal faleen mooyee.

Sida aayado badanba caddeeyeen Maalinta Qiyaamo Nafwalba waxay iska fogeyn Danbiga Ruuxakale, aayadahanna waxay cadayn in Maalinta Qiyaame ay doodi dhexmari Madaxdii iyo kuway xukumi jireen ee xaqa ka leexday'oo raaciyaddii ay eersan Madaxdii markey arkaan dhibaatada Qiyaamaha iyo Cadibaada daran'iyago sheegi hadayna Madaxdaas baasi jirin ooynan Xaqa ka leexinin inay toosnaanlahaayeen, haseyeeshee waxay ugu jawaabeen kuwii madaxda ahaa ineyna dhuminin iyagu ee ay ahaayeen kuwo iskood u xun, dharaartaana way qoomamoodeen markay arkeen Cadaabka loo darbay, maxayse anfici qoomamo markaas oo kale, taasina waxay kadigi inaan Xumaan iyo Eebe Caasi laguraacin laguna adeecin Cidna. Saba' (32-33).

---

وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِنْ نَذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا
إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ٣٤

34. Magaalo kasta oo aan dige (Nabi) u dirro waxay dhahaan kuwoodii loo nicmeeyay anagu waxa laydiinku soo diray waan ka gaalownay.

وَقَالُوا نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَالًا وَأَوْلَادًا
وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٣٥

35. Waxayna dhahcen anagaa xoolo iyo Caruurba idinka badan,nalamana cadaabayo.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٣٦

36. Waxaad dhahdaa Eebehay wuxuu u fidiyaa rizqiga ruuxuu doono,wuuna ku cidhiidhiyaa ruuxuu doono, laakiin dadka badankiisu ma oga.

وَمَا أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ بِالَّتِي تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا
زُلْفَىٰ إِلَّا مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ
لَهُمْ جَزَاءُ الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا وَهُمْ فِي الْغُرُفَاتِ
آمِنُونَ ٣٧

37. Ma aha xoolahiinnu iyo caruurtiinnu kuwii noo kiin dhaweeya, hase yeeshee ruuxii rumeeya (xaqa) oo camal fiican fala, kuwaas waxaa u sugnaaday abaalmarin labalaab ah camalkooda dartiis, waxayna ku aamin noqdaan qawlado janno.

Aayadahan ookale waa ku badanyihiin Quraanka Nabigaana lagu calooladkayn, waxaana caado ah in dadku markay dhargaan ay kibraan xaqana diidaan'kuwuuse Eebe doono wuu ka sooreebaa, Carruur iyo Xoolana wax lagu faano ma aha'maxaayeeley kuma tusiso Jeclaanta Eebe'cadaabna kaafuranmayse, Risqiguna Eebe awoodiisa yuu ku jiraa, ciduu doonana waa u waasicin, ciduu doonana wuu ku cidhiidhye, imtixaan dartiis'waxaase Eebe loogu dhawaadaa rumayn xaqa iyo camal fiican, kuwa saas falana waxay ku aamin noqon Jannada Eebe qawladaheeda, waxase muhimka ah waa in la ogaado inuusan ahayn qiimuhu xoolobadan, caruur, Madaxtinimo iyo hodantinimo addun ee sharaf iyo wanaag waa xaqoo lagu tooso iyo wanaag Jacayl. Saba'(34-37).

---

وَالَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ
فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ٣٨

38. Kuwa u socda ka (reebidda) aayaadkanaga iyagoo isleh Eebe daaliya, kuwaas waxaa lagu kulmin cadaab.

39. Waxaad dhahdaa Eebehay wuxuu risqiga u fidiyaa cidduu doono oo addoomadiisa ka mid ah, kuu doonana wuu ku cidhiidhyaa, waxaad bixisaan oo kastana Eebaa idiin bedeli.Eebena isagaa u khayroon wax wax arsaaqa.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ
وَيَقْدِرُ لَهُۥ ۚ وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ ۖ
وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٣٩﴾

40. Xusuuso maalinta uu Eebe kulmin dhamaan gaalada, markaas uu ku odhan malaa'igtiisa kuwani ma idinkay idin caabudi jireen.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ
أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ﴿٤٠﴾

41. Markaas ay dhihi adaa ceeb ka fog Eebow, adaa gargaarahanaga ah iyaga ka sokay, waxayse caabudi jireen Jinni badidoodna isagay rumaysnaayeen.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم ۖ بَلْ كَانُوا۟
يَعْبُدُونَ ٱلْجِنَّ ۖ أَكْثَرُهُم بِهِم مُّؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾

42. Maantase «Qiyaamada» uma hanato qaarkiin qaarkakale nacfi iyo dhib midna.
waxaana ku dhahaynaa kuwii dulmi falay dhadhamiya cadaabka naartaad beeninayseen.

فَٱلْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَّفْعًا وَلَا ضَرًّا
وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلنَّارِ ٱلَّتِى كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٢﴾

Diinta Eebe waa xaq waafaqsan abuuridda dadka wanaagsan, ciddiise isku dayda inay la dagaalanto'dadkana ka celiso isagaa lugooyo ku dhici'kuna dambayn Cadaab iyo halaag, tan kale ruux kasta oo Eebe risqi badan siiyay ama ku cidhiidhyay oo wax bixiya Eebe wuu u badali oo wax khayrleh yuu u daba marin. Eebe kaliya yaana muta cibaado'maalinta Qiyaamana waxa la soo kulmin Caabudihii iyo la caabudihii Eebe ka soo hadhay'waxna isuma tarayaan' Naarbaana lagu abaal marin, kuwaan in la caabudo Raalli ka ahaynse kuma jiraan. Saba' (38-42).

---

43. Marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga waxay dhahayaan kani ma aha mid dooni inuu idinka iilo waxay Aabbayowgiin caabudijireen mooyee, waxayna dhaheen kan (quraanku) ma aha waxaan beenabuurasho ahayn, waxayna dhaheen kuwii Gaaloobay Xaqu markuu u yimid kani waxaan sixir muuqda ahayn ma aha.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ
يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ وَقَالُوا۟
مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٣﴾

44. Ma aanaan siinin Kutubo ay akhriyaan, umana aanaan dirin xagooda dige kaa horreeyay (Carabta).

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَآ أَرْسَلْنَآ
إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ﴿٤٤﴾

45. Waxay beeniyeen (xaqa) kuwii ka horreeyayna,mana gaadhin(kuwii Nabiga beeniyay) Toban meelood meel

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا۟ مِعْشَارَ

waxaan siinay kuwaas, waxayna beeniyeen Rasuuladaydii, Sayse noqotay ciqaabtaydii (aan ciqaabay kuwaas xaqa beeniyay).

مَآ ءَاتَيْنَـٰهُمْ فَكَذَّبُوا۟ رُسُلِى ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

Eebe wuxuu ka warrami gaaladii iyo siday ciqaab daran u muteen markay beeniyeen xaqii Nabiga loo soo dhiibay, ayna afxumeeyeen Nabigii (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) kuna sheegeen inuu ka leexin waxay Aabayoowgood caabudi jireen, ayna ku sheegeen been abuur iyo sixir, taasna waa caadada jaahiliinta aan fikiraynin, Xaqana aan dhab u eegaynin, waxayna ahaayeen intaan Nabiga loo dirin kuwo jeclaa in wax u diga loo soo diro'maxaayeelay kitaab iyo Nabi midna horay uma lahayn, waxaase roonayd inay kuwaano qaataan gaaladii ka horeeysay ee xaqa beeniyey kana xoogbadnaa iyaga Eebana ciqaabay. Saba' (43-45).

---

46. Waxaad dhahdaa Nabiyow mid kaliya yaan idinku waanin inaad u jahaysataan Eebe laba labo iyo mid mid markaasna aad fikirtaan inaan saaxiibkiin «Nabiga muxamed ah» uusan waallayn, uu digihiinna cadaab daran hortiisna uu yahay,

۞ قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍ ۖ أَن تَقُومُوا۟ لِلَّهِ مَثْنَىٰ
وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا۟ ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ
إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾

47. Waxaad dhahdaa Nabiyow idiinma warsanin ujuuro idinkaase iskaleh (hadii laydin warsado), Ujuuradayda Eebe unbaa isiin, wax walbana Eebe wuu daalacan.

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ إِنْ أَجْرِىَ
إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾

48. Waxaad dhahdaa Eebehay xaquu soo dajiyaan (Xumaanta ku baaabi'iyaa) waana wax maqan oge badane.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّـٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

49. Waxaad dhahdaa xaqii waa yimid, baadhilna waa tirtirmay,

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَـٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٤٩﴾

50. Waxaad dhahdaa haddaan dhumo waxaan uun u dhumay naftayda, hadaan hanuunana waa wixii Eebe ii waxyooday, sababtiisa Eebe waa maqli dhawe.

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى ۖ وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ
فَبِمَا يُوحِىٓ إِلَىَّ رَبِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾

Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee), wuxuu Eebe faray inuu gaalada ku yiraahdo waxaan idiinku waanin inaad labo labo iyo mid mid u fikirtaan si aad u ogaataan inuusan Nabigu waallayn ee u ka digi cadaab daran, wax xoolo iyo ujuura ahna uusan warsanaynin, ee ujuuradiisu Eebe xagiisa tahay'illeen Eebaa wax walba u marag ah oo daalacane'xaqana Eebaa ku baabi'iya xumaanta iyo baadhilka, Nabiguna ma dhunsana, haddiibase la qadaro inuu dhunsan yahay isagay dhibi, hadduu xaq ku taaganyahay waana dhabtee waana waxyiga iyo mahada Eebee maxay gaalo samayn'Eebena wuu maqli dhawyahayna. Saba' (46-50).

51. Hadaad arki lahayd Nabiyow markay argagaxaan gaaladu oo meeley u cararaan jirin oo meel dhaw laga qabto, (waxaad arki lahayd arrin wayn).

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ فَزِعُوا۟ فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا۟ مِن مَّكَانٍ
قَرِيبٍ ﴿٥١﴾

52. Waxay dhihi markaas waxaan rumaynay (xaqa) xagay uga ahaan inay meel fog wax ku qaataan (rumayn).

وَقَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍ
بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

53. Dhab ahaanna waa iyagii uga gaaloobay xaqa, horay ay ka tuurayeen waxayan ogayn meel fog.

وَقَدْ كَفَرُوا۟ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ
بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

54. Waana la kala ooday iyaga iyo waxay doonayeen sidii lagu falay kuwii la midka ahaa ee ka horeeyay, waxayna ahaayeen kuwo shaki daran ku sugan.

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم
مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ فِى شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ﴿٥٤﴾

Qiyaamadu waa maalin daran, oo dhib iyo shiddo badan lagana argagaxo, markase gaalada si kada ah loo qabto, waqti wax la rumeeyana dhamaaday oo fogaaday illeen aduun kiibay ahayde, iyana waa kuwii adduunka ku gaaloobay ee xaqa beeniyey ee jaahilnimo iyo waxwalba oo xumaan ah ku sheegay waxay jeclaayeenna la kala dheereeyo oo lakala awdo sidii lagu falay kuwii la midka ahaa ee ka horreeyey illeen xaqay shakiyeene, muxuu tari calaacal iyo catow, ruuxii aqli lehse waa inuu xaqa si fiican ugu taagnaado, si uu u nabadgalo. qataade wuxuu yidhi iska jira shaki illeen ruuxii shaki ku dhinta waa lagu soo bixin, ruuxi yaqiin ku dhinta waa lagu soo bixine. Saba' (51-54).

# Suurat Faadhir سُورَةُ فَاطِرٍ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Mahad Eebaha billaabay «abuuray» samooyinka iyo dhulka yaaleh kana yeelay Malaa'igta farriinwade, oo garbolabo labo ah iyo saddex saddex iyo afar afar ah leh, wuuna siyaadiyaa Eebe abuuriduu doono, Eebana wax walba uu doono wuu karaa.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ
رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ
مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

2. Wixii Eebe dadka ugu nicmeeyo oo naxariis ah wax celin karaa majiro, wuxuu celiyaana wax siidayn kara ma jiro dabadiis, waana adkaade falsan.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ
وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢﴾

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ
غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾

3. Dadow xusuusnaada nicmada Eebe ee korkiina ah, abuure kale ma jiraa oo Eebe ka soo hadhay oo idinka arsuqi samada iyo dhulka.Eebe mooyee ilaah kale majiro ee xaggee laydiin ka iili xaqa.

Eebaha cirka iyo dhulka abuuray ee malaa'igta diray waxwalbana kara yaa mahad mudan'khayrkuu keenana wax celin kara majiro, wuxuu reebana wax keenikaraa ma jiro. dadkana waxaa waajib ku ah inay xusuustaan Nicmada Eebe iyo inaan Eebe mooyeen cid kale wax ka arsuqaynin cirka iyo dhulka. Ibnu cabaas (Eebe isaga iyo Aabihiisba ha ka raali noqdee) wuxuu yidhi ma aqoonin macnaha faadhir intaan uga imaado Laba nin oo ka mid ah baadiyaha Carbeed oo ku doodi ceel oo mid kood ku yidhi kii kale Anaa fadhiray (Bilaabayqodidda). Faadhir (1-3).

---

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ
وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٤﴾

4. Hadday ku beeniyaan waxaa dhab ahaan loo beeniyay rasuulladii kaa horreeyay, Eeba xagiisaana loo celin umuuraha.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ
ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٥﴾

5. Dadaw yabooha Eebe waa xaq ee yayna idindhagrin nolasha aduunyo,yuuna idinkudhagrin Eebe ku dhagris badane (shaydaan).

إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّا إِنَّمَا يَدْعُوا۟
حِزْبَهُۥ لِيَكُونُوا۟ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٦﴾

6. Shaydaanku waa colkiin ee idinna col ka yeesha,wuxuuna idiin ku yeedhi uun xisbigiisa si ay asaxaabta Naaarta saciiro u noqdaan.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

7. Kuwii gaaloobay waxay mudan cadaab daran, kuwii xaqa rumeeyay oo camal fiican falayna waxay mudan dambi dhaaf iyo ajri wayn.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنًا فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ
مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ
عَلَيْهِمْ حَسَرَٰتٍ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٨﴾

8. Ruuxse loo qurxiyay camalkiisa xun oo u arkay inuu fiicanyahay (ma lamid baa kaan saas falin), Eebe cidduu doono yuu dhumiyaa Ruuxuu doonana wuu Hanuuniyaa ee yeyna Naftaadu ku tagin walbahaarkooda, Eebe waa ogyahay waxay samayne.

Eebaheen had iyo jeer wuxuu calool adkayn jiray Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuuna xusuusin jiray Nabiyadii hore iyo waxay kala kulmeen gaaladii oo dhib iyo beenin ah, tan kale wuxuu Eebe yabooho wuu dhici'mana haboona in lagu kadsoomo aduunyo, shaydaan kugu kadiyo, illeen waa colka bini aadamkee'wuxuuna dooni inaad ka mid noqotid xisbigiisa si aad saciiro ula gashid, Xumaanle iyo Wanaaglena ma sina, mana aha in xumaantu kula qurux sanaato, kulana fiicnaato, waase in Eebe Hanuun la warsado xumaantana laga leexdo, Nabiguna waxba kama saarna cidii iska dhunta oo shaydaan adeecda. Faadhir (4-8).

9. Eebe waa kan diray dabaysha oy kiciso daruuro markaasaan u kaxayn magaalo dhimatay (abaarowday) markaasaan ku noolaynay roobkaas dhulka intuu dhintay ka dib, saas weeye soo bixintiina.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَسُقْنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٍ
مَّيِّتٍ فَأَحْيَيْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ كَذَٰلِكَ
ٱلنُّشُورُ ﴿٩﴾

10. Ruuxii dooni sharaf Eebaa iska lehsharaf dhammaanteed,xagiisayna u koraan kalimooyinka fiican, camalka suubanna wuu kor yeelaa, kuwa xumaanta ku dhagra (maamula) waxay mudan cadaab daran, dhagarta kuwaasna way uun halaagi.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ جَمِيعًا ۚ إِلَيْهِ يَصْعَدُ
ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ ۚ وَٱلَّذِينَ
يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ
وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ﴿١٠﴾

11. Eebe waa kan idinka abuuray Carro, hadana dhibic, markaas Lab iyo dhadig, haweenayna wax uurka kuma qaado mana dajiso ogaansho Eebe mooyee, ruuxii cimri dheer iyo ruuxii cimri gaabanba waxay ku sugan yihiin kitaabka Eebe, waana u fudud yahay.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ
أَزْوَٰجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ
وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِۦٓ
إِلَّا فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١١﴾

Roobka Eebaa keena siduu dabaysha roobka hor socotaba u keeno, roobkaasoo uu ku nooleeyo magaalo abaarowday'doogna ka soo baxo sidasaana loo soo bixin dadka qiyaamada, sharaf iyo cisiba Eebaa iska leh dhamaanted, wanaaguna Eebuu u koraa, sida uu u kor yeelo camallada fiican, xumaan iyo dhagarna saaxiibkeeda unbay dishaa oy halaagi, Eebana waa kan dadka carro ka abuuray (Aabahood Aadan) hadana candhuuf ka abuuray, kana dhiga Rag iyo Haween wax kastana waa ogyahay Eebe, uur haweenay, dhalidda cimriga dheer, kan gaaban, wax walbana Eebe waa u fudud yahay, xasan basri wuxuu yidhi: Hadal lama aqbalo camal la'aan tiis. Faadhir (9-11).

---

12. Ma eka labada badood taasi waa macaantahay si daran, taasina waa dhanaan daran mid kastana waxaad ka cunaysaan hilib cusub, waxaadna kala baxdaan Macdan aad xidhataan, waxaadna arkaysaan doonta oo jiidhi si aad u dalabtaan fadliga Eebe iyo inaad ku mahadisaan.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْبَحْرَانِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ
شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۖ وَمِن كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا
طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى
ٱلْفُلْكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢﴾

13. Habeenka yuu Eebe dhexgaliyaa maalinta Maalintana wuxuu dhexgaliyaa Habeenka, Qoraxda iyo dayaxana wuu sakhiray mid kastana wuxuu ku socdaa muddo magacaaban, saas waxa falana waa Eebihiin, isagaana xu-

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ
وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِى
لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ

kunka iska leh, waxaadse baryeysaan (caabudaysaan) oo Eebe ka soo hadhay ma hantaan xuub laf timireed.

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ مَا يَمْلِكُونَ
مِن قِطْمِيرٍ ١٣

14. Hadaad u yeedhataana idin ma maqlaan, haday idinbase maqlaan wax idiima taraan, Qiyaamadana way diidigaalnimadooda, cid wax og. sidaana wax kuugu warrama ma jiro.

إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا۟ دُعَآءَكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا۟
مَا ٱسْتَجَابُوا۟ لَكُمْ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكْفُرُونَ
بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ١٤

Wabiyada iyo Badaha Eebaa dureeriya qaarna macaaneeya qaar kalana kharaareeya, cunno iyo Kalluuna mid kasta ku beeray'si hilib nadiif ah loogu cuno'jowharna loogala baxo, doonyuhuna u dhex mushiixaan, si ay khayraadka Eebe u raadsadaan, looguna mahdiyo'Habeenka, Maalinta, Qoraxda, iyo Dayaxaba Eebaa sakhiray'si ay ushaqeeyaan tan iyo mudadii loo qabtay'xukunka caalamka iyo awoodiisana Eebaa iska leh'wax la wadaaga oo wax laga baryi ama wax maqli ama wax ajiibana ma jiro, sida Eebaha wax walba og wax kuugu cadeeyana ma jiro. Faadhir (12-14).

---

15. Dadow idinka unbaa fuqara ah (u baahan) Eebe, Eebena waa hodan amaanan.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِ ۖ
وَٱللَّهُ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ١٥

16. Hadduu doono wuu idin dhamayn wuxuuna keeni kuwo cusub.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ١٦

17. Arrintaasna wax Eebe ku culus ma aha.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ١٧

18. Nafna naf kale dambigeed ma qaado, haddii looguyeedho Naf culusoo dambaabtay inay xambaarto (danbi naf kale) lagama xambaaro waxba haba noqoto qaraabanee, waxaad uun u digi kuwa ka yaabi Eebe iyagoo maqan,oo ooga salaadda, ruuxii isdaahiriyana wuxuu uun isudaahiriyay naftiisa, xaga Eebe unbaana loo ahaan (geeri dabadeed).

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ
إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَىْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰٓ ۗ
إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ
لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ١٨

Eebe waa hodan'waana ka kaaftoomaa adoomadiisa, iyaguse waa fuqoro u baahan Eebe had iyo jeerba, wuxuuna karaa Eebe inuu halaago ciddii uu doono'kuna bedalo cid kale, wax Eebe dhib ku ahna ma aha, tan kale nafu nafkale danbigeed ma qaaddo, ee naf walba waxay kasbatay uunbaa horyala, qaraabonimana danbi lays kagama qaado, waxayse waanadu anfacdaa kuwa Eebe ka yaaba iyagoon arkayn, oo salaadda u dadaala, oo xumaan iska daahiriya, dadkuna xagga Eebe unbuu u ahaan, Cigrime wuxuu yidhi: maalinta Qiyaame darisku dariskuu ku dhagi, qaraabaduna way isku dhagi'ruuxna ruuxa kale wax uma taro Eebe idamkii mooyee. Faadhir (15-18).

19. Ma Eka indhoole iyo wax arke.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ﴿١٩﴾

20. Mana eka mugdiyo iyo iftiin.

وَلَا الظُّلُمَاتُ وَلَا النُّورُ ﴿٢٠﴾

21. Mana eka hoos iyo kulayl.

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُورُ ﴿٢١﴾

22. Mana eka kuwa nool iyo kuwo dhintay, Eebana wuxuu wax maqashiiyaa cidduu doono, mase maqashiin kartid cid qubuur ku sugan (gaaladuna waa wax dhintay oo kale).

وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَاءُ ۖ
وَمَا أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِي الْقُبُورِ ﴿٢٢﴾

23. Waxaan u dige ahayn ma tihid.

إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٣﴾

24. Annagaa kugu dirray xaq adoo bishaarayn oo digi,umadaan udige loo dirinna ma jirto.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ
إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

25. Haday gaaladu ku beeniyaan waxaa wax beeniyay kuwii ka horreeyay, waxay ula timid rasuuladoodii xujooyin iyo kutub (waano) oo xukun leh.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتَابِ
الْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾

26. Markaasaan qabtay kuwii gaalobay, sayse noqotay ciqaabtaydii (aan ciqaabay kuwaas).

ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٦﴾

Eebeheen sarreeye wuxuu inoogu caddeeyay tusaale inayna ekeyn indhoole iyo wax arke, Mugdi iyo Nuur, Ruux dhintay iyo ruux nool. Saasoo kale ma sinna mu'miniinta iyo gaaladu, Eebena cidduu doono oo xaqa jecel yuu wax maqashiiyaa, gaalase quluubtoodu dhimatay wax lama maqashiin karo'Nabigana waa uun dige sidii Rasuuladii ka horeeyay ee la beeniyay, Eebena umad qudha kuma dayn jaahilnimo ee cidkasta waxaa loo diray wax u diga oo xaqa u cadeeya oo kutub waano iyo wanaagleh loo soo dhiibay kuwii beeniyayna waa la halligay. Faadhir (19-26).

---

27. Miyaadan arkayn in Eebe ka soo dajiyay Samada biyo markaasna aan ku soo bixinaa Midho ay kala duwanyihiin midabkoodu, Buurahana waxaa ka mid ah wadooyin cad cad, iyo kuwo guduud ah oo midabo kala duwan leh iyo kuwo madow daran ah.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ
ثَمَرَاتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا ۚ وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ
وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾

28. Dadka iyo dhulsocotada iyo xoolahaba waxaa ka mid ah midabo kala duwan saas oo kale.

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ
مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ
مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾

29. Kuwa akhriya kitaabka Eebe oo salaadda ooga oo wax ka nafaqeeya (ka bixiya) waxaan ku arsaaqnay qarsoodi iyo caddaanba waxay rajayn tijaaro (ganacsi) aan baaraynin.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً
يَرْجُونَ تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾

30. Si Eebe ugu oofiyo ajrigooda ugu-na siyaadiyo fadligiisa, illeen Eebe waa dambi dhaafe mahad badane.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓ
إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

Eebe sarreeye wuxuu ku baraarujin qudradiisa iyo waynida awoodiisa uu abuurayna waxyaalo ku kala duwan midabka sida midhaha oo hadana ku soo baxay Biyo kaliya, sido kale buuraha kala duwan, iyo dadka, xoolaha iyo naflayda kalaba, waxaana arintaas u dhug yeelan oo ku waano qaadan culimada Eebe ka cabsada, waxaa kale oo Eebe ka waramay in adoomadiisa rumeeyay ay yihiin kuwa akhriya kitaabka Eebe (quraanka) kuna camalfala wuxuu fari'salaadana ooga waxna bixiya hoos iyo korba, waxayna rajayn kuwaasi ganacsi khayr leh oon baaraynin, Eebana wuxuu u oofin ajrigooda'wuxuuna u kordhin fadligiisa. Qataade wuxuu yidhi: Mudharif wuxuu ahaa Eebe ha u naxariistee markuu akhriyo aayadan kii dhaha: aayadani waa aayada qurraada. Faadhir (27-30).

---

31. Kaan kuu waxyoonay ee Quraanka ah unbaa xaq ah wixii ka horreeyayna u rumayn Eebana addoomadiisa waa ogyahay, arkaana.

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ لَخَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٣١﴾

32. Markaasaan dhaxalsiinay kitaabka kuwaan dooranay oo addoomadanada ka mid ah, waxaase ka mid ah mid dulmiyay naftiisa, iyo mid dhexdhexaystay, iyo mid ku hanuunay khayrka idanka Eebe, arrintaasna waa fadli weyn.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا
فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ
سَابِقٌۢ بِٱلْخَيْرَٰتِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٢﴾

33. Jannada cadnin yeyna gali iyagoo loogu xidhi dhexdeeda asaawir (wax lagu xarragoodo) oo dahab iyo Jawharba leh, dhar kooduna dhexdeeda waa xariir.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ
مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٣﴾

34. Waxayna dhihi waxaa mahad leh Eebaha naga tagsiiyay walbahaarka, illeen Eebeheen waa danbi dhaaf badane mahad badane.

وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِىٓ أَذْهَبَ عَنَّا ٱلْحَزَنَ
إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٤﴾

35. Eebihii nadajiyay guri nagaadi fadligiisa dartiis (janno) nagumana

ٱلَّذِىٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلْمُقَامَةِ مِن فَضْلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا

فِيهَا نَصَبٌ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٌ ﴿٣٥﴾

taabto dhexdeeda dhib, nagumana taabto daal.

Quraanka Eebaa u waxyooday Nabiga Maxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) waana xaq sugan oo u rumayn wixii xaqa ahaa ee ka horreeyay,waxaana dhaxal u helay kitaabkaas addoomada Eebe kooda yardambaabay, kooda dhexdhaxaystay iyo kooda khayrka ku hanuunay, arrintaasuna waa deeq Eebe oo wayn, waxayna gali dhamaantood Jannooyin lagu nagaado ooy ku dhex xidhan dhar sharaf leh ooy Eebe ku mahdin, walbahaarna uu ka dheereeyay dajiyayna guri aan dhib iyo daal midna lahayn (jannada). Dhabaraani wuxuu wariyay ibnu Cumar inuu yidhi Rasuulkii Eebe Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe Korkiisa ha yeelee: Ruuxa ashahaata kuma cidloobo geerida, Qabriga iyo soobixinta midna. Faadhir (31-35).

---

وَالَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقْضَىٰ عَلَيْهِمْ
فَيَمُوتُوا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُم مِّنْ عَذَابِهَا ۚ كَذَٰلِكَ
نَجْزِي كُلَّ كَفُورٍ ﴿٣٦﴾

36. Kuwii gaaloobay waxay mudan naarta Jahannamo, laguma xukumo geeri oy dhintaan, lagamana fududeeyo Cadaabkeeda, saasaana ku abaal marinaa mid kastoo gaalimo badan.

وَهُمْ يَصْطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَا أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا
غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ ۚ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم
مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَاءَكُمُ النَّذِيرُ ۖ
فَذُوقُوا فَمَا لِلظَّالِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ﴿٣٧﴾

37. Waxay ku qaylyi dhexdeeda Eeboownaga bixi aan camal fiican oo kaan sameynjirray ka duwan fallee, miyaanaan idin cimri siin muddo uu wax ku xusuusto ruuxii wax xusuusan oosan idiin imaanin dige (Nabiga) ee dhadhamiya gaaloy (ciqaabta) uma sugnaanin daalimiin gargaaree.

إِنَّ اللَّهَ عَالِمُ غَيْبِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٣٨﴾

38. Eebe wuxuu ogyahay waxa ku maqan samooyinka iyo dhulka, wuxuuna ogyahay waxa laabta (Qalbiga) ku sugan.

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ فِي الْأَرْضِ ۚ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ
كُفْرُهُ ۖ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ
إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

39. Eebe waa kan idinka dhigay kuwo dhulka iska badala, ruuxii gaaloobase gaalnimadiisu isagaydhibi, Gaaladana uma kordhiso gaalimadoodu Eebahood agtiisa cadho mooyee, umana kordhiso gaalada gaalnimadu khasaaro mooyee.

Had iyo jeer Quraanku wuxuu isla xidhiidhiyaa xaalka kuwa wanaagga fala iyo kuwa xumaanta sameeya, iyo waxa mid kasta loo darbay, aayadahanna waxaysheegi inay gaalo usugnaatay Naar ayan ka dhimanayn lagana fududaynayn, waana abaalka gaalimabadane o dhan, qaylo iyo Eeboow Naarta naga bixi aan wanaag falee wax matarto markaas oo kale, maxaa yeelay cimri wax lagu xusuusto waa la siiyay udigana wuu u yimid, Eebana wax walba waa ogyahay isagaana dhulka ku kala badala dadka, gaalimo iyo Xumaanna waxaan cadho Eebe iyo khasaare ahayn ma kordhiso,wuxuu yidhi Rasuulkuna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebe waa u dhameeyay cudurdaar ruuxuu dib udhigay intuu ka gaadho lixdan sano. Waxaa wariyay Bukhaari. Faadhir (36-39).

40. Ka warrama shariigyada aad baryeysaan ood (caabudaysaan) Eebe ka sokow, i tusiya waxay abuureen-dhulka, ama wadaag ah oy ku leeyihiin samooyinka, mise waxaan siinay Kitaab oo ay xujeeysan, saas ma aha ee gaalada qaarkood qaar uma yabooho waaxaan Dhagar ahayn.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ
بَلْ إِن يَعِدُ ٱلظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

41. Eebaa ka haya Samooyinka iyo dhulka inay gilgishaan (oo tagaan), haday gilgishaana waxaan Eebe ahayn oo qaban ma jiro, Eebena waa dulbadane dhaafid badan.

إِنَّ ٱللَّهَ يُمْسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ أَن تَزُولَا
وَلَئِن زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ
إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤١﴾

42. Waxay ugu dhaarteen Eebe dhaar adag hadduu uyimaado udige inay noqdaan kuwa ka hanuunsan (ka toosan) umadaha kale,. markuu uyimid digihiina uma siyaadinin waxaan carar ahayn.

وَأَقْسَمُوا۟ بِٱللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ
لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى ٱلْأُمَمِ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ
مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

43. isku kibrin dhulka iyo dhagar xun darteed, dhagarna xumaan waxaan ahayn ehelkiisa kuma dhaco ee miyaad sugaysaan waxaan wadadii kuwii hore ahayn, mana helaysid sunnada Eebe wax badala, ma helaysid sunnada Eebe wax wareejiya.

ٱسْتِكْبَارًا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَكْرَ ٱلسَّيِّئِ وَلَا يَحِيقُ
ٱلْمَكْرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ
ٱلْأَوَّلِينَ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ
ٱللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

Gaaladu ma keeni karaan wax xujo ah oo kutusin toosnida waxay caabudi oo Eebe ka soo hadhay, waxay sheegi ama caabudina waa been aan wax ka jirin'waxaase xaqah Eebaha cirka iyo dhulka haya sugayna, gaaladii qureesheedana in kastooy ku dhaaran jireen in hadii Nabi loo soo diro ay rumayn'hadana markuu Nabigu xaqa ula yimid way beeniyeen isla wayni iyo dhagar darteed'dhagarna ruuxeeday halaagtaa, taasina waa jidka Eebe iyo sunnadiisa waxbadali kara ama leexin karana majiro.
waxaa sugnaatay in Rasuulkii Eebe (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisaha yeelee) uu yidhi: Eebe sareeye ma seexdo mana haboona inuu seexdo, qaybna wuu ridaa midna wuu koryeelaa, waxaana u kora camalka Habeenka Maalinta ka hor, ka Maalintiina Habeenka ka hor, waxaana ku xijaaban Nuur (Bukhaari iyo Muslim). Faadhir (40-43).

---

44. Miyeyna ku soconin dhulka ooyna dayeeynin siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyey gaaladii Makaad, waxay ahaayeen kuwo ka xoogbadan,

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَمَا كَانَ

ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ
إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

Eebana wax ku cajisiya (daaliya) ma jiro Samooyinka iyo dhulka dhexdooda midna, waana oge wax walba kara.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟
مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًۢا ﴿٤٥﴾

45. Hadduu Eebe u qaban dadka waxay kasbadeen (oo xumaan ah) kagama tageen dhulka korkiisa waxsocda, laakiin wuxuu dib ugu dhigi tan iyo muddo magacaaban, marka ajashoodu (Geeridoodu) timaadana Eebe addoomadiisa wuu arkaa.

Waxaa haboon in lagu waano qaato maridda dhulka, si loo ogaaado kuwii beeniyay Nabiyada iyo xaqii iyo siduu Eebe ku falay, cidhibtoodiina noqotay halaag'iyagoo xoog, xoolo, Caruur iyo tiraba is bidayay, waxaasina wax ugama tarin cadaabkii Eebe iyo ciqaabtiisii midna, Eebana waa dulbadane'haduu sida loo dambaabi wax u ciqaabana waxba kuma reebeen dhulka korkiisa'wuxuuse la sugi xisaabta iyo abaal marinta muddo iyo maalinta Qiyaame,ee ruux walba Lakulmi abaalkiisa wax Eebe ka qarsoonna uusan jirin. Faadhir (44-45).

# Suurat Yaasiin

سُورَةُ يسٓ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan kuy billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

يسٓ ﴿١﴾

1. (Waxay ku tusin mucjisada Quraanka).

وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾

2. Quraanka xigmada leh yaan ku dhaartaye.

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣﴾

3. Nabiyoow waxaad ka mid tahay kuwa la diray (Rasuulada).

عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤﴾

4. Jid toosanna waad ku sugan tahay.

تَنزِيلَ ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٥﴾

5. Quraankuna waa soo dajinta Eebaha adkaada ee naxariista,

لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمْ فَهُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٦﴾

6. inaad ugu digto qoom aan loo digin Aabayaalkood oo halmaansan.

7. Dhab ahaanna waxaa ugu waajibay badankoodo (ciqaab) mana rumeeyaan xaqa.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلَىٰٓ أَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٧

Eebe wuxuu ku dhaartay Quraanka xakiimka ah in Nabiga laga soodiray xagga Eebe'loona wax yooday xaqa, jidtoosana uu ku sugan yahay, si Quraanka Eebe ku soo dajiyay uu u gaadhsiiyo dadka iyo gaaladii aan wax xaqa usheega loo bixinin dhawaanahan, badankoodna halaagsameen Naaruna u waajibtay'kuna dhiman gaalnimo'Eebana ma dhuminin ee iyagaa madax adaygay'xaqana diiday.
Ibnu xayaan wuxuu ka wariyay Jundub Binu cabdullaahi in Rasuulkii Eebe yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe kor kiisa ha yeelee):Ruuxii akhriya yaasiin Habeen Eebe dartiis waa loo dambi dhaafi.
Markalana wuxuu yidhi Nabigu: Waxaan jeclaan lahaa inay ahaato qalbiga ruuxkasta oo ummadayda ah. waxaa wariyay Bazaar. Yaasiin (1-7).

---

8. Annagaa yeelay cunahooda Bir waxayna qaban tan iyo gadhka Madaxayna kor u taagi (dhibaato darteed).

إِنَّا جَعَلْنَا فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ أَغْلَٰلًا فَهِىَ إِلَى الْأَذْقَانِ
فَهُم مُّقْمَحُونَ ٨

9. Waxaana yeelay hortooda jidaar gadaashoodana jidaar waana indha tiray waxna ma arkaan.

وَجَعَلْنَا مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا
فَأَغْشَيْنَٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ٩

10. waxaa isku mid ah hadaad u digto iyo hadaadan udigin (marna) ma rumeeyaan.

وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ
لَا يُؤْمِنُونَ ١٠

11. Waxaad un u digi (ooy anfici digidu) Ruxii raaca Quraanka oo Eebe ka yaaba isagoon arkayn, uguna bishaaree dambi dhaaf iyo ajir wanaagsan.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِىَ الرَّحْمَٰنَ
بِالْغَيْبِ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَأَجْرٍ كَرِيمٍ ١١

12. Annaagaa nooleyna wixii dhintay,waana qornaa waxay hor marsadeen iyo raaadkoodiiba, wax walbana waxaan ku koobnay Kitaab muuqda.

إِنَّا نَحْنُ نُحْىِ الْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوا۟
وَءَاثَٰرَهُمْ وَكُلَّ شَىْءٍ أَحْصَيْنَٰهُ فِىٓ إِمَامٍ مُّبِينٍ ١٢

Xaq diidayaashu ma doonayaan hanuunka Eebe, waxayna la mid yihiin ruux luquntiisa iyo gacmihiisa laysku xidhay oo madaxa kor u taagi, amadarbi lagu dayray, ama indhihiisa la daboolay, haddii wax loosheego iyo haddii kalana waa isku mid oo xaqa ma rabaan, waanadana waxaa ku intifaaci ruuxii Quraanka raaci oo Eebe ka yaabi, wuxuuna Eebe ugu bishaareeyay kuwaas dambidhaaf iyo ajri wayn, maxaa yeelay Eebaha awooda leh yey ka yaabeen iyagoon arkeynin, Eebahaas waxna nooleeya wax kastana Kitaab ku kulmiya.
Nabiguna wuxuu yidhi: ibnu aadanku hadduu dhinto wuu go'aa camalkiisu saddex mooyee: Cilmi lagu intifaaco, Ilmo fiican oo uduceeya, iyo Sadaqo socota gadaashiis. waxaa wariyay Muslim.
Yaasiin (8-12).

---

13. Uga yeel tusaale asaxaabtii magaaladii markay uyimaadeen Rasuulladii (loo soo diray).

وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا أَصْحَٰبَ الْقَرْيَةِ إِذْ جَآءَهَا
الْمُرْسَلُونَ ١٣

14. Markaan u diray xagooda labo, ooy beeniyeen, markaas aan ku xoojinay mid saddexaad, oy dhaheen idinkaa naloo kiin soo diray.

إِذْ أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ
فَقَالُوا إِنَّا إِلَيْكُم مُّرْسَلُونَ ﴿١٤﴾

15. Waxayna dhaheen (gaaladii) idinku ma tihidiin waxaan bashar (dad) nala mid ah ahayn, Eebaha Raxmaan ahna waxba ma soo dajinin, idinkuna waxaan been ahayn masheegaysaan.

قَالُوا مَا أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَمَا أَنزَلَ
الرَّحْمَٰنُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ﴿١٥﴾

16. waxay dhaheen (Rasuuladii) Eebahannaa og in naloo kiin soodiray.

قَالُوا رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّا إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ﴿١٦﴾

17. Korkannagana ma aha waxaan gaadhsiin cad ahayn.

وَمَا عَلَيْنَا إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

18. Waxay dhaheen (gaaladii) waan idin baasaysannay, haddaydaan joogin waan idin dhagaxyeynaynaa, waxaana xagganaga idinka taaban cadaab daran.

قَالُوا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا لَنَرْجُمَنَّكُمْ
وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Waxay dhaheen Rasuulladii baaskiinu wuu idinla joogi,haddii laydin waaniyo (Miyuubaasku idinlajiri) waxaadse tihiin qoon xadgudbay,

قَالُوا طَائِرُكُم مَّعَكُمْ أَئِن ذُكِّرْتُم
بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿١٩﴾

Gaaladii Nabiga beenisay wax badan yuu Eebe tusaale u sameeyay, halkanna wuxuu ka qisooday magaalo umadihii hore ah oo Eebe u soo diray Rasuulo laba ah, markii la beeniyeyna mid saddexaad lagu xoojiyay, hase yeeshee ay wada beeniyeen iyagoo sheegay inaan Eebe wax ku soo dajinin, Rasuuladuna ay ku dhaheen Eebaa og in naloo kiin soo diray waxaana digniin iyo gaadhsiin cad ahayna nama saara, Ibnu cabaas wuxuu sheegay inay ahayd Magaaladaasu Andhaakiya oo gaal xukumi jiray. Yaasiin (13-19).

---

20. Waxaa ka yimid Magaalada dhankeeda fog nin dagdagi (ordi) wuxuuna ku yidhi qoomkayow raaca rasuullada.

وَجَاءَ مِنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ رَجُلٌ
يَسْعَىٰ قَالَ يَا قَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٠﴾

21. Raaca cid aan idin warsanayn ujuuro, oo hanuunsan.

اتَّبِعُوا مَن لَّا يَسْأَلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٢١﴾

22. Maxaanan u caabudaynin Eebihii i abuuray xaggisana laydiin celin.

وَمَا لِيَ لَا أَعْبُدُ الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

23. Miyaan ka yeelan wax ka soo hadhay ilaahyo hadduu Eebaha Raxmaan ah dhib ila doono ayan wax iitareyn shafeecadoodu waxba, ayana i korinayn.

أَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِ آلِهَةً إِن يُرِدْنِ
الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّي شَفَاعَتُهُمْ
شَيْئًا وَلَا يُنقِذُونِ ﴿٢٣﴾

24. Markaas waxaan ku sugnaan baadi muuqata (cad).

إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤

25. Anigu waxaan rumeyay Eebehiin ee maqla.

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥

26. Waxaa lagu yidhi gal jannada wuxuuna yidhi shallaytadaydee qoomkaygii muu ogaado.

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ٢٦

27. Waxa Eebe iigu dambi dhaafay iigana yeelay kuwo la karaameeyey.

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

28. Kuma aanaan dajinin qoomkiisii gadaashiis Januud samada ka timid, mana aanaan ku soo dajinin.

۞ وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

29. Waxaan qaylo Kaliya ahayna laguma halaagin oo markaas ay bakhtiyeen (halaagsameen).

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

Had iyo jeer markii la arko dad xun waxaa la arkaa oo kale dad wanaagsan sida ninka xaqa rumeeyay ee aayadahani ka warrami iskuna dayay inuu hanuuniyo qoomkiisii,isagoo usheegi in Eebe kaliya muto in lacaabudo, waxa ka soo hadhayna ayna wax la caabudo ahayn iyo kuwo wax tari midna, markuu xaalkii ku adkeeyayna ay dileen, markaas Eebe Janno ugu abaalguday, isna markaas uu bishaaraystay isagoo dhihi may ogaadaan qoomkaygii sida Eebe ii wanaajiyay iigana mid dhigay kuwa lasharifay, kadibna xaalkii wuxuu ku dambeeyay in lahalaagay gaaladii. taasina waa abaalka xaqdiidayaasha.
Qataade wuxuu yidhi: Halla kulmin mu'min adoon u nasteexaynaynin oo Khayaani. Yaasiin (20-29).

---

30. Nidaamo (Qoomamo) yaa u sugnaatay addoomada Rasuulkii u yimaadaba waxay ahaadaan kuwo ku jees jeesa.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم
مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

31. Miyayna arkeyn intaan halaagnay hortood quruumo, aan xagooda usoo noqonayn.

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ
أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

32. Dhammaanna waxaa lagu soo kulmin agtannada.

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

33. Waxaa calaamo u ah dhulka dhinta (abaarooba) oo noolayno kana soo bixino midho ay wax ka cunaan.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا
وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

34. Waxaana yeellay dhexdeeda beero Timir iyo Cinabyo ah, waxaana ka dillaacinay dhexdeeda ilo (Biyo ah).

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ
وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

35. Si ay u cunaan midhihiisa iyo waxay camal faleen gacmahoodu, miyeyna mahdinaynin Eebe.

لِيَأْكُلُوا۟ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتْهُ
أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Waxaana nasahana Eebaha abuuray noocyada dhamaanteed oo ah waxa dhulku soo dhaliyo iyo naftoodaba iyo wax ayna ogayn.

سُبْحَـٰنَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ
ٱلْأَرْضُ وَمِنْ أَنفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٦﴾

Dadka waxaa ku badan kuwo khasaaray oo xumaan iyo xaq beenin ku madax taaga Eebana in kastoo uu dul badan yahay hadana daalimiinta wuu halaagaa, isagoo ruux walba la hor gayn Eebihiis, cidii waantoobina waxaa waano ugu filan dhulka abaarooba ee Eebe roobka ku shubo ka dibna midho, Doog iyo khayr badan ka soobaxo, waxaana xumaan ka fog Eebaha abuuray noocyada dhamaantood. Yaasiin (30-36).

---

37. Waxaaa dadka calaamo ugu filan habeenkaan Maalinta ka soo siibno, oo markaas ay mugdi galaan Dadkii.

وَءَايَةٌ لَّهُمُ ٱلَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ ٱلنَّهَارَ
فَإِذَا هُم مُّظْلِمُونَ ﴿٣٧﴾

38. Qorraxduna waxay ku orodaa meelay leedahay, taasina waa qadaraadda Eebaha adkaada ee waxwalba og.

وَٱلشَّمْسُ تَجْرِى لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ۚ
ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٣٨﴾

39. Dayaxana waxaan uqadaray (uyeelay) meelo uu ku hoydo intuu ka noqdo sida laan gabowday oo kale.

وَٱلْقَمَرَ قَدَّرْنَـٰهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَٱلْعُرْجُونِ
ٱلْقَدِيمِ ﴿٣٩﴾

40. Qorraxdana uma suurowdo inay haleesho Dayaxa Habeenkana uma suuroowdo inuu maalinta ka hormaro, mid kastana falagiisuu dhex dabaalan.

لَا ٱلشَّمْسُ يَنۢبَغِى لَهَآ أَن تُدْرِكَ ٱلْقَمَرَ وَلَا ٱلَّيْلُ
سَابِقُ ٱلنَّهَارِ ۚ وَكُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٤٠﴾

41. Waxaa calaamo ugu filan dadka inaan ku xambaaray aabayalkood Doontii buuxday.

وَءَايَةٌ لَّهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿٤١﴾

42. Waxaana uga abuuraynaa iyada oo kale waxay Koraan.

وَخَلَقْنَا لَهُم مِّن مِّثْلِهِۦ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٢﴾

43. Hadaan doonana waan maansheynaa wax u gargaarana mahelaan lamana koriyo.

وَإِن نَّشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنقَذُونَ ﴿٤٣﴾

44. Naxariis Eebe iyo uraaxayn tan iyo wakhti mooyee.

إِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَـٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

Runtu waa in habeenka, Maalinta, Qoraxda, dayaxa iyo khalqiga kalaba yihiin calaamooyinka ku tusin jirida Eebe iyo awoodiisa, mid walbana wuxuu u shaqeeyaa sidii Eebe ugu talo galay, mid kan kale dhaafi ama haleelina Ma jiro, wuxuuna mid walbana dhex dabaalan falagiisa, waxaa kale oo calaama u ah Eebe awoodiisa siduu Badda usakhiray si doomuhu iyo maraakiibtu udhex socdaan, haduu Eebe doonana uu karo inuu maasheeyo kuna dajiyo badda, hasa yeeshee wax walba wakhti buu u yeelay. Ibnu cabaas wuxuu yidhi: falagu waa sida dhar tolaha. Mujaahidna wuxuu yidhi: falagu waa sida dhagaxashiidka ama dhar tolaha. Yaasiin (37-44).

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٤٥

45. Marka gaalada lagu dhaho ka dhowrsada waxa hortiina ah iyo waxa gadaashiina ah waxaad udhawdihiin in laydiin naxariistee (ma maqlaan).

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ
رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٤٦

46. Aayad kasta oo u timaada oo ka mid ah aayaadka Eebahood way ka jeedsadaan.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ
أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٧

47. Marka lagu dhaho bixiya waxa Eebe idinku arzuqay wax ka mid ah waxay ku dhahaan kuwa gaaloobay kuwii rumeeyay ma waxaan quudinaynaa cid hadduu doono Eebe uu quudin lahaa, waxaan baadi cad ahayna kuma sugnidin.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٤٨

48. Waxay odhan gaaladu waa goorma (waqtiguu dhici) yaboohaas (Qiyaamadu) hadaad run sheegaysaan.

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ
وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ٤٩

49. Ma sugaayaan (gaaladu) hal qaylo mooyee oo qabanaysa iyagoo doodi.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ٥٠

50. Mana karaan dardaaran ehelkoodiina uma soo noqdaan.

Ruuxa caqliga leh waa inuu udarbado in laga abaalmarin wax kastoo uu layimaado, hase yeeshee gaalada caqliga daran iyo wixii lamid ahba waxba uma aabayeelaan'marka arintaas la farana dhag jalaq uma siiyaan, waxkastoo xaqahna way ka jeedsadaan, waxa Eebe ugu nicmeeyayna way ku bakhaylaan, waxayna ku jawaabaan xumaan, jeedsi iyo qiyaamo inkir, maxayse fali markay hal qaylo oo halaagta iyo geeridu utimaado iyagoo muran iyo dood ku jira, oo markaas aan dardaaran iyo ku noqosho guri midna u suuroobaynin. Yaasiin (45-50).

---

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ٥١

51. Suurkaa la afuufi markaasaa dadku qubuurahooda xagga Eebahood uga soo dagdagi.

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ
ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ٥٢

52. Iyagooy dhihi gaaladu waan khasaarnaye yaa naga soobixiyey meeshaan jiifnay (qabrigii) taasina waa wixii Eebaha Raxmaan ah yaboohay Rasuulladuna ku run sheegeen.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ
جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ٥٣

53. Waxaan qaylo kaliyo ahayn ma aha, maarkaasaa dhamaantood agtanada lagu soo kulmin.

54. Maantana (qiyaamada) lagama dulmiyo nafna waxba, laydiin kana abaalmarin maayo waxaad camal falayseen mooyeen.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا وَلَا تُجۡزَوۡنَ
إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٤

55. Asaxaabta Jannada (ehelkeeda) Maantaa waxay ku shuqloonyihiin Nicmo iyo farax.

إِنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ ٱلۡيَوۡمَ فِي شُغُلٖ فَٰكِهُونَ ٥٥

56. Iyaga iyo haweenkooduba waxay ku sugnaan hadh, waxayna ku dangiig-sanaan sariiro (sare).

هُمۡ وَأَزۡوَٰجُهُمۡ فِي ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ٥٦

57. Waxayna dhexdeeda ka heli faaki-had, waxayna heli waxay dalbaan.

لَهُمۡ فِيهَا فَٰكِهَةٞ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ٥٧

58. salaan Eebaha Naxariista xagiisa ka timidna way heli.

سَلَٰمٞ قَوۡلٗا مِّن رَّبّٖ رَّحِيمٖ ٥٨

Qiyaamadu waa xaq sugan, wayna imaan, Dadkuna qubuurahay ka soo bixi, iyadow kuwa xun xun dhihi shaleytee yaa naga soobixiyey qabrigii aanjiifnay, waxaana loogu jawaabi waa waqtigii Eebe yaboohay Rasuuladuna ku run sheegeen, soo kulmintuna Eebe kuma cusla ee hal qaylo oo malag ku qaylyo yaa ku filan, Eebana cidna madulmiyo, ruux walbana waxaa laga abaal marin wuxuu camal fashay, ehelo jannahana waxay ku nasan maalintaas Hoos, Sariiro iyo cunno raaxa leh, xagga Eebana waxaa uga iman salaan nabad galyo.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo NabadgalyoEebe korkiisa hayeelee) Ma jiraa cid u xanjeeran Jannada, Jannadu khatar ma leh, Eebaha Kacbadee nuurbaa kuligeed ka ifi, reyxaantuna way gilgilan, Guryana way kadhisanyihiin waxaa wariyey Ibnu Maajah. Yaasiin (51-58).

---

59. Soocma maanta dan-biilayaalyahow (gaalada).

وَٱمۡتَٰزُواْ ٱلۡيَوۡمَ أَيُّهَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٥٩

60. Miyaanan idinkula ballamin Bani aadamow inaydaan caabudin Shay-daan, illeen col muuqda yuu idiin ya-hay.

۞أَلَمۡ أَعۡهَدۡ إِلَيۡكُمۡ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعۡبُدُواْ
ٱلشَّيۡطَٰنَۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٦٠

61. Ood ani i caabudaan, taasina waa wadada toosan.

وَأَنِ ٱعۡبُدُونِيۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ٦١

62. Dhab ahaan wuxuu udhumiyay (Shaydaan) xaggiina dad badan, miyaydaan wax kasaynin.

وَلَقَدۡ أَضَلَّ مِنكُمۡ جِبِلّٗا كَثِيرًاۖ
أَفَلَمۡ تَكُونُواْ تَعۡقِلُونَ ٦٢

63. Tanina waa jahannamadii lay-diinku yaboohay.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ٦٣

64. Ee gala Maanta gaalimadinii dar-teed.

ٱصۡلَوۡهَا ٱلۡيَوۡمَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٦٤

65. Maanta waxan daboolaynaa afkooda, waxaana nala hadli gacmahooda waxaana ku marag furi lugahooda waxay kasban jireen.

ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ أَيْدِيهِمْ
وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٦٥

66. Haddaan doono waan indha tiraynaa oo markaas ay udag dagaan wadada, sayse u arki.

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ فَٱسْتَبَقُوا۟
ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ٦٦

67. Hadaan doonana waan doorinaynaa, mana karayaan tagid iyo soo noqosho midna.

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ
فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ٦٧

68. Ruuxaan cimri siinno waxaannu ku gadin abuuridda (waannu tabar yarayn) ee miyaydaan wax kasayn.

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ
فِى ٱلْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ٦٨

Maalinta qiyaame waa la kala bixi, Gaaladana meel gaar ah yaa looga sooci mu'miniinta, dadkana wuxuu Eebe warsan inay ballanqaadeen in Eebe la caabudo shaydaana laga digtoonaado, illeen waa colka waxbadan dhumiyee, Gaalana waxay gali Naarta Jahanamo iyagoo la aamusiiyay oo gacmahoodu iyo lugahoodu hadli, Eebana hadduu dono dadka wuu indha tiri, hadduu doonana wuu doorin iyagoo sii noqod iyo soo noqod karayn.
Abu'hurayre waxaa laga wariyay in Rasuulkii Eebe yidhi (Naxariis iyo NabadgalayoEebe korkiisa ha yeelee) Markay Maalinta qiyaame tahay Eebe wuxuu amraa Jahanamo waxaana ka soo baxa cuno madow oo dhihi: Dambiila yaashow soocma Maanta, waana la kala bixi isagoo la gurguuran. Waxaa sheegay Ibnu Jariir. Yaasiin (59-68).

---

69. Maanaan barin Nabiga shicirka, Kumana haboona, waxaan (barna) un waano iyo Quraan cad.

وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى
لَهُۥٓ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ٦٩

70. Si uu ugu digo ruuxii nool (xaqa raaci) cadaabna ugu sugnaado Gaalada.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ
عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٠

71. Miyeyna arkaynin inaan uga abuuray waxaan sameynay xoolo ay hantaan.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَآ أَنْعَٰمًا
فَهُمْ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧١

72. OOn u laylinay, ooy waxna ka Koraan waxna ka cunaan.

وَذَلَّلْنَٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ٧٢

73. Waxaana ugu sugan manfacado iyo cabid ee miyayna mahdinaynin Eebe.

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَمَشَارِبُ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ٧٣

74. Waxay ka yeesheen Eebe ka soke ilaahyaal inay u gargaaraan.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لَّعَلَّهُمْ يُنصَرُونَ ٧٤

75. Mana karaan gargaarkooda waxayna uyihiin Junuud (askar) kulmisan.

لَا يَسۡتَطِيعُونَ نَصۡرَهُمۡ وَهُمۡ لَهُمۡ جُندٞ مُّحۡضَرُونَ ﴿٧٥﴾

76. Ee yeyna ku walbahaar galinin hadalkoodu annagaa og waxay qarsan iyo waxay muujinbee.

فَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّا نَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَ ﴿٧٦﴾

Nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe kor kiisa hayeelee) Eebe waa ka fogeeyey inuu baro shicir iyo Gabay,ee wuxuu Eebe ku soo dajiyay Quraan xaqah,si loogu digo ciddii qalbigeedu noolyahay,Gaaladana uu xujo ugu noqdo. Eebana Nicmooyin badan yuu ugu nicmeeyey dadka'Sida Xoolaha oo una laylyay si loogu nacfiyo,haseyeeshee dadka badankiis Eebe kumamahdinin ee waxay yeesheen Ilaahyaal ay agtuban yihiin oon waxba u tarayn, yaynase ku walbahaar galinin Eebe waa og yahay sirtooda iyo caddaankoodee. Rasuulku wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee) inuu ka buuxsamo bagga mid kiinmalaxyaakakhayrooninuukabuuxsamogabay(xun).waxaasheegayImaamAxmed.Yaasiin(69-76).

---

77. Miyuusan arag dadku (oo ogayn) Inaan ka abuuray dhibic, markaas uu noqday dood badane cad.

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقۡنَٰهُ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ﴿٧٧﴾

78. Wuxuuna noo yeelay tusaale wuuna halmaamay abuurkiisa wuxuuna yidhi yaa noolayn lafo baaliyoobay.

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلٗا وَنَسِيَ خَلۡقَهُۥۖ قَالَ مَن يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ﴿٧٨﴾

79. Waxaad dhahdaa waxaa noolayn Eebihii ahaysiiyay markii horaba,abuur walbana waa ogyahay.

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

80. Eebaha idiinka yeelay geedka cagaaran dab, oo markaas aad hursataan.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلۡأَخۡضَرِ نَارٗا فَإِذَآ أَنتُم مِّنۡهُ تُوقِدُونَ ﴿٨٠﴾

81. Eebaha abuuray Samooyinka iyo dhulka miyuusan karin inuu abuuro isagoo kale, waa karaa, waana abuur badane ogaansho badan.

أَوَلَيۡسَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۚ بَلَىٰ وَهُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ﴿٨١﴾

82. Amarka Eebena markuu wax inuu abuuro doono waa inuu ku yidhaahdo uun ahaw oo uu ahaado.

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٨٢﴾

83. Waxaa nasahan (xumaan ka fog) Eebaha awooddiisu ku jirto xukunka wax kasta, xaggiisana laydiinsoo celin.

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٨٣﴾

Aayadahanu waxay soo dageen markuu gaal la dhihi jiray Ubayi binu khalaf uu u yimid Nabiga (naxariis iyo Nabadgalyo Eebe hayeelee) isagoo wata lafo duqoobay intuu burburiyayna o dabaysha raaciyay yidhi: Ma waxaadsheegi in tan Eebe soo noolayn, markaasuu Nabigu ku yidhi: Haa wuu kudili Eebe hadana ku soo noolayn Naartana ku galin. Eebaha dadka dhibic ka abuuray ee Geedaha dabka ka ahaysiiyay wax walbana abuuray, Cirka iyo dhulkuna awoodiisa ku jiraan markuu doonana kudhihi waxaas ahaw markiibana ahaada miyaan karin inuu soo celiyo mar labaad dadka ama ka daali Eebana wuu ka sareeyaa oo ka nasahanyahay xumaan'xaggiisaana dhamaan loo noqon ka dibna uu abaal marin cid walba. Yaasiin (77-83).

# Suurat Aṣ-Ṣaaffaat

## سُورَةُ الصَّافَّاتِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفًّا ﴿١﴾

1. (Waxaan ku dhaartay) malaaʻigta safan.

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجْرًا ﴿٢﴾

2. Iyo tan kaxaysa daruuraha.

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكْرًا ﴿٣﴾

3. Iyo tan akhrida Quraanka.

إِنَّ إِلَٰهَكُمْ لَوَٰحِدٌ ﴿٤﴾

4. Ee ilaahiin waa mid (qudha).

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ
ٱلْمَشَٰرِقِ ﴿٥﴾

5. Waa Eebaha samooyinka iyo dhulka iyo waxa udhaxeeya, iyo Eebaha qorrax ka soo bixidda.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِزِينَةٍ ٱلْكَوَاكِبِ ﴿٦﴾

6. Annagaa ku qurxinay Samada dhaw quruxda xidiga ah.

وَحِفْظًا مِّن كُلِّ شَيْطَٰنٍ مَّارِدٍ ﴿٧﴾

7. Iyo ka dhowrid shaydaan kastoo madax adag.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٍ ﴿٨﴾

8. Mana dhagaystaan jameecada sare, (Malaaʻigta) waxaana laga soo tuuraa dhan kasta.

دُحُورًا وَلَهُمْ عَذَابٌ وَاصِبٌ ﴿٩﴾

9. Iyagoo la eryi oo cadaab joogta ah usugnaaday.

إِلَّا مَنْ خَطِفَ ٱلْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ﴿١٠﴾

10. Marka laga reebo mid mid dafa hadalka oo uu raaco danab ifi.

Waxay ku billaabatay suuradu inuu Eebe ku dhaartay Malaa'igta inuu kali yahay iyo samada iyo dhulka iyo wax walba awoodiisa ku jiraan, iyo inuu cirka ku qurxiyay xidigo kana reebay shaydaanka inuu u dhawaado ama waxka dhagaysto, Qataade wuxuu yidhi: —Xiddigaha: waxaa loo abuuray saddex: Shayadiinta oo lagu gano, nuur lagu tooso (oo lagu garto jahooyinka) iyo Quruxda samada dhaw. Aṣ-Ṣaaffaat (1-10).

---

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَم مَّنْ خَلَقْنَآ
إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّن طِينٍ لَّازِبٍ ﴿١١﴾

11. Waydii gaalada ma iyagaa ku daran abuuridda mise waxaan abuuray, annagaa ka abuurray dhoobo dhagta.

12. Waxaadse la yaabtay (beenintooda) iyaguna way jees jeesi.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٢﴾

13. Marka la waaniyana ma waantoobaan.

وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٣﴾

14. Hadday calaamo arkaana way ku jees jeesaan.

وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٤﴾

15. Waxayna dhahaan kani waxaan sixir cad ahayn ma aha.

وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٥﴾

16. Waxayna dhahaan ma markaan dhimanno oon carro noqono iyo lafo yaa nala soo bixin.

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٦﴾

17. Ama aabayaalkannagii hore (iyagana malasoocelin).

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٧﴾

18. Waxaad dhahdaa haa waalaydin soo celin idinkoo waliba dullaysan.

قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٨﴾

19. Xaaladduna waa uun qaylo kaliya markaas, waxaa soo bixi dadkii oo wax ecgi.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنْظُرُونَ ﴿١٩﴾

20. Waxayna dhihi gaaladii halaagganagee kan waa maalintii abaalmarinta.

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢٠﴾

21. Waxaana lagu dhihi kani waa maalintii kala bixinta ee aad beeninjirteen.

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾

22. Kulmiya kuwii daalimiinta ahaa iyo wixii la mid ahaa iyo waxay caabudijireen.

۞ احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٢﴾

23. Oo Eebe ka soo hadhay, tusiyana jidka Jaxiimo.

مِنْ دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٣﴾

24. Joojiyana waxbaa la waydiine.

وَقِفُوهُمْ ۖ إِنَّهُمْ مَسْئُولُونَ ﴿٢٤﴾

25. (Waxaana lagu dhihi) Maxaad leedihiin oydaan isugu gargaaraynin.

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Saas ma aha ee maanta way isdhiibeen.

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ﴿٢٦﴾

Eebe kor ahaaye wuxuu faray Nabiga (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) inuu gaalada soo bixinta diidan warsado ma iyagaa ka daran khalqiga kale, waxayse ku jawaabeen dafiraad iyo jees jees iyo xumaan,waase la soobixin qiyaamada iyagoo dulaysan, oo calaacali, waxaase loo sheegi inay tahay maalintii abaalmarinta iyo wax la warsan lana tusi jidka naarta jaxiimo, isagoo is dhiibi Maalintaas, Cumar Binu Khadhaab wuxuu sheegay: In saaniga lala kulmin saaniga, kan ribadana kan ribada, kan khamridana kan khamrida. Aṣ-Ṣaaffaat (11-26).

27. Wuxuu qaabilay qaarkood qaarki kale iyago wax iswarsan.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٧﴾

28. Waxayna dhaheen kuwii wax-raacay (raaciyadii) waxaad ahaydeen kuwo nooga yimaadda xagga midig (wanaaga).

قَالُوٓا۟ إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

29. Waxay dhaheen madaxdii ma aha ee idinkaan mu'miniin ahayn.

قَالُوا۟ بَل لَّمْ تَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٩﴾

30. Wax xoog ah oon idin ku lahayn ma jirin waxaadse ahaydeen qoom xad gudbey.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ ۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَٰغِينَ ﴿٣٠﴾

31. Markaasuu nagu waajibay (nagu rumoobey) hadalkii Eebe (ciqaab) waxaana dhadhaminaynaa (cadaabka).

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَآ ۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ﴿٣١﴾

32. Markaasaan idin dhuminay annaguna waan dhunsanayn.

فَأَغْوَيْنَٰكُمْ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ﴿٣٢﴾

33. Iyagu maalintaas cadaabkay wadaagi.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٣﴾

34. Annaguna saasaan kufallaa dambiilayaasha.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٣٤﴾

35. Waxayna ahaayeen marka lagu dhaho Eebe mooyee ilaah kale majiro kuwa iskibriya.

إِنَّهُمْ كَانُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Oo dhaha ma waxaan uga tagaynaa ilaahyadannada gabayaa waalan.

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓا۟ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍۭ ﴿٣٦﴾

37. Saas ma aha ee wuxuu la yimid (Nabigu) xaq wuuna rumeeyey Rasuuladii (Eebe soodiray).

بَلْ جَآءَ بِٱلْحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٧﴾

Aayadahan wuxuu Eebe kusheegay in maalinta Qiyaamaha gaaladu qaarkood qaarka kale dagaali sida madaxda iyo kuwii xumaanta ku raacay, ugu dambeyntana waa in dhamaantood baadi ahaayeen cadaabkana ay ku kulmi mar haday xumaanta ku kulmi jireen, maxaayeelay waxay iska waynaynjireen marka lagu dhaho Eebe mooyee ilaah kale majiro, iyo inay Nabiga xumaan iyo waalli ku sheegaan isagoo xaq iyo rumaynta Rasuuladii Eebe layimid, taasuna waxay muujini in xumaanta iyo fasaadka oo laysku raaco ay sababin calaacal ciqaab Aakhiro. ee waa in wanaaga laysfraa xumaantana laysaga digo. Aṣ-Ṣaaffaat (27-37).

---

38. Idinku (gaaloy) waxaaad dhadhamisaan cadaabka daran (wax xanuujiya).

إِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا۟ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ﴿٣٨﴾

39. Waxaan camalkiina ahayna laydinkama abaalmariyo.

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٣٩

40. Addoomada Eebe ee niyada san (xumaan ma arkaan).

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ٤٠

41. Waxayna mudan kuwaasi risqi layaqaanno (Janno).

أُولَٰئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ٤١

42. Faakihadna way heli, iyagoo lagu sharfi.

فَوَاكِهُ وَهُم مُّكْرَمُونَ ٤٢

43. Jannooyinka Naciima.

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ٤٣

44. Waxayna ku sugnaan sariiro iyagoo is qaabili.

عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ٤٤

45. Waxaana lala kor socon weel laga soo buuxiyay il (Janno).

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ٤٥

46. Taasoo cad oo u macaan kuwa cabi.

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ ٤٦

47. Mana laha caqli qaadid iyo waalli midna (Khamrada Jannada).

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ٤٧

48. Agtoodana waxaa ahaan haween dhoowrsoon oo indha waaweyn.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ عِينٌ ٤٨

49. Ood moodo ukun la dhowray.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ٤٩

Xumaanle waa laga abaal marin xumaantiisa, isagoon ladulmiyayn, addoomada Eebe ee suubanse waxay heli janno, Nicmo, Sharaf iyo nolal wanaagsan, waxaana u adeegi wiilal darban, waxaana loo darbi wax wanaagsan ooy cabaan ooy kamidtahay khamri Janno oo xalaal ah oon madax xanuun iyo waalli midna lahayn, waxaana loo dhamayn wanaag.
Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Khamrada aduunka waxaa kusugan afar arimood: Waalli, Madax xanuun, Mantag iyo kaadi (badan). Tan aakhirase waa ka duwantahay sida aayada badan sheegeen iyo hadalka Nabigu. Aṣ-Ṣaaffaat (38-49).

---

50. Wuxuuna qaabilay qaarkood qaarka kale (ehelo Jannaha) iyagoo wax iswaydiin.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ٥٠

51. Wuxuuna dhihi mid hadlay oo ka mid ah waxaan kulahaa (adduunkii) saaxiib.

قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ٥١

52. Dhihi jiray adigu mawaxaad ka mid tahay kuwa rumeeyay (soobixinta).

يَقُولُ أَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ٥٢

53. Ma markaan dhimano oon carro noqono iyo lafo yaa nala abaalmarin.

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَدِينُونَ ٥٣

54. Wuxuuna dhihi mayla dayeysaan.

قال هل أنتم مطلعون ٥٤

55. Markaasu dayaa kuna arkaa jaxiima dhexdeeda.

فاطلع فرآه في سواء الجحيم ٥٥

56. Wuxuuna dhahaa Eebaan kudhaartayee waxaad udhaweyd inaad ihalaagto (idhumiso).

قال تالله إن كدت لتردين ٥٦

57. Haddayna Nicmada Eebe jirinna waxaan ahaan lahaa kuwa lagu soo kulmiyay (naarta).

ولولا نعمة ربي لكنت من المحضرين ٥٧

58. (Waxayna dhahaan ehelu jannuhu) miyeynaandhimaneynin*.

أفما نحن بميتين ٥٨

59. Geerideenii hore mooyee laynama cadaabayn**.

إلا موتتنا الأولى وما نحن بمعذبين ٥٩

60. Taasina waa uun liibaanta wayn.

إن هذا لهو الفوز العظيم ٦٠

61. Ee taasoo kale ha faleen kuwa camal fali.

لمثل هذا فليعمل العاملون ٦١

Waxaa horey loo soo sheegay inay ehelu naarku (Eebe hanaga dhecreeyee) is qaabili iyagoo calaacali oo is canaanan madax iyo raaciyadba, iyagoo isu dhihi adaa ii lahaa iyo adaa idhumiyay. Halkanna waxaa lagusheegay Ehelu jannaha iyo inay isqaabili iyagoo ka sheekaysan saaxiibadoodii adduunka ee xumaa iyo sida Eebe uga koriyay uguna nicmeeyay, taasoo ayan ka dhimanayn.
Xasan Albisri wuxuu yidhi: waxay ogaadeen (ehelu jannuhu) in nicmo kasta geeri goyso, markaasay dheheen: (Miyaynaan dhimanayn). Aṣ-Ṣaffaat (50-61).

* Ma nihin kuwo dhiman miyaa!?

** geeridii hore mooyee, mana layna cadaabayo! (dib u eegaha).

---

62. Mataasaa marti qaad u fiican (Jannada) mise geedii zaquum (xumeyd).

أذلك خير نزلا أم شجرة الزقوم ٦٢

63. Annagaa uga yeelay fitno (imtixaan) daalimiinta.

إنا جعلناها فتنة للظالمين ٦٣

64. Waana geed kasoobaxda gunta jaxiimo.

إنها شجرة تخرج في أصل الجحيم ٦٤

65. Midhaheeduna waxaad moodaa madaxyo shaydaan.

طلعها كأنه رءوس الشياطين ٦٥

66. Iyaguna (ehelu naarku) waxbay ka cunaan, waxaync ka buuxiyaan caloosha.

فإنهم لآكلون منها فمالئون منها البطون ٦٦

67. Waxayna kalooy mudan dheehid biyo kulayl daran.

ثم إن لهم عليها لشوبا من حميم ٦٧

68. Markaas waxay ku noqon jaxiimo.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى ٱلْجَحِيمِ ﴿٦٨﴾

69. Waxay heleen aabayaalkood oo baadi ah.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا۟ ءَابَآءَهُمْ ضَآلِّينَ ﴿٦٩﴾

70. Iyaguna raadkoodii bay ku dag dagi.

فَهُمْ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧٠﴾

71. Waxaa dhab ahaan u dhumay hortood badi kuwii hore.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٧١﴾

72. Waxaana udiraydhexdooda udigayaal.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ﴿٧٢﴾

73. Ee eeg siday noqotay cidhibtii kuwii loo digay.

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

74. Hasa yeeshee addoomadii Eebe ee niyada samaa (cadaab ma arkaan).

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٧٤﴾

Eebe (weynaaye) markuu soo sheegay ehelujannaha iyo wuxuu ku abaalmariyay yuu raaciyay Geed xun oo lagu margado laguna quudiyo ehelu naarka, taasoo lagu fidmeeyay intay aduunka joogeen. Sida gaalkii Abujahal oo yidhi markuu maqlay geedaas: mawaxaan Timır iyo Burcad aan cunno ahaynbaa mase aha siduu sheegayee waa geed daran oo madax shaydaanleh kana soo baxda Jaxiima salkeeda, ehelu naarkana isku cuno iyada iyo biyo kulayl badan hooygooduna waa Jaxiimo, maxaa yeelay Aabayaalkood oo dhunsan yey heleen kuna raaceen xumaanta, iyaga kahorna waxaa dhumay kuwii horeeyey badidood inkastoo loo diray udige waana laciqaabay.
Ibnu Cabaasna wuxuu yidhi: haddii in yar oo geed kaas ah lagu dheeho Badaha adduunyada waxay ka fasaadin lahayd dadka dhulka jooga nolashooda, ee waa sidee ruuxay cunna utahay. Waxaa sheegay Tarmidi. Aṣ-Ṣaaffaat (62-74).

---

75. Waxaa dhabahaan noogudhawaaqay (beryey) Nabi nuux, Cid wax ajiibana (maqlana) annagaa u fiican.

وَلَقَدْ نَادَىٰنَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ ﴿٧٥﴾

76. Waxaana Ka korinay isaga iyo ehelkiisiiba shidadii waynayd (maanshayntii).

وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

77. Waxaana ka yeelay faraciisii kuwa soo hadhay uun.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٧﴾

78. Waxaana ugu reebnay kuwo dambeeya (amaan ah).

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٧٨﴾

79. NabadGalyo Nuux korkiisa adduunyada ha udhex ahaato.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٩﴾

80. Saasaana ku abaal marinaa samafalayaalka.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٠﴾

81. Wuxuuna ka midyahay addoomadannada rumeeyay (xaqa).

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾

82. Markaasaan maanshaynay kuwii kale,

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْـَٔاخَرِينَ ﴿٨٢﴾

83. Waxaa kamid ah gargaarayaashiisa (Jidkiisaqaaday) Nabi Ibraahin.

۞ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾

84. Markuu ula yimid Eebihiis qalbi fayow (xaq rumeeyey).

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾

85. Markuuu ku yidhi Aabihiis iyo qoomkiisii maxaad caabudaysaan.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾

86. Ma been abuurasho yaad ilaahyo Eebe ka soo hadhay u dooranaysaan.

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٦﴾

87. Maxaadse ka maleysaneysaan Eebaha Caalamka.

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

Qisada nabi nuux iyo qoomkiisii iyo sida Eebe u koriyay isaga iyo intii raacday, una halaagay gaaladii beenisay wax badan bey quraanka ku soo aroortay, sidoo kale Nabi Ibraahimkii wadadii xaqa ahayd. Ku raacayna isna waxbadan yaa quraanku ka waramay, iyo sida Eebe qalbigiisa u wanaajiyay xaqana u raaciyey, iyo wixii dhex maray isaga iyo Aabihiis iyo qoomkiisii oo dhib iyo xaq usheeg ah, maxaase Eebe laga malaysan haddii xumaan lagu madax adkaado iyo gaalimo, Xasan Albasari wuxuu yidhi: Qalbiga fayow waa kan ka nabadgalay gaalimo. Aṣ-Ṣaaffaat (75-87).

---

88. Markaasuu eegay Nabi Ibraahim xiddigaha.

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٨﴾

89. Wuxuuna yidhi waan bukaa.

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾

90. Markaasay katageen kana jeedsadeen.

فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾

91. Markaasuu aaday Ilaahyaalkoodii (sanamyadii) wuxuuna ku yidhi miyeydaan (wax) cunayn.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩١﴾

92. Maxaad leedihiin oydaan la hadlaynin.

مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٢﴾

93. Markaasuu ku foorariyay midigta oo ku garaacay.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًۢا بِٱلْيَمِينِ ﴿٩٣﴾

94. Wayna soo qaabileeen gaaladii xaggiisa iyagoo dag dagi. (markuu jajabiyay).

فَأَقْبَلُوٓا۟ إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾

95. Wuxuuna ku yidhi ma waxaad caabudaysaan waxaad qoraysaan (sameyseen).

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٥﴾

96. Eebaana idin abuuray idinka iyo waxaad camalfalaysaan.

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

97. Waxayna dhaheen u dhisa meel (dab lagushido) kuna tuura Jaxiimo (dabka).

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾

98. Waxay la dooneen dhagar iyagaana ka yeellay kuwo hooseeya (laga adkaaday).

فَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾

Aayadahan waxay ka warami Nabi Ibraahim iyo qoomkiisii sida suurada kalaba loogaga hadlay hadana wuxuu usheegay inuu jirranyahay marey rabeen inay baxaan si uu u jajabiyo sanamyadooda, wuuna burburiyay intuu la hadlay kuna yidhi wax macuneysaan, gaaladii markay arkeen way cadhoodeen meel dab lagushido yeyna usameeyeen Nabi Ibraahim, wayna ku tuureen, Eebaase ka badbaadiyay, dhagartoodiina ka yeelay baaba,dullina ku danbeysiiyay,
Qataado wuxuu yidhi: Xiddiguu dayey, waa cirkuu dayey isagoo fikiri. Aṣ-Ṣaaffaat (88-98).

---

99. Wuxuu yidhi anigu waxaan aadi Eebahay (hijro) wuuna i toosin.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾

100. Eebow wax iga sii kuwa suuban (ilmo).

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠٠﴾

101. Waxaana ugu bishaaraynay wiil dabecco san.

فَبَشَّرْنَاهُ بِغُلَامٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾

102. Markuu ku gaadhay agtiisa socod wuxuu ku yidhi Nabi Ibraahim wiilkayow waxaan ku arkay hurdada anoo ku gawrici ee eeg waxaad fali, wuxuuna yidhi aabow samee waxa lagu faray waxaad heli hadduu Eebe doono inaan kamidnoqdo kuwa samree.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يَا بُنَيَّ إِنِّي أَرَىٰ فِي الْمَنَامِ
أَنِّي أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَا أَبَتِ افْعَلْ
مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِي إِنْ شَاءَ اللَّهُ مِنَ الصَّابِرِينَ ﴿١٠٢﴾

103. Markay hogaansameen oos u lagday wajiga.

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٣﴾

104. Yaan udhawaaqnay Ibraahimow.

وَنَادَيْنَاهُ أَنْ يَا إِبْرَاهِيمُ ﴿١٠٤﴾

105. Dhab ahaan baad ugu rumeysay riyadii, sasaana ku abaalmarinaa samafalayaasha.

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّؤْيَا ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٥﴾

106. Taasina waa imtixaan muuqda (oo weyn).

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْبَلَاءُ الْمُبِينُ ﴿١٠٦﴾

107. Waxaana ku furanay loog weyn (wan).

وَفَدَيْنَٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ١٠٧

108. Waxaana ugaga tagnay (ugu-reebnay) kuwa dambe.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي ٱلْءَاخِرِينَ ١٠٨

109. Nabadgalyo (salaan) Nabi Ibraahim korkiisa ha ahaato.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ ١٠٩

110. Saasaana ku abaal marinaa samofalayaasha.

كَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْمُحْسِنِينَ ١١٠

111. Wuxuu ka mid ahaa ad-doomadanada mu‘miniinta ah.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١١

112. Waxaan ugu bishaaraynay Isxaaq oo Nabi suuban ah.

وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢

113. Waana barakaynay Ibraahim iyo Isxaaqba, waxaana ka mid ah fara-cooda mid samafala iyo mid naftiisa si cad u dulmiya.

وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ مُبِينٌ ١١٣

Nabi Ibraahim (Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) markii Eebe u gargaaray yuu hijrooday, Eebana wuxuu ka baryey inuusiiyo Ilmo fiican, markaasaa Eebe siiyey Ismaaciil kuna imtixaanay inuu gawraco, hadana furtay markay udarbadeen fulinta amarkii Eebe, magacfiicanna ugu reebey Eebe aduun-ka, hadana uu ugu bishaareeyay Isxaaq oo suuban.
Ibnu Cabaas waxaa laga wariyey: Kanlafurtay waa Nabi Ismaaciil, yuhuudina waxay sheegtay inuu isxaaqyahay, wayna beensheegeen. Aṣ-Ṣaaffaat (99-113).

---

114. Dhab ahaan yaan ugu ma-nnaysanay(ugunicmeeynay)Nabi Muu-se iyo NabiHaaruun (Nabinimo).

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١١٤

115. Waana ka korinay iyaga iyo Qoomkooda dhibaatadii waynayd.

وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ١١٥

116. Waana u gargaaray, waxayna noqdeen kuwo adkaaday (sareeyey).

وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ١١٦

117. waxaana siinay Kitaabkii cad-daa.

وَءَاتَيْنَٰهُمَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلْمُسْتَبِينَ ١١٧

118. Waxaana ku hanuuninay Jidka toosan.

وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١١٨

119. Waxaana ugu dhaafnay dadka dambe, (amaan ah).

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي ٱلْءَاخِرِينَ ١١٩

120. Nabadgalyo ha ahaato Nabi Muuse iyo Nabi Haaruun korkooda.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٠

121. Saasaan ku abaalmarinaa kuwa wanaagga fala,

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢١﴾

122. Waxayna ka midyihiin addoomadanada mu'miniinta ah.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

Nabi Muuse iyo walaalkiis Nabi Haaruun meelo badanbay quraanka kaga soo arooreen, iyo waxay kala kulmeen Fircoon iyo Qoomkiisii iyo Baniisraa'iil markii danbe iyo inuu eebe ka koriyay iyaga iyo qoomkoodii dhibaatadii waynayd oo ahayd maansheyntii Fircoon iyo colkiisii'Eebena Kitaab cad siiyay, jidka wanaagsanna ku toosiyay'sharaf iyo magacfiicanna ureebay, waxayna kutusin arrinkaasu in Eebe la jiro oo gargaar iyo sharaf udambaysiin ciddii xaqa iyo runta kudadaasha,
Dhabari wuxuu yidhi: jidka toosani waa diinta islaamka'waana diinta Eebe ee uu Nabiyada ku bixiyay. Aṣ-Ṣaaffaat (114-122).

---

123. Ilyaasna Wuxuu ka mid ahaa Rasuullada.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

124. Markuu ku yidhi qoomkiisii miyeydaan dhawrsaneyn (Eebe kayaabayn).

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

125. Mawaxaad baryeysaan Bacli (Sanam) ood ka tagaysaan Eebaha abuurka wanaajiya.

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ الْخَالِقِينَ ﴿١٢٥﴾

126. Ee ah Eebihiina iyo Eebaha aabayaalkiinii hore.

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

127. Markaasay beeniyeen, waxaana loo soo kulmin (Cadaab).

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

128. Laakiin adoomada Eebe ee niyada san (waxay lakulmi khayr).

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

129. Waxaana ugu reebnay dadka danbe (amaan ah).

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

130. Nabadgalyo ha ahaato Ilyaas korkiisa.

سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

131. Saasaana ku abaalmarinaa kuwa sama fala.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

132. Wuxuuna ka midyahay adoomadanada mu'miniinta ah.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

Ilyaas wuxuu ka mid ahaa Nabiyada Eebe, wuxuuna Eebe u diray Bini israa'iil oo caabudi jiray sanam la dhihi jiray Bacli, wuxuuna ugu yeedhay cibaadada Eebe, iyo inay katagaan cibaadada waxa ka soo hadhay si darana wuu u waaniyay, wuxuuna Eebe ku abaalmariyey inuu ka yeelay addoomadiisa toosan ee wanaaga Fala'magac fiicanna wuu ugu reebey dadka.
Taasina waxay ku tusin inuu xaqa iyo cidda ku socotaayi wanaagga iyo cidhibta fiican ku danbeyn. Inkastoo baadilku muddooyin laga yaabo inuu muuqdo oo darraado. Aṣ-Ṣaaffaat (123-132).

133. Nabi luudhna wuxuu ka mid ahaa rasuulada (la diray).

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

134. Xus markaan korinay isaga iyo ehelkiisaba dhamaan.

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٤﴾

135. marka laga reebo Cajuuso (haweeneydiisii) oo ku hadhay halaaga.

إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿١٣٥﴾

136. Ka dibna waxaan halaagnay intii kale.

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ﴿١٣٦﴾

137. Idinkuna (reer makaad) waxaad martaan dhulkoodii waabariga.

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ﴿١٣٧﴾

138. Iyo Habeenkaba ee miyeydaan wax kasaynin.

وَبِٱلَّيْلِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٨﴾

139. Nabi Yuunusna wuxuu ka mid ahaa Rasuulladii (ladiray).

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٩﴾

140. Xus markuu kudhuuntay (kucararay) Doontii buuxday.

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١٤٠﴾

141. Oo uu qoriritay noqdayna mid laga reeyey. (Baddana lagu tuuray).

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ﴿١٤١﴾

142. Kalluunna liqay isagoo ladagaalay.

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٢﴾

143. Hadduusan noqonin kuwa Eebe u tasbiixsada (xusa).

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾

144. Wuxuu kunagaan lahaa calooshiisa tan iyo maalinta lasoo bixin dadka.

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾

145. Waxaana kutuuray banaan cidla ah isagoo buka.

۞ فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾

146. Waxaana ka soo bixinay korkiisa Geedka yaqdhiinka ah (hadhayn darteed).

وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾

147. Waxaana u diray Boqolkun oo dad ah ama ka badan.

وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِا۟ئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٧﴾

148. Wayna rumeeyeen, waxaana uraaxaynay (sugnay) tan iyo mudo.

فَـَٔامَنُوا۟ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾

Nabi Luudh iyo Nabi Yuunus iyo Nabiyadii kaleba iyo Qoomamkoodii waxay kudambeeyeen iyo sida Eebe kukala maamulay Quraankaa tilmaamay, waxaase muhim ah in xumaanta laga dheeraado, wanaaggana lagu dadaalo, tan kale waa in la ogaado in Eebe wax walba karo farajkiisuna dhawyahay ducadana aqbalo,

Qisadiisuna waxay ahayd inuu dar Eebe uga tagay ugana cadhooday qoomkiisii markaas Eebe imtixaanay. Rasuulkuna wuxuu yidhi: Cidna uma haboona inay dhahdo anaa ka khayrbadan Yuunus Bini mataa. (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkooda ha yeelee). Aṣ-Ṣaaffaat (133-148).

149. Waydii gaalada, in Eebahaa gabdho yeeshay iyaguna Wiilal.

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ ٱلْبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

150. Mise waxaan abuuray malaa'igta oo dhadig iyaguna ay Joogeen.

أَمْ خَلَقْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثًا وَهُمْ شَٰهِدُونَ ﴿١٥٠﴾

151. Taasi waa been abuurashadoodii ay dhahayeen.

أَلَآ إِنَّهُم مِّنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥١﴾

152. Eeba waa dhalay waana beenaalayaal.

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٥٢﴾

153. Ma wuxuu ka doortay gabdho wilasha.

أَصْطَفَى ٱلْبَنَاتِ عَلَى ٱلْبَنِينَ ﴿١٥٣﴾

154. Maxaa idiinku wacan ood sidaas u xukumaysaan.

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٤﴾

155. Miyeeydaan wax xusuusaneyn.

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Mise waxaa idiin sugnaatay xujo cad.

أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ﴿١٥٦﴾

157. Keena Kitaabkiinna (cadayn) hadaad runlayaaltihiin.

فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٥٧﴾

158. Waxay yeeleen gaaladu Eebe iyo Jinniga dhexdooda (qaraabo) nasab, Jinniguna dhabahaanbuu u ogyahay in gaalada lakeeni (qiyaamada).

وَجَعَلُوا۟ بَيْنَهُۥ وَبَيْنَ ٱلْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ ٱلْجِنَّةُ
إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٨﴾

159. Eebaa kanasahan (kadheer) waxay ku tilmaamayaan.

سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٥٩﴾

160. Laakiin adoomada Eebe ee niyada suubiyey (Waa ka fogyihiin xumaan).

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٠﴾

Gaaladu had iyo jeer waa af xunyihiin iyagoo doqonimana kudarsaday, halkanna waxay Eebe (sareeye) kusheegeen in malaa'igtu gabdho utahay, taasina waa beentoodii'ee Eebe ma yeelanin Ilmo wiil iyo gabadh midna, illeen umabaahnee, wax xuja ah ooy gaaladu haysana majiro, Eebana waa kadheeryahay xumaan. Mujaahid wuxuu sheegay in gaaladu dhaheen: Malaa'igtu waa gabdho Eebe sareeye, markaasuu abubakar yidhi yaa hooyo u ah markaasaydhaheen: Haweenjinni. (Eebaa ka dheer waxay ku sheegeen). Aṣ-Ṣaaffaat (149-160).

---

161. Idinka iyo waxaad caabudaysaan (gaalooy)

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦١﴾

162. Waxaa ka fidmaysaan (dhumisaan) Eebe.

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٢﴾

163. Marka laga reebo kuwagali jaxiimo.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦٣﴾

164. Ruuxkastoo nagamid ah (malaa'igta)wuxuuleeyahay meel lagu yaqaan.

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ١٦٤

165. Waana safannahay(cibaado darteed).

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ١٦٥

166. Waana tasbiixsanaa (qadarinEebe).

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ١٦٦

167. Waxayna ahaayeen gaaladu kuwii dhaha.

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ١٦٧

168. Hadduu yahay agtanada xuskii (warkii) kuwii hore (Kitaab).

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ١٦٨

169. Waxaan noqonlahayn addoomaha Eebe ee suuban.

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٦٩

170. Wayse ka gaaloobeen Kitaabkii (quraanka) wayna ogaandoonaan (waxa ku dhaca).

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧٠

Gaalo iyo waxay caabudi oo baadil ah midna makaro inay waxdhumiyaan marka lagareebo kuwa wanaaga kaleexda ee xumaanta faraha lagala, ehelu naarna noqda Malaa'igta Eebana xumaan waa kafogtahay, midwalbana shaqo iyo meel lagu ogyahay yuuleeyahay, waxayna usafanyihiin cibaadada Eebe iyo wayneyntiisa.
gaaladii qureesheedna waxay ahaayeen intaan quraanku soodagin kuwa jeclaa inay helaan Kitaab uga warama umadihii hore, wayse kagaaloobeen markuu uyimid, wayna ogaandoonaan cidhibteeda, waxaana lamid noqon iyaga cidkastoon Quraanka iyo xaqa uu sheegi raacin rumaynina. Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee) wuxuu yidhi: Waxaa laynagaga fadilay dadka Saddex: Malaa'igta sideeda oon usafano (Salaada) dhulkoo masjid inoo ah, iyo Carrada oo daahir inoo ah. Waxaa sheegay Muslim. Aṣ-Ṣaaffaat (161-170).

---

171. Dhab ahaanbuu ugu hormaray yaboohannagii adoomahannagii aan diray (Rasuuladii).

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ١٧١

172. In iyaga uun loo gargaari.

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ١٧٢

173. Iyo in junuudanada (xaqa raacay) ay adkaan (Guuleysan),

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ١٧٣

174. Ee kajeedso xagooda tan iyo muddo.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٤

175. Fiirina iyaguna wayfiirin doonaane (waxa kudhaca).

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٥

176. Macadaabkanagay (Gaaladu) dadajisan.

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ١٧٦

177. Markuu ku dago cadaabku ardaagooda waxaa xumaan subaxa kuwa loodigay.

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿١٧٧﴾

178. Ee kajeedso xagooda tan iyo muddo.

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٨﴾

179. Fiirina iyaguna wayfii-rindoonaane (waxa kudhaca).

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٩﴾

180. Waxaana kanasahan Eebahaaga sharafta leh waxay kutilmaamaan gaa-ladu (oo xun).

سُبْحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾

181. Nabadgalyana ha ahaato Rasuu-ladii korkooda.

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾

182. Mahadna waxaa iskaleh Eebaha (Barbaariyaha) Caalamka ah.

وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٨٢﴾

Eebe wuxuu ballan kuqaaday inuu ugargaaro adoomadiisa suuban markaay si fiican uraacaan sharcigiisa iyo wadadiisa toosan, fuliyaana amarkiisa siduu Nabiyadii iyo intii raacdayba ugu gargaaray. Tankale ciqaabta Eebe wax ladadajisto ma aha ee hasugeen xaqdiidayaashu waxay kalakulmaan xumaanta iyo dulmiga. Eebana waa kadheeryahay ceeb, wuxuuna mutaa mahad iyo wayneyn. Anas waxaa laga wariyey in Rasuulkii Eebe (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) yidhi maalintii khaybar: Hadaan dagno ardaa qoom waxaa xumaada subaxa kuwa loo digay. Waxaa sheegay Bukhaari iyo Muslim. Aṣ-Ṣaaffaat (171-182).

## Suurat Ṣaad

## سُورَةُ صٓ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba naxa-riista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Xarafka hore wuxuu kutusin muc-jisada (Quraanka),Quraanka sharafta leh yaan kudhaaranay (waalaydin soo bixin).

صٓ ۚ وَٱلْقُرْءَانِ ذِى ٱلذِّكْرِ ﴿١﴾

2. Kuwii gaaloobayna waxay kusu-ganyihiin isla wayni iyo khilaaf (xaq-diido)

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ﴿٢﴾

3. Imisaan halaagnay hortood qarni ay markaas dhawaaqeen waqti aan dhawaaq waxba tareynin.

كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ فَنَادَوا۟ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٍ ﴿٣﴾

4. Waxayna layaabeen gaaladii inuu uyimaado dige ka mid ah waxayna dhaheen gaaladii kani waa sixirroow beenaale ah.

وَعَجِبُوٓا۟ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ ۖ وَقَالَ ٱلْكَٰفِرُونَ
هَٰذَا سَٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٤﴾

5. Ma wuxuu ka dhigay ilaahyadii ilaah kaliya, arrintaasi waa wax lala yaabo.

أَجَعَلَ ٱلْءَالِهَةَ إِلَٰهًا وَٰحِدًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عُجَابٌ ﴿٥﴾

6. Wuu kala tagay shirkii (madaxdii) kamidka ahayd, waxayna isu dhahen war socda oo ku samra (kusugnaada) Ilaahyaalkiina, arrintani waa wax laynala dooni.

وَٱنطَلَقَ ٱلْمَلَأُ مِنْهُمْ أَنِ ٱمْشُوا۟ وَٱصْبِرُوا۟ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمْ ۖ
إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ يُرَادُ ﴿٦﴾

7. Manaan kumaqlin tanoo kale diintii kale (Nasraaniyada) arintan Eebe kaliya waa wax la been abuurtay.

مَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِى ٱلْمِلَّةِ ٱلْءَاخِرَةِ إِنْ هَٰذَآ
إِلَّا ٱخْتِلَٰقٌ ﴿٧﴾

8. Ma quraankaa lagudajiyey isagoo na dhexjooga (anagaa ka mudan) waxayse kaga sugan yihiin Quraankayga shaki walina mayan dhadhamin Cadaabkayga.

أَءُنزِلَ عَلَيْهِ ٱلذِّكْرُ مِنۢ بَيْنِنَا ۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ
مِّن ذِكْرِى ۖ بَل لَّمَّا يَذُوقُوا۟ عَذَابِ ﴿٨﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay inay gaalada makaad kusugnaayeen khilaaf iyo kibir, iyadoo jirto inuu kuwo badan oo hortood gaaloobay Eebe halaagay, calaacalna wax mataro marka ruuxa xaqa diido oo ku tilmaamo cidda u yeedhi sixir iyo been iyo xumaan, mase wax lala yaabaa inuu Eebe kaliyahay'maxayse tari xumaan lagu madax adeygo iyo waxyaalo kale oo lacaabudo'iyo isla weynaan oon qiimo lahayn. Ṣaad (1-8).

---

9. Ma agtaadaa khasnadaha naxariista Eebehaaga adkaada ee bixinta badan (khayrka) yahay.

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ ٱلْعَزِيزِ ٱلْوَهَّابِ ﴿٩﴾

10. Mise waxaa u sugnaaday xukunka Samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya, ha u koreen sallaanno xagga (samada).

أَمْ لَهُم مُّلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ فَلْيَرْتَقُوا۟
فِى ٱلْأَسْبَٰبِ ﴿١٠﴾

11. Junuuda (Colka) halkaas joogaana (Gaalada) waa xisbiyo la jabin (laga adkaan).

جُندٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُومٌ مِّنَ ٱلْأَحْزَابِ ﴿١١﴾

12. Waxaa beeniyey xaqan iyaga ka hor qoomkii (Nabi) Nuux iyo (reer) caad iyo Fircoonkii tiirarka lahaa.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ ذُو ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٢﴾

3. Iyo Reer Thamuud iyo qoomkii Nabi) Luudh iyo Asaxaabtii kaynta Qoomkii) Nabi Shucayb, kuwaas waa :isbiyadii (Xaqa beeniyey).

وَثَمُودُ وَقَوْمُ لُوطٍ وَأَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْأَحْزَابُ ﴿١٣﴾

4. Midaan Rasuullada beenin majiro, narkaasay ciqaabtaydii ku dhacday.

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٤﴾

5. Kuwaasuna (Gaaladii Makaad) na sugayaan waxaan hal qaylo ahayn, nana laha cilmi iyo sugid midna.

وَمَا يَنظُرُ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً مَّا لَهَا
مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾

16. Waxayna dhaheen Gaaladii Ee- )ow noo dadaji qaybtanada (Ciqaab- anada) Maalinta xisaabta ka hor, (Qi- /aamada).

وَقَالُوا۟ رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿١٦﴾

Khayr iyo wanaag Eebe agtiisa yey yaallaan, cid wax ka og ama ku tasarufi karta Naxariista Eebe oon saga ahayn ma jirto, xukunka Cirka iyo dhulka iyo waxa khalqi ah ee u dhaxeeyana Eebaa iska leh, si :astoo Gaalo isugu daydo inay ogaato waxa Eebe u qarsoonna uma suurowdo'ee jabaa udanbeyn sidii Gaaladii horeba loo halaagay, ciqaab soo dadajinna wax Eebe lawarsado ma aha maxaayeeley dhab ihaanbuu ruux walba ula kulmi wuxuu camalfalay, Ibnu Jariir wuxuu yidhi: Waxay warsadeen in Aduunka loogu soo dadajiyo waxay mutaan Khayr iyo sharba. Ṣaad (9-16).

---

17. Ku samir (u adkayso) waxay sheegi xusuusana addoonkaygii Daa'uud ahaa ee xoogga lahaa, wu- xuuna ahaa noqosho (Toobad keen) badane.

ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ
ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٧﴾

18. Annagaa u sakhirray (u fudu- laynay) Buuraha, wayna la tasbiix- sadaan Galab iyo Subaxba.

إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِىِّ
وَٱلْإِشْرَاقِ ﴿١٨﴾

19. Shimbirahana waa loo kulmiyey, dhamaantoodna waxay u noqdaan (Adeecaan) Eebe.

وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٩﴾

20. Waana adkaynay xukunkiisa (Daa'uud) waxaana siiney xigmad (Nabinimo) iyo fahmo iyo hadal cad- dayn (iyo garsoorid).

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ
وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ﴿٢٠﴾

21. Ma ku soo gaadhay warkii kuwii doodayey, markey Mixraabka ugu soo dheceeen.

۞ وَهَلْ أَتَىٰكَ نَبَؤُا۟ ٱلْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا۟
ٱلْمِحْرَابَ ﴿٢١﴾

22. una soo galeen Daa'uud oo markaas uu ka argagaxay, ayna ku dhaheen ha cabsan, waxaan nahay doodayaal qaarkanno qaarkakale dulmiyey, ee si xaq ah noo kala xukun, hana joowrfalin, naguna hanuuni jidka toosan (xaqa).

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ
خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُم بَيْنَنَا بِالْحَقِّ
وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٢﴾

Eebe wuxuu faray Nabigu inuu ku samro una adkeysto dhibka Gaalada iyo xaqdiidnimadooda, markaasuu hadana xusuusiyey qiṣadii Nabi Daa'uud iyo siduu ugu dadaalijiray toobadda iyo cibaadada Eebe, looguna sakhirey Buuraha iyo Shimbiraha ayna Eebe la xusi jireen, xukun adag iyo Xigmo iyo dood kala gayna Eebe siiyey, laguna imtixaamay Caddaaladda iyo Garsooridda, xadiith saxiix ahna waxaa ku sugnaa inuu Nabigu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Salaad wuxuu Eebe ujeclaa Salaadii Daa'uud, Soonna wuxuu Eebe ujeclaa Soonkii Daa'uud, wuxuuna seexan jiray habeen badhka, wuxuu kici jiray seddex meelood meel hadana wuxuu seexan jiray sudus, wuxuuna soomi jiray Maalin, maalinna wuu afuri jiray mana carari jirin. Ṣaad (17-22).

---

23. (Waxayna dheheen) kani waa walaalkay wuxuuna leeyahay sagaal iyo sagaashan Ido ah, anna waxaan leeyahay mid kaliya, wuxuuna sheegtay inaan siiyo hadalkiina wuu igaga adkaaday.

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ
فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ﴿٢٣﴾

24. Wuxuuna yidhi «Daa'uud» wuu kugu dulmiyey warsashada Laxdaada (inuu ku biiriyo) Idihiisa, in badan oo ka mid ah kuwa wax isku darsadana qaarkood waxay ku xadgudbaan (dulmiyaan) qaarka kale, marka laga reebo kuwa xaqa rumeeyey ee camalka wanaagsan falay, wayna yaryihiin kuwaasi, Daa'uudna wuxuu umaleeyey inaan ibtileynay wuxuuna ka dambidhaaf dalbay Eebihiis, rukuuc (sujuudbuuna) la dhacay wuuna noqday.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا
مِّنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ ءَامَنُوا
وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ
أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

25. Markaasaan u dambi dhaafnay, agtanada wuxuu ku leeyahay dhawaansho iyo noqosho fiican (darajo sare).

فَغَفَرْنَا لَهُۥ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ
وَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٢٥﴾

Qisadan ah inuu Eebe imtixaamey Nabi Daa'uud iyo doodayaasha u yimid waxaa fiican in loo rumeeyo sida quraanku u sheegay lagana dheeraado waxyaalo kale oo taaban sharafta nabiga'Quraankana aan waafaqsaneyn'waxa muuqda waa inay doodayaal ugu yimaadeen Daa'uud si kada ah'kana codsadeen inuu cadaalad ku xukumo, wixii ka dhacayna Eebe ka saamaxay xaga xukunka doodayaasha'waxaana cid walba looga baahanyahay toobadkeen iyo Eebe ku xidhnaan haday Nabiyaduba saas yihiin. Ṣaad (23-25).

26. (Eebe wuxuu yidhi): Daa‘uudow annagaa kaa yeelley khaliifka dhulka ee dadka kukala xukun xaqa hana raacin hawada (xun) oo kolkaas uu kaa dhumiyo jidka Eebe kuwa ka dhuma jidka Eebe waxaa u sugnaaday cadaabdaran halmaankoodii Maalinta xisaabta (Qiyaamada) darteed.

يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلْنَٰكَ خَلِيفَةً فِى ٱلْأَرْضِ فَٱحْكُم
بَيْنَ ٱلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾

27. Maanaan u abuurin Samada iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya dana laan (Ciyaar).
taasina waa siday maleeyeen kuwii Gaaloobay halaaguna wuxuu ugu sugnaaday kuwii Gaaloobey Naar.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾

28. Miyaan ka yeeleynaa kuwii xaqa rumeeyey oo camal fiican falay sida kuwa hallayn dhulka, mise waxaan kala mid dhigaynaa kuwa dhowrsada kuwa xun oo kale (Gaalada).

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ
ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾

29. (Quraanku) waa kitaab aan kugu soo dajinay oo barakeysan, si ay u fiiriyaan dadku aayaadkiisa iyo inay waantoobaan kuwa caqliga leh,

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ
أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾

Eebe wuxuu faray Nabi Daa‘uud inuu dadka cadaalad ku xukumo mar haduu ka dhigay khaliifka Dhulka oosan raacin hawada Naftiisa markaasna uu dhumo, ciddii Jidka Eebe ka dhuntana waxay mudan Cadaabdaran Maalinta soobixinta ay halmaameen darteed, Cirka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya Eebe wuxuu u abuuray xigmad iyo Cid walba in lagu abaal mariyo wuxuu kasbaday, saasuuna usoo dajiyey kitaab barakeysan, si loogu waano qaato loona faro, Eebana isku mid kamadhigo Muslim toosan iyo Daalim xun, Xasan Albasri wuxuu yidhi: Eebaan ku dhaartaye Mayna Fiirinin xuruuftoo la xafido iyo xuduudiisana la dayaco, lana dhaho Quraankaan akhriyey isaguna ka muuqan khuluq iyo Camal. Ṣaad (26-29).

---

30. Waxaan siinnay Nabi Daa‘uud (wiilkiisii) Suleymaan ahaaa wuxuuna ahaa addeec (Eebe) oo fiican toobad keen badan.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾

31. Xusuuso marka loo bandhigay Casarkii Fardo oradbadan oo fiicfiican.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾

32. Oo markaas uu yidhi ma waxaan ka jeclaan xusidda Eebe xoolo, inta Qorraxdu ka dhacdo.

فَقَالَ إِنِّىٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ ٱلْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّى
حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِٱلْحِجَابِ ﴿٣٢﴾

33. ii soo celiya wuxuuna bilaabay inuu ka taabto Dhudhumada iyo Luqunta (uu gawraco sadaqo darteed).

رُدُّوهَا عَلَيَّ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ٣٣

34. Dhabahaan yaan u fidmeynay (imtixaanay) Nabi Suleymaan, waxaana ku tuuray kursigiisii jasad markaasuu toobad keeney.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ٣٤

35. Wuxuuna yidhi Eebow ii dambi dhaaf ina sii xukun aan ku habooneyn cid igadambeeysa adaa bixin badane ahe.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنبَغِي لِأَحَدٍ مِّن بَعْدِي إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ ٣٥

36. Waxaana u sakhirrey dabeysha iyadoo ku socota amarkiisa iyadoo jilicsan meeshuu doono.

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ٣٦

37. Shayaadiinta (Waxaan usakhirey) mid wax dhisid iyo mid dhunbasho badanba.

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ٣٧

38. Iyo kuwo kale oo ku xidhxidhan silsilado.,

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ٣٨

39. (Waxaan ku nidhi) tan waa siismada ee bixi ama hayso xisaab la'aan.

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٩

40. Wuxuuna ku leeyahay agtanada dhawaansho iyo noqosho fiican.

وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ٤٠

Nabi Suleeymaan wuxuu ka dambeeyey oo dhaxlay Nabi Daa'uud wuxuuna ahaa Nabi suuban'Eebana wuxuu u sakhirrey makhluuqyadiisa, wuuna imtixaanay wuuna ku guuleystey imtixaankii'wuxuuna Eebe siiyey xukun aan cidkale oo ka dambeeysa la siin, wax kasta oo qisa ah oo taaban sharaf Nabinimada oo lagu shakiyana waa wax kama jiraan Fardahana wuxuu u gawracaysadaqo markey ka shuqliyeen dhaacadii. Ṣaad (30-40).

---

41. Xusuuso addoonkeygii Ayuub ahaa markuu u dhawaaqay (baryey) Eebihiis isagoo dhihi wuxuu itaabsiiyey shaydaan dhib iyo Cadaab.

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ٤١

42. Waxaana ku nidhi ku garaac Lugtaada (dhulka) waxaana ku nidhi kani waa Biyo meydhi ah qabowna lana cabbo.

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ٤٢

43. Waxaana siinnay Caruurtiisii iyo kuwo kale oo lamid ah naxariis xagganaga ka ahaatay iyo xusuus kuwa caqliga leh.

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ٤٣

44. Kuna qabo gacantaada xidhmo laamo ah kuna garaac hana jabinin dhaarta waxaana ku ognahay inuu yahay samre addoon fiican ah toobadkeenna badan.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِۦ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَٰهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾

45. Xusuuso addoomadannadii (Nabi) Ibraahim iyo Nabi Isxaaq iyo Nabi Yacquub ee ku xoog badnaa cibaadada kuna aragdheeraa (xaqa).

وَٱذْكُرْ عِبَٰدَنَآ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ أُو۟لِى ٱلْأَيْدِى وَٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٥﴾

46. Anagaa u dooranay xusidda aakhiro.

إِنَّآ أَخْلَصْنَٰهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى ٱلدَّارِ ﴿٤٦﴾

47. Waxayna ka yihiin agtanada kuwo la doortay oo wanaagsan.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾

48. Xusuusana Nabi Ismaaciil, Alyasac iyo Dul kifli dhamaanna waxay ahaayeen kuwo wanaagsan.

وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

Nabi Ayuub Eebe wuu imtixaamay, Eebena waa ka fayday kurbadii markuu si dhab ah u baryey, cidkastoo Eebe si toosan iyo xaq ah ugu xidhnaatana Eebe wuu aqbali ducadiisa, sidoo kale waxaa Eebe doortey Nabi Ibraahim iyo Nabi Isxaaq, Nabi Yacquub, Nabi Ismaaciil, Yasac iyo Dulkifli dhamaan waxay ahaayeen ikhyaar la doortey, waana in wanaagga iyo adkeysiga lagaga daydaa, Xaqana iyo Quraankana la raaco. Ṣaad (41-48).

---

49. Waxaas la soo sheegey waa xusuus, kuwa dhowrsadana waxaa u sugnaaday noqosho fiican.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾

50. Janada cadninoo loo furay albaabada yey mudan.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾

51. Waxayna ku dangiigsan dhexdeeda (sariiro) waxayna u yeedhaan faakihad badan iyo Cabbid.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾

52. Waxaana agtooda ahaan Haween indhahoodu ku koobanyahay Ragooda (dhowrsoon) oo Isla eg.

۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾

53. Kaas waxaa leydiin yaboohay Maalinta Xisaabta (qiyaamada).

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾

54. Kaasuna waa Rizqigannaga mana dhamaado.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾

55. Xaalku waa sidaas, Gaalana waxaa u sugnaadey noqosho xun.

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾

56. Jahannamo yeyna gali iyadaana u xun Gogol.

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمِهَادُ ٥٦

57. Kaas waa Cadaab, ee dhadhamiya, isagoo ah Biyo kulul iyo Dhaacaanka ehelu Naarka.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ٥٧

58. Iyo mid kale oo Cadaab ah oo noocya ah.

وَءَاخَرُ مِن شَكْلِهِۦٓ أَزْوَٰجٌ ٥٨

59. Malaa‘igtuna waxay dhihi kani waa koox idinla gali Cadaabka waxayna ku dhihi ha soo dhawaanina, waxayna galaan Naarta.

هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ إِنَّهُمْ
صَالُوا النَّارِ ٥٩

Aayadaha hore waxay ka warami ehelu Jannaha iyo sida Eebe ugu Nimceeyey, oo waxkastoo khayr ah u helayaan, sidoo kale waxay ka warami Ayadaha kale xaalka ehelu Naarka iyo sida loo dulleyn, iyo waxay isu odhan iyo Cadaabka kala duwan oy lakulmi, Nabiguna wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee): Haddii Wadaan Qasaaq ah adduunka lagu daadiyo, adduunyadu way uri laheyd, waxaa wariyey Tirmadi iyo Axmed. Ṣaad (49-59).

---

60. Waxay ku dhaheen kuwii raacay kuwii madaxda ahaa ha soo dhawaanina (wanaag halla kulmina) idinkaa na soo galiyey Cadaabkan isagaana uxun meel lagu nagaado.

قَالُوا بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا فَبِئْسَ
الْقَرَارُ ٦٠

61. Waxayna dheheen kuwii wax raacay Eebow ruuxii nasoo galiyey Cadaabkan u siyaadi laban laab Naarta.

قَالُوا رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا
فِي النَّارِ ٦١

62. Waxayna dhaheen (Madaxdii) Gaalada maxaan la arkiweyney rag aan ku tirinay kuwo xun xun,

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ الْأَشْرَارِ ٦٢

63. Ma waxaan ka yeelanay (adduunkii) Jees jees mise waxaa ka iishey xaggooda Araggii.

أَتَّخَذْنَاهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ٦٣

64. Kaasina (doodaas) waa xaq sugan oo ah dooda ehelu naarka.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ النَّارِ ٦٤

65. Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaan uun ahay dige, Eebe aan Eebe ahayna ma jiro ee kaliga ah awoodana badnaa.

قُلْ إِنَّمَا أَنَا مُنذِرٌ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ٦٥

66. Ee ah Eebaha samooyinka iyo dhulka iyo waxa udhaxeeyaba, ahna adkaade dambidhaaf badan.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ﴿٦٦﴾

Aayadaha hore waxay ku xidhanyihiin kuwii ka horeeyey ee ku saabsanaa muranka iyo calaacalka ehelu Naarka Maalinta Qiyaame iyo sidey kuwii xumaanta wax kuraacay iyo kuway raaceenba isu dagaalayaan midba midka kale, iyo iney gafsanaayeen markey ku jees jeesayeen adduunkii mu'miniita sida Bilaal, Suhayb, Camaar iyo wixii la mid ahaa.
Aayadaha dambana waxay ka warami awoodda Eebe iyo kalinimadiisa iyo in isagu koonka leeyahey, Nabiguna udigaha Caalamka yahay. Ṣaad (60-66).

---

67. Waxaad dhahdaa Nabiyow Quraanku waa war weyn.

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾

68. Ood idinku ka jeedsaneysaan.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

69. mana ogayn shirka sare (malaa'igtu) markey doodayaan (Haddaan waxyi jirin)

مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

70. waxaa uun leywaxyoodey inaan ahay dige muuqda.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

71. Xusuuso markuu Eebe ku yidhi malaa'igta anigu waxaan ka abuuri dadka (Aadam) Dhoobo.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

72. Ee markaan ekeeyo oon ku afuufo Ruuxdeyda ugu dhaca sujuud (salaan).

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٧٢﴾

73. Wayna sujuudey malaa'igtii dhamaantood oo idil.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾

74. Ibliis mooyee oo is kibriyey kana mid noqday gaalada.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Eebe wuxuu yidhi Ibliisow maxaa kaa reebay inaad u sujuuddo kaan ku abuuray yaddayda ma iskibrisey mise waxaad ka mid noqotay kuwa islasarreeya.

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ﴿٧٥﴾

76. Wuxuuna yidhi anaa ka kheyroon isaga (aadam), waxaad iga abuurtey naar isagana waxaad ka abuurtey dhoobo.

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ﴿٧٦﴾

77. Eebe wuxuu ku yidhi iiga bax samadeyda, waxaad tahay mid la dheereyeye.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٧﴾

78. Korkaagana ha ahaato lacanade tan iyo maalinta abaalmarinta.

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٨

Quraanku waa war weyn gaaladuna waa ka jeedsadeen'Nabiguna (naxaris iyo nabadgalyi korkiisa Eebe hayeelee) waa uun dige cad oo waxyi Eebe wax lagu ogeysiiyey. Waxaa kale ooy aayaduhu ka warameen Nabi aadam (nabadgagalyo korkiisa ha ahaatee) iyo Ibliis sida meelo badan Quraanku kusheegey, taasoo ah inuu Ibliis is kibriyey'xaqana diiday amarkii Eebana ka madax adaygay'waxaana lagu abaal mariyey in naxariistii Eebe laga dheereeyey'Eebena u cadhooday cid kastoo raacda oo xaqa iska weyneysana waxay mudan wuxuu mutay Ibliis. Ṣaad (67-78).

---

79. Wuxuu yidhi (ibliis) Eebow i sug tan iyo maalinta la soo bixin dadka.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٧٩

80. Eebe wuxuu yidhi waxaad ka midtahay kuwa la sugi.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨٠

81. Tan iyo maalinta waqtiga layaqaan ah.

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨١

82. Wuxuuna yidhi waxaan ku dhaartey sharaftaadee waan baadiyeyn dhamaantood.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٢

83. marka laga reebo addoomadaada suuban.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٨٣

84. Eebe wuxuu yidhi dhabtaan kusifoobaa, dhabtaana uhadlaa.

قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ٨٤

85. Waxaana ku dhaaran inaan kabuuxiyo Jahannamo adiga iyo inta kuraacda oo ka midah dadka dhamaan.

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ
وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٥

86. Waxaad dhahdaa Nabiyow idin kama warsanaayo xaqa ujuuro, mana ihi kuwa is dhiba (isku dhibawaxaan la farin).

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

87. Waxyiguna waxaan waanada caalamka ahayn ma aha.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ٨٧

88. Dhab ahaanna waxaad u ogaan doontaan warkiisa muddo ka dib.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍۭ ٨٨

Xigmo Eebe ogyahay yuu u ogolaaday codsigii Ibliis oo ahaa in cimriga loo dheereeyo. Wuxuuna ku dhaartey colkaas inuu dadka dhumiyo marka laga reebo kuwa wanaagsan. Eebena wuxuu ku ballan qaaday inuu cadaabo Ibliis iyo inta raacdaba. Tan kale ma aha mana haboona iney noqoto diintu wax ujuuro iyo cunno lagu warsado, lana sheegto waxaanan aheyn,ama leysku dhibo waxaan lagu farin. Quraankuna waa waanada iyo naxariista adduunka oo dhan, ayna waajib tahay in la raaco laguna dhaqmo, haddii kale waxaa dhabahaan loo ogaan warkiisa. Ṣaad (79-88).

# Suurat Az-Zumar سُورَةُ الزُّمَر

Magaca Eebe yaana ku billabeynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

1. Soo dajinta Kitaabka (Quraanka) wuxuu ka ahaadey xagga Eebaha adkaada ee falka san.

2. Annagaana kuugu soo dajinay Nabiyow Kitaabka si xaq ah, ee caabud Eebe adoo u kali yeeli Diinta.

3. Diinta khaaliska ahna waxay u sugnaatey Eebe, kuwa ka yeesha Eebe ka sokow awliyo waxay odhan uma caabudno inay Eebe noo dhaweeyaan mooyee dhawaansho, Eebaana kala xukumi dadka dhexdooda waxay isku diidaan, Eebana ma hanuuniyo Been badane gaalnimobadan.

4. Hadduu doono Eebe inuu yeesho ilmo wuxuu ka dooran lahaa wuxuu abuuro wuxuu doono›waa nazahanyahey, waana Eebaha kalida ah ee awoodda badan.

5. Isagaa abuuray samooyinka iyo dhulkaba si dhab ah, wuxuuna Habeenka ku daboolaa Maalinta, Maalintana ku daboolaa Habeenka, wuxuuna sakhiray Qorraxda iyo Dayaxa, mid walbana wuxuu ku socdaa muddo magacaaban, Eebana waa adkaade dambi dhaafbadan.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

تَنزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١﴾

إِنَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللَّهَ
مُخْلِصًا لَّهُ الدِّينَ ﴿٢﴾

أَلَا لِلَّهِ الدِّينُ الْخَالِصُ ۚ وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا
مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا
إِلَى اللَّهِ زُلْفَىٰ إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ
كَفَّارٌ ﴿٣﴾

لَّوْ أَرَادَ اللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ
مَا يَشَاءُ ۚ سُبْحَانَهُ ۖ هُوَ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٤﴾

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۖ يُكَوِّرُ اللَّيْلَ
عَلَى النَّهَارِ وَيُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى اللَّيْلِ ۖ وَسَخَّرَ
الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ
مُّسَمًّى ۗ أَلَا هُوَ الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ﴿٥﴾

Eebe wuxuu ka waramey sida meelo badan aan ku soo marray sharafta Quraanka iyo weynidiisaba, maxaayeeley waxaa soo dajiyey ooku hadley Eebaha weyn ee xigmada badan, sidaas daraadeed yey waajib tahay in la raaco Quraankaas Eebana si dhab ah loo caabudo, ciddii caabudda wax isaga ka soo hadhayna waxay la kulmi khasaare iyo qoomamo, maxaayeeley Eebe waxaa loogu dhawaadaa Camal fiican, mana liibaano beenaale iyo gaal midna. Eebana waa ka kaaftoonyahay inuu yeesho ilmo, hadduu doonana waxuuu ka yeelan lahaa wuxuu rabo, waase ka nasahanyahay umana baahna'maxaayeeley waa Eebaha awooda leh ee abuuray Cirka, Dhulka, habeenka, Maalinta, Qoraxda iyo dayaxaba dhammaantoodna u sakhirey sidii loo abuurey. Az-Zumar (1-5).

خلقكم من نفس وحدة ثم جعل منها زوجها
وأنزل لكم من الأنعم ثمنية أزوج يخلقكم
في بطون أمهتكم خلقا من بعد خلق
في ظلمت ثلث ذلكم الله ربكم له
الملك لا إله إلا هو فأنى تصرفون ﴿٦﴾

6. Wuxuu idinka abuurey naf kaliya (Nabi aadam) markaasuu Eebe ka yeeley (ka abuurey) xagga aadam haweeneydiisi (Xaawo) wuxuuna Eebe idiin soo dajiyey xoolaha siddeed nooc oo ka mid ah, wuxuuna idinku abuurey uurka hooyadin abuurid ka dambeyso abuurid saddex mugdi dhexdooda saasna waxaa yeela Eebaha idin barbaariya, isagaana iska leh xukunka, Eebe mooyee ilaah kale majiro, ee xaggee laydiinka iili (Xaqa).

إن تكفروا فإن الله غني عنكم ولا يرضى لعباده
الكفر وإن تشكروا يرضه لكم ولا تزر وازرة
وزر أخرى ثم إلى ربكم مرجعكم فينبئكم
بما كنتم تعملون إنه عليم بذات الصدور ﴿٧﴾

7. Haddaad gaalowdaan dadow Eebe waa idinka kaaftoomey, ugamana raalli aha addoomadiisa gaalnimo, hadaad ku mahdisaanna wuu idin ka raalli noqon, nafna naf kale danbigeeda ma qaaddo, waxaana leydiin celin Eebihiin xaggiisa, wuxuuna idiin ka warrami waxaad camal fasheen, wuuna ogyahey waxa laabta (qalbiga) ku sugan.

۞ وإذا مس الإنسن ضر دعا ربه منيبا إليه
ثم إذا خوله نعمة منه نسي ما كان يدعوا إليه
من قبل وجعل لله أندادا ليضل عن سبيله
قل تمتع بكفرك قليلا إنك من أصحب النار ﴿٨﴾

8. Markuu dadka taabto dhib wuxuu baryaa Eebihiis isagoo u noqon, markuuse Nicmo siiyo wuu illoobaa wuxuu baryey horey, wuxuuna u yeelaa Eebe shariigyo si uu uga baadiyeeyo (kaasi) jidka Eebe, waxaad dhahdaa ku raaxayso gaalnimadaada wax yar waxaad ka mid tahay ehelu naarke.

Wuxuu Eebe halkan ku taxay nicmooyin badan oos u nicmeeyey addoomadiisa'taasoo ah abuuriddiisa Xoolaha uu inoo abuurey, uurka hooyoo inagu nooleeyey inaguna abuuray mugdiyo saddex ah dhexdood, hadduu dadkoo dhan gaaloobana Eebe wax ma yeeleyso, mana rabo gaalimo'mahadoodana wuu jecelyahay nafna mid kale dambigeed ma qaado, xagga Eebaana loo noqon'ruux walbana wuxuu uga warrami wuxuu camal faley'illeen waxwalba waa ogyahaye'mana haboona in dhibkana Eebe la xusuusto ladnaantana la halmaamo loona yeelo shariigyo'cidda saas yeeshana waxyarbey aduunka ku raaxaysan Naarna way gali. Az-Zumar (6-8).

---

أمن هو قنت ءاناء اليل ساجدا وقائما يحذر
الآخرة ويرجوا رحمة ربه قل هل يستوي الذين
يعلمون والذين لا يعلمون إنما يتذكر أولوا
الألبب ﴿٩﴾

9. Ruux tukan oo Eebe adeece saacadaha habeenka isagoo sujuudsan oo taagan kana digtoon aakhiro quudarreynayana naxariista Eebihiis (Ma la midbaa cidaan saas faleynin).
waxaad dhahdaa Nabiyow ma egyihiin kuwa wax yaqaanna iyo kuwaan wax aqoonin, waxaa uun waantoomi kuwa caqliga leh.

قُلْ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ
أَحْسَنُوا۟ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ ٱللَّهِ
وَٰسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١٠﴾

10. Waxaad dhahdaa Nabiyow addoomadeyda xaqa rumeeyow ka dhowrsada Eebihiin, ciddii wanaag fashana addooomadeyda waxaa usugnaadey wanaag, dhulka Eebena waa waasac (ee ku caabuda) waxaa uun loo oofiyaa (dhameyaa) kuwa samra ajrigooda xisaab la'aan.

قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١١﴾

11. Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaa lay faray inaan caabudo Eebe anoo u kali yeeli diinta.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٢﴾

12. Waxaana ley faray inaan noqdo kan ugu horreeya muslimiinta.

Dhab ahaan ma sinna mana eka ruux Eebe kayaaba kuna dadaala khayrka iyo wanaagga iyo mid xumaanta qasta oon cabsida Eebeba xusuusan, sideyna u ekeyn ruux cilmi wax anfaca oos Eebe ugu dhawaado yaqaan mid jaahil ah oon wax aqoon iskana dhaga la'sidookale ma eka ruux caqli badan oo Eebe iyo abaalmarintiisa xusuusan iyo midaan xilba iskasaarin. Eebana wuxuu faray addoomadiisa inay ka dhawrsadaan, wanaagna falaan si ay wanaagga uhelaan, samirkooda ajirkiisana xisaab la'aan loogu oofiyo'caabudidana loo kali yeelo Eebe isagoo lagu dayan (Nabiga naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) madaxda iyo hanuunka u ahaa umadda'Imaam Awsaci wuxuu yidhi : Kuwa samra ajriga looma miisaamo loomana miiso ee waa loo daraa. Az-Zumar (9-12).

---

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣﴾

13. waxaad dhahdaa Nabiyoow anigu waxaan ka cabsan hadaan caasiyo Eebahay cadaab maalin weyn.

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِى ﴿١٤﴾

14. Waxaad dhahdaa Eebe uun baan caabudi anoo ukaliyeeli Diintayda.

فَٱعْبُدُوا۟ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ
ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ
أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٥﴾

15. Ee caabuda Gaaloy waxaad doontaan Eebe ka sokow, waxaadna dhahdaa kuwa khasaaray waa kuwa khasaariyey Naftooda. iyo Ehelkoodii Maalinta Qiyaame, taasina waa khasaaraha cad.

لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ
ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥ ۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ﴿١٦﴾

16. Korkooda waxaa ah lakabyo Naar ah, hoostoodana waxaa ah lakabyo Naar ah, kaasina waa waxa Eebe ku cabsi galiyo (ugu digo) addoomadiisa ee addoomadeydoow iga dhawrsada.

وَٱلَّذِينَ ٱجْتَنَبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ
لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٧﴾

17. Kuwa ka fogaaday inay caabudaan shaydaan (iyo xuma fare) oo Eebe u noqday waxaa usugnaaday Bishaaro ee u bishaaree addoomadayda.

18. Ee ah kuwa dhageysta hadalka oo raaca kiisa fiican, kuwaasna waa kuwa Eebe hanuuniyey, kuwaasna iyaga uunbaa ah kuwa caqliga leh.

ٱلَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُۥٓ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمْ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٨﴾

Hadduu Eebe faray Nabiga (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) inuusan Eebe khilaafin cibaadadana ukali yeelo waxay kutusin inuu dadka kalena ka daranyahay, Jidkuna waa cadyahay cidwalbana way aragtaa, waxaase khasaara dhab ah ku dhacday kuwa ay kala tagaan isna waayaan Ehelkoodii maalinta qiyaame Naarna galaan, waana khasaare mid la mid ah uusan jirin'mar haday Naaru kor iyo hoosba ka koobtay, kuwa mu'miniinta dhabta ah ee caqliga badan Bishaarada muta waa kuwaan raacin caabudinna wax Eebe ka soohadhay oo shaydaan kasta ah iyo wax kastoon xaq ahayn, Aayadduna waxay ka digi in xumaanleysku raaco.
Ibnu Cabaas waxaa laga wariyey kuwaasi waa kuwa markey maqlaan xumaan iyo samaan ka warrama samaanta'kana taga xumaanta oon ka sheekeeynin. Az-Zumar (13-18).

---

19. Ruuxay u waajibtay ereyga cadaab ma adaa Nabiyoow ka korin cid Naar gali.

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ ٱلْعَذَابِ أَفَأَنتَ
تُنقِذُ مَن فِى ٱلنَّارِ ﴿١٩﴾

20. kuwa ka dhawrsaday Eebahoodse waxay mudan Qawlado (Janno) oo qawlada kale ka korreeyaan sifiicanna (udhisan), waxaana dhexsocda Wabiyaalkii, waana yabooh Eebe, mana baajiyo Eebe yaboohissa.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ
مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ
ٱللَّهُ ٱلْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾

21. Miyaadan arkeyn in Eebe ka soodajiyey samada biyo oo markaas uu galin dhulka iyagoo ka soo burqan dhulka, markaasna Eebe ku soo bixin Beer midabkeedu kala duwanyahay markaas ka dibna uu ingagi ood arki isagoo cawlan, kadibna kayeeli bur bur, arrintaasna waxay xusuus u tahay kuwa caqliga leh.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَلَكَهُۥ يَنَٰبِيعَ
فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥ
ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ حُطَٰمًا ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢١﴾

22. Ruux Eebe uwaasiciyey Laabtiisa Islaamka oo nuurka Eebe ku sugan ma lamidbaa (mid la daboolay) halaag wuxuu u sugnaaday kuwey ka ingagtay quluubtoodu xuska Eebe (Quraanka) kuwaasina waa kuwa baadi cad kusugan.

أَفَمَن شَرَحَ ٱللَّهُ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ
فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ
قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

Nabiga (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu Eebe faray inuu dadka xaqa gaadhsiiyo, korkiisase ma saara inuu xoog wax ku hanuuniyo ama cid naaru u waajibtay koriyo, kuwa Eebe ka dhawrsadase waxay mudan wanaag iyo darajooyin Janno, Eebana ma baajiyo yaboohiisa. Awoodda Eebana waxaa kutusin siduu Roobka u keeno cunanna ugu soobixiyo, arintaasina waa waxay ku waana qaataan kuwa caqliga badan. Ruuxii Eebe hanuuniyana oo qalbiga uwaasiciyo la mid ma aha mid dhumay. Ibnu Kathiir wuxuu yidhi waxaa liibaanay Ruuxii xaalkiisu wanaag ku dhamaado. Az-Zumar (19-22).

23. Eebaa soo dejiyey kan ugu fiican hadal, kitaabuu soo dajiyey isu eg. oo soo noqnoqda, ay lana qamandhacyooto Jidhka kuwa ka yaaba Eebahood, markaasay la jilci jidhkoodu iyo quluubtoodu xusuusta Eebe, arrintaasuna waa hanuunka Eebe uu ku hanuuniyo cidduu doono, ruuxuu Eebe dhumiyana ma jiro cid hanuunin.

اللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتَابًا مُّتَشَابِهًا مَّثَانِيَ
تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ
ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ
ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَن يَشَاءُ
وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾

24. Ma ruux wajigiisa kaga gabada cadaab xun maalinta qiyaame mala midbaa mid aan saas ahayn, waxaana loo yidhaa daalimiinta dhadhamiya waxaad kasban Jirteen, (abaalkiisii).

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجْهِهِ سُوءَ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
وَقِيلَ لِلظَّالِمِينَ ذُوقُوا مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٤﴾

25. Waxaa beeniyey (xaqa) kuwii ka horreeyey (gaaladan) wuxuuna uga yimid cadaabku meelayn kasayn.

كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ
مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Markaasuu Eebe dhadhansiiyay dulli nolasha adduunyo, cadaabka aakhiraana weyn hadday wax garan.

فَأَذَاقَهُمُ اللَّهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَلَعَذَابُ
الْآخِرَةِ أَكْبَرُ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

Eebaa soo dajiyey Quraan ugu fiican uguna Runbadan hadal isagoo isu eg soona noqnoqda'akhriskiisana mu'miniintu lacabsato, kuna faraxdo, hanuunkuna wuxuu ku jiraa awoodda Eebe ee weyn, waase in xaqa lagu dadaalo mana sinna ruux cadaabka waji waji ugu dhici iyo mid Janada ku dhexmushaaxi. cidwalbana waxay la kulmi waxay hormarsatay, daalimiintuna waxay mudan cadaab daran, Gaaladuna ama ha horeeyo ama ha dambeeyee waxaa caadadooda ka mid ah xaq diidiyo madax adeyg xun, miyeyse ka nabadgali ciqaabta Eebe taasoo uga imaan meeleyn filayn iyo duli adduun iyo aakhiroba, Ibnu Cabbaas wuxuu yidhi: Gaalada waxaa lala aadi Naarta iyagoo Gacmuhu xidh xidhanyihiin markaasaa lagu tuuri Naarta wax naartu taabatana waxaa ugu horeeyn wajigooda. Az-Zumar (23-26).

---

27. Dhabbaan ugu caddayney dadka Quraanka tusaale kasta inay waantoobaan,

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ
مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

28. Waana Quraan carabi ku (qoran) oon qallooclahayn may dhawrsadaan.

قُرْآنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِي عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٨﴾

29. Eebe wuxuu qadaray tusaale nin dad wadaagaan iskuna khilaafsan iyo mid usugnaada ruux si gaar ah ma egyihiin tusaale ahaan. mahad Eebaa iska leh dadka badidiisna ma oga.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَاءُ مُتَشَاكِسُونَ
وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا
الْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

30. Adigu waad dhiman iyaguna (Gaaladu) way dhiman.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ﴿٣٠﴾

31. Markaas maalinta qiyaame waxaad ku doodaysaan Eebihiin agtiisa.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ عِندَ رَبِّكُمْ
تَخْتَصِمُونَ ٣١

32. Yaa ka dulmi badan Ruux ku been abuurtey Eebe korkiisa oo beeniyey runta (Xaqa) markuu uyimid, miyeyna ahayn Jahannamo Guriga Gaalada.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى ٱللَّهِ وَكَذَّبَ
بِٱلصِّدْقِ إِذْ جَآءَهُۥٓ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكَـٰفِرِينَ ٣٢

33. Kii la yimid Runta iyo kii rumeeyey waa dhawrsadeen.

وَٱلَّذِى جَآءَ بِٱلصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِۦٓ أُو۟لَـٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ٣٣

34. Waxayna ku leeyihiin Eebe agtiisa waxay doonaan taasina waa abaalmarinta kuwa wanaagga fala.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ذَٰلِكَ
جَزَآءُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٤

35. Si Eebe uga asturo wixii xumaa oy camal faleen, kuna abaal mariyo ajirkii ugu fiicnaa waxay falayeen.

لِيُكَفِّرَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟
وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ ٱلَّذِى
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٣٥

Quraankan wax badan baa lagu soo cel celiyay cadaymo iyo tusaalooyin badan si loogu waantoomo, isagoo ah Quraan fasiix ah Carabina ku qoran'mana sinna wax dad isdiidan ka dhaxeeya iyo wax cid kali ah ugaar ah, saasayna u ekeyn mu'min iyo Gaal iyo camalkooda'xaalkuna wuxuu ku dhamaan in la dhiman muslim iyo Gaalba'markaas lagu doodi Eebe agtiisa, wax la dulmi ahna ma jiro cid Eebe ku been abuuratay xaqa uyimidna beenisay waxayna ku hoyan Naarta Jahannamo. Kiise xaqa la yimid oo ah Nabiga iyo Nabiyadii kale iyo kuwii rumeeyeyba waa kuwo Eebe ka yaaba xumaantana ka dhawrsada waxayna mudan wanaag iyo sharaf, Rasuulkuna wuxuu yidhi: (naxariis iyo nabadgalyo Korkiisa Eebe ha yeelee) waxaa la kicin Qiyaamada madaxdoodii oo khaa'in ah waxaana la doodi dadkiisii wayna ka guuleysan markaasaa lagu odhan waxaad awdaa dhan ka mid ah dhinacyada Jahannamo (Naarta gal) waxaa wariyey Bazaar. Az-Zumar (27-35).

---

36. Miyuusan ahayn Eebe kufillaha addoonkiisa waxay kugu cabsi galin waxa Eebe ka soo hadhay (ay caabudi) ruux Eebe dhumiyeyna ma laha cid hanuunin.

أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُۥ وَيُخَوِّفُونَكَ بِٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٦

37. Cid Eebe hanuuniyeyna ma jiro wax dhumin, Eebana miyuusan ahayn adkaade aarsada.

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّضِلٍّ
أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِى ٱنتِقَامٍ ٣٧

38. Hadaad warsato Gaalada yaa abuuray Cirka iyo Dhulka waxay odhan Eebe, waxaad dhahdaa bal ka warrama waxaad caabudaysaan Eebe ka

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ قُلْ أَفَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ

sokow hadduu ila doono Eebe dhib miyey yihiin kuwa fayda dhibka ama hadduu ila doono naxariis ma joojin karaan naxariistiisa, waxaad dhahdaa waxaa i kaafiya Eebe ee korkiisa ha tala saarteen kuwa tala saaran.

إِنْ أَرَادَنِيَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ
أَوْ أَرَادَنِى بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَٰتُ رَحْمَتِهِۦ ۚ
قُلْ حَسْبِىَ ٱللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

39. Waxaad dhahdaa qoomkayoow sidaadtihiin u camalfala anna waan camal faliye waadna ogaandoontaan.

قُلْ يَٰقَوْمِ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ
إِنِّى عَٰمِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

40. Ruuxu u yimaado cadaab dulleeya oo ku dago korkiisa cadaab joogta ah.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ
عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

Eebaha awoodda leh waa ku filanyahay addoomadiisa mana aha in dadka lagu cabsigaliyo waxa ka soohadhay, hanuun iyo dhumidba waa awood Eebe'wuxuu doono yuuna falaa cidduu doonana wuu ka aarsadaa, Gaalana waa ogyihiin in Cirka iyo Dhulkaba Eebe abuuray'wax dhib ah iyo wax wanaag ahna cid aan Eebe ahayn ma awoodo isagaana kaafiya dadka ee isaga uun ha la talo saarto, Nabiga iyo inta raacday waxay qaadi wadada xaqa ah ee toosan, Gaalana waxay u leexatey meel xun'cid walbana saas ha ahaato waxaa la ogaan doonaa cidduu haleelo cadaab joogta ah oo wax dulleeya. Tirmidı wuxuu wariyay: Waxaa liibaaney ruux lagu hanuuniyey Islaamka, noloshiisuna ahaatey cunno maalmeed'kuna qancay. Az-Zumar (36-40).

---

41. Annagaa kugu soodajinay Kitaabka (Quraanka) Dadka dartiis si dhab ah, ruuxii hanuunana wuxuu anfici naftiisa, kii dhumana wuxuu dhibi naftiisa, adiguna Nabiyow kama tihid wakiil.

إِنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلْحَقِّ ۖ
فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا
يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

42. Eebaa oofsada nafta markay dhiman iyo tii aan dhimanin ee hurudday,wuxuuna hayn tuu geerida ku xukumay wuxuuna siideyn tii kale tan iyo muddo magacaaban, arrintaasna aayaad (Calaamooyin) yaa ugu sugan ciddii fikireysa.

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَٱلَّتِى لَمْ تَمُتْ
فِى مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ ٱلَّتِى قَضَىٰ عَلَيْهَا ٱلْمَوْتَ
وَيُرْسِلُ ٱلْأُخْرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

43. Mise waxay ka yeesheen Eebe wax ka soohadhay shafeecayaal, waxaad dhahdaa (oo ma kayeelanyesaan) xaataa haddayna wax hananayn waxna kasayn.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ ۚ قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا۟
لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

44. Waxaad dhahdaa Eebaa iska leh shafeeco oo dhan, waxaana u sugnaaday xukunka Cirka iyo Dhulka xaggiisaana leydiin celin.

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَٰعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ
مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾

45. Marka la xuso Eebe kaliya waxaa diidda qalbiyada kuwaan rumeynin aakhiro markii la xuso waxa Eebe ka soo hadhayna markaasay bishaareystaan farxaan.

Quraanka Eebaa xaq ku soo dajiyey si loogu dhaqmo, xagga rumeynta ku dhaqanka, iskuxukunka iyo raaciddiisa si dhab ah, Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) cidna kuma qasbo xaqa ee wuxuu u caddeeyay dhabta, cidii markaas dhunta ama hanuunta waa isaga iyo dantiis, Nabiguna wakiil kama aha, awoodana Eebaa iska leh'nafta dadkana waa midka midna dili markuu doono midna fasixi sida marka la hurdo'waana arrin ciddii caqli leh ay ku waano qaadato, tan kale shafeecada Eebaa iska leh illeen isagaa xukuma Cirka iyo Dhulkaba leh'cid uusan fasixinna ma shafeecdo, ee waa in isaga la weydiistaa si dhab ahna loo caabudo mana aha in marka Eebe kaliya la xuso la dido'marka waxyaalo kale lala xusana la farxo sida Gaaladii. Xusid Eebaa mudan. Az-Zumar (41-45).

---

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ عَٰلِمَ ٱلْغَيْبِ
وَٱلشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ
فِى مَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾

46. Waxaad dhahdaa Nabiyow Eebow adaa abuuray Cirka iyo dhulka ogna waxa maqan iyo waxa jooga, adaase kala bixin addoomadaada dhexdooda waxay isku Khilaafsanyihiin.

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا
وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلْعَذَابِ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ
مَا لَمْ يَكُونُوا۟ يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾

47. Hadday kuwii dulmiga falay waxa dhulka ku sugan dhamaantii iyo wax la mid ah leeyihiin way iskaga furan lahaayeen Cadaabka Maalinta Qiyaamaha, waxaana uga muuqday xagga Eebe Waxayn maleeysanaynin.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٨﴾

48. Waxaana u muuqday xumaantay kasbadeen, waxaana ku dhacay waxay ku jees jeesi jireen.

فَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَٰهُ
نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍۭ ۚ
بَلْ هِىَ فِتْنَةٌ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾

49. Markuu dhibtaabto dadku wuu na baryayaa, markaanse siino Nicmo wuxuu dhahaa waxaa la i siiyey waan mutaa, saas ma aha ee waannu imtixaami mase oga badankood.

قَدْ قَالَهَا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَآ أَغْنَىٰ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾

50. Waxaa saas yidhi kuwii ka horeeyey waxna uma tarin waxay kasbadeen.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
مِنْ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا۟
وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾

51. Waxaana ku dhacay xumaantay kasbadeen, kuwii dulmifalay oo ka mid ahaa kuwaas waxaa ku dhici xumaantey kasbadeen, namana daaliyaan.

52. Miyeyna ogayn inuu Eebe u waasiciyo Rizqiga cidduu doono kuna cidhiidhyo (cidduu doono) arrintaasna waxaa ugu sugan aayad ciddii wax rumeyn.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ
وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

Eebaa wax kasta aheysiiyey awoodana leh, kala bixin Dadka Qiiyaamada'maalintaas oo Gaaladu isku furan lahaayeen wax kasta haddii la siiyo, waxaana ku dhici waxayna maleysanayn iyadoo lagu abaalmarin kibirkoodii iyo jees jees koodii'mana haboona in marka dhib kugu dhacana aad Eebe baridid, markuu khayr ku siiyana aad dhahdaa waan mutaa, sidii gaaladii hore oon waxba utarin waxay kasbanayeen'waxaana dhab ah in cidwalba la abaal marin ama ha horeeyo ama ha dambeeyee, Eebaana nolasha waasiciya ama ku cidhiidhya'xigmad darteed, si ciddii xaqa rumeysay ugu waano qaadato, Qurdhubi wuxuu yidhi: Waxaa loo xusay kuwa xaqa rumeeyey waxay ogyihiin inuu waasicinta Rizqiga ay tahay imtixaan lagana yaabo cidhiidhintiisu inay wayneyn tahay. Az-Zumar (46-52).

---

53. Waxaad dhahdaa Nabiyow addoomadayda ku xad gudbay Naftoodow ha ka quusanina naxariista Eebe, Eebaa dhaafa danbiyada dhamaantoode, waana dambi dhaafbadane naxariis badane.

۞ قُلْ يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ
لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ
جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

54. U noqda Eebihiin una hogaansama ka hor cadaab idiin ku yimaaddoon laydiinkana gargaarayn.

وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ
أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾

55. Raaca kan wanaagsan ee laydiinka soo dajiyey Eebe xaggiisa, ka hor cadaab idinku yimaadda kado, idinkoon ogayn.

وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ
بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Ama odhan nafu shaleyte waxaan ku gaboodfalay cibaadada Eebe waxaana ahaa kuwa jees jeesa.

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ
ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ﴿٥٦﴾

57. Ama ayan odhan haddii Eebe ihanuuniyo waxaan noqon lahaa kuwa dhawrsada.

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ
مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾

58. Ama ayan odhan markay aragto cadaabka hadday noqosho iisugnaan laheyd waxaan ahaan lahaa kuwa samo fala.

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً
فَأَكُونَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

59. Saas ma ah ee waxaa kuu yimid aayaadkaygii waadna beenisay waadna

بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا

iswaynaysay waxaadna ka mid noqotay gaalada.

وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾

Dadku way gafayaan had iyo jeer Eebana wuxuu ugu bishaareeyay addoomadiisa Mu'miniinta ah inayna ka quusan naxariistiisa waa dambi dhaafee'loona noqdo Eebe'loona hogaansamo Geeri iyo Qiyaame ka hor. taasoon calaacal iyo catow iyo iceliya aan wax tarayn, maxaa yeelay xaqu waa cadyahay cidii isla waynaata oo xaqa diidana waxay ka mid noqon gaalada xaqdiidayaasha ah, aayadahanna waa yeedhid iyo digniinta dadka oo dhan, Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Ruuxii ka quusiya addoomaha Eebe toobadda tan ka dib wuxuu diiday Kitaabka Eebe. Az-Zumar (53-59).

---

60. Maalinta qiyaamana waxaad arkeysaa kuwii ku been abuurtay Eebe korkiisa oo wajiyadoodu madowyahay, miyayna Jahannamo dhexdeedu ahayn hoyga kuwa is kibriya.

وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ
وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

61. Wuuna koriyaa Eebe kuwa dhawrsaday liibaantooda darteed, mana taabto xumaanu mana murugoodaan.

وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ
ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

62. Eebana waa abuuraha wax kaste, waana wax walba wakiilkiisa, «maamulaha».

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

63. Isagaana iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulkaba, kuwa ka gaaloobay aayaadka Eebana waa kuwa khasaaray.

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٣﴾

64. Waxaad dhahdaa ma waxkasoohadhay Eebaad i faraysaan inaan caabudo jaahiliinyahay.

قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا ٱلْجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾

65. Waxaa dhab ahaan loogu waxyooday adiga iyo kuwii kaa horreeyeyba Nabiyow haddaad wax la wadaajisa (Eebe) waxaa buri camalkaaga, waxaadna ka mid noqon kuwa khasaaray.

وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾

66. ee Eebe uun caabud noqona kuwa ku mahdiya.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعْبُدْ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾

67. Mayna waynaynin gaaladii Eebe waynaantiisa dhabta ah, isagoo dhulka dhamaantiis kujiro xukunkiisa Maalinta qiyaame Samooyinkuna ku duuban yihiin Yamiintiisa* Eebaa ka na-

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا
قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطْوِيَّٰتٌۢ

sahan kana sarreeya waxay la wadaa-
jiyeen.

بِيَمِينِهِۦۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿٦٧﴾

Qiyaamadu waa dhab, cidwalbana waxaa laga abaalmarin camalkeeda, waxaana loo qaybsami mid farxa oo bishaaraysta iyo mid naxa oo dullooba, Eebaana xukunka iyo awoodda iska leh maalintaas, mana haboona in lala wadaajiyo cibaadadiisa cid kale, ciddii wax la wadaajisana camalkeedu wuu buri, xumaanna ka sarreeya iyo wax lala wadaajıyaba.
Ibnu Cabaas wuxuu yidhi: Gaaladu ma waynayn Eebe mudnaantiisa, ruxii rumeeya in Eebe wax walba karo wuu wayneeyay waynidiisa dhabta ah, ruuxaan rumeyninna ma waynayn. Az-Zumar (60-67).

* Midigtiisa waana mid u qalanta, hana awilin. (dib u eegaha).

---

68. Waxaa la afuufi suurka (Buunka qiyaame) waxaana suuxi (Dhiman) waxa samooyinka iyo dhulka ku sugan, cidduu Eebe doona mooyee, markaasaa la afuufi mid kale waxaana soo bixi dadkii iyagoo taagan oo sugi (xukunka Eebe).

وَنُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ
أُخۡرَىٰ فَإِذَا هُمۡ قِيَامٞ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾

69. Wuxuuna la ifi dhulku nuurka Eebihiis waxaana la soo dajin (dhawayn) Kitaabkii (Camalka) waxaana la keeni Nabiyadii iyo maraggii (Malaa‘igta), waxaana lagu kala xukumi dhexdooda xaq lamana dulmiyo.

وَأَشۡرَقَتِ ٱلۡأَرۡضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ
وَجِاْيٓءَ بِٱلنَّبِيِّـۧنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ
بَيۡنَهُم بِٱلۡحَقِّ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ﴿٦٩﴾

70. Waxaana loo oofin (dhameyn) nafkastaa waxay camalfashay, Eebana waa ogyahay waxay camalfalayaan.

وَوُفِّيَتۡ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا عَمِلَتۡ وَهُوَ أَعۡلَمُ
بِمَا يَفۡعَلُونَ ﴿٧٠﴾

71. Waxaana loo kaxeyn kuwii gaaloobay xagga jahannamo iyagoo kooxo ah markay yimaadaan Naartana waxaa la furaaa Albaabadeeda waxayna udhahaan adeegaheedu miyeyna idiin imaanin Rasuullo idinka mid ah oo idinku akhriya aayaadka Eebihiin idiinkana diga lakulanka Maalintiinan. waxayna dhihi way nooyimaadeen waxaase ku rumoobay Gaalada kalimadii Cadaabka (ee Eebe).

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًاۖ
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا فُتِحَتۡ أَبۡوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمۡ
خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ رُسُلٞ مِّنكُمۡ يَتۡلُونَ عَلَيۡكُمۡ
ءَايَٰتِ رَبِّكُمۡ وَيُنذِرُونَكُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ
هَٰذَاۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَلَٰكِنۡ حَقَّتۡ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ
عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٧١﴾

72. Waxaana lagu dhihi gala albaabada Jahannamo idinkoo ku waari

قِيلَ ٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَبِئۡسَ

dhexdeeda iyadaana u xun meelay ku hoydaan kuwa is kibriya.

مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

Sidoo kale qiyaamadu waa xaq sugan'waxaana Dadka ku dhici qaylo ay cidkasta la suuxi lana dhiman'intuu Eebe doono mooyee, kadibna la afuufi Suurka Qiyaame, dadkuna soo bixi'Eebahoodna hor istaagi, dhulkuna la ifi nuurka Eebe, lana keeni Kitaabkii camalka, Nabiyadii iyo markhaatiyadii'caddaaladna Eebe ku kala xugmin isagoon cidna dulmiyeyn, Nafwalbana waxaa lagu abaal marin waxay camal fashay isagoo Eebe dhab u ogyahay, Gaaladana waxaa loo kaxayn xagga naarta jahannamo iyagoo kooxa ah, Malaa'igtuna ay warsan in Rasuullo loo soo diray ku akhrida xaqa ugana digta qiyaamada, way qiran gaaladii arrintaas waxaase u waajibtay ciqaabdaran, waxaana la fari inay galaan Jahannamo oo markaas la furay Albaabadeeda wayna ku waari'waana hoyga kuwa iskibriya. Abuu hureeyre waxaa laga wariyey in Nabigu yidhi: Labada afuufo waxaa u dhaxeyn afartan, Abuu hureyre wuxuu yidhi: ma ogi afartankaas. Az-Zumar (68-72).

---

73. Waxaana loo wadi kuwii ka dhawrsaday Eebahood xagga jannada iyagoo kooxa ah markay yimaadaan jannadana iyadoo la furay albaabadeeda (marhore) waxay ku dhihi adeegaheedu nabadgalyo korkiina ha ahaato, waad wanaagsanaateen (liibaanteen) ee gala janada idinkoo ku waari.

وَسِيقَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ إِلَى ٱلْجَنَّةِ زُمَرًا
حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمْ
خَزَنَتُهَا سَلَـٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَٱدْخُلُوهَا
خَـٰلِدِينَ ﴿٧٣﴾

74. Waxayna dhihi mahad waxaa iska leh Eebaha noo rumeeyey yaboohiisa, nana dhaxalsiiyay dhulka (janada) waxaana ka dagnaa janada meeshaan doonno waxaana wanaag badan ajriga kuwii camal falay.

وَقَالُوا۟ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى صَدَقَنَا
وَعْدَهُۥ وَأَوْرَثَنَا ٱلْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ ٱلْجَنَّةِ
حَيْثُ نَشَآءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَـٰمِلِينَ ﴿٧٤﴾

75. Waxaad arkaysaa malaa'igtoo ku wareegsan gaararka carshiga kuna tasbiixsan mahadda Eebahood, waana la kala xukumi dadkii dhexdooda si xaq ah, waxaana la dhihi mahad Eebaa iska leh ee ah Eebaha caalamka.

وَتَرَى ٱلْمَلَـٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ ٱلْعَرْشِ
يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ
وَقِيلَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

Mu'miniinta waxaa loo wadi xagga janada iyagoo wafdi ah, iyadoo loo sii furi'malaa'igtuna soo dhaweyn oo salaami'kuna dhihi waad liibaanteene janadana gala idinkoo ku waari, waxayna ku mahdiyaan Eebahoode, illeen wuxuu galiyey janno ay ka dagi meeshay rabaane'malaa'igtuna waxay ku meeraysan gaararka Carshiga, xaalkuna wuxuu ku dhamaan in dadka caddaaladlagu kala xukumo iyo in awood iyo mahadi usugnaatay Eebaha caalamka. Maxaa ka wayn maalintaas, maxaase ka farax iyo liibaanbadan Mu'miniinta. kana khasaare iyo qoomamo badan gaalada, kana awood iyo caddaalad badan Eebaha xakamka caadilka ah.
Macaad waxaa laga wariyey in Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee) yidhi: Furaha jannadu waa Eebe mooyee Ilaah kale majiro (Ashahaadada). Waxaa sheegay Muslim. Az-Zumar (73-75).

# Suurat Ghaafir

# سورة غافر

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

حمٓ ﴿١﴾

1. (waxay ku tusin mucjisada quraanka sidii soo hor martay).

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٢﴾

2. Soo dajinta Kitaabka (quraanka) waxay ka ahaatay Eebaha adkaada ee wax walba og.

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوْبِ شَدِيدِ ٱلْعِقَابِ
ذِى ٱلطَّوْلِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ إِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٣﴾

3. Ee dhaafa danbiga aqbalana toobadda, ayna darantahay ciqaabtiisu, ee nicmada badanleh, Eebe aan ilaahay ahayna ma jiro, xaggiisaana loo noqon.

مَا يُجَٰدِلُ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿٤﴾

4. Kuma doodo aayaadka Eebe kuwa gaaloobey mooyee, ee yeyna kugu dhagrin gagadoonkooda adduunka.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَٱلْأَحْزَابُ
مِنۢ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ أُمَّةٍۭ بِرَسُولِهِمْ
لِيَأْخُذُوهُ وَجَٰدَلُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ
فَأَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٥﴾

5. waxaa beeniyay hortood qoomkii (Nabi) Nuux iyo xisbiyadii ka dambeeyey, waxayna doontay ummad kastaa rasuulkoodii inay qabato (oy dilaan) waxayna ku doodeen baadil (xumaan) inay xaqa ku tirtiraan, markaasaan qabtay ee waa sidee ciqaabteydii.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟
أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٦﴾

6. Saasayna ugu sugnaatay kalimadii Eebe «ciqaabtiisu» kuwii gaaloobay, waana inay yihiin naarta ehelkeeda.

Quraanka Eebaa soo dajiyey, waana adkaade wax walba ogc, dambi dhaafe, toobad aqbale, ciqaab darane, iyo khayrbadane xagiisa loo noqon, quraanka oo la beeniyana oo si xun loogu doodo waa caadada gaalada, adduunka oolagu hormarana kuma tusiso jeclaansho Eebe, ee ha ku kadsoomin socsocodka gaalada (xaqdiidayaasha) Gaalana waa isku fikrad laga soo bilaabo Nabi Nuux'waxayna dooni inay dilaan Nabiyada iyo dadka wanaagga fari, xaqana xumaan ku qariyaan'waxaase daran ciqaabta Eebe uu ku abaal marin naar ruuxii xaqa ku qariya xumaan, Eebe iyo Rasuulkiisuna waa ka bari. Ghaafir (1-6).

7. Kuwa (Malaa'igta) xambaarsan carshiga iyo kuwa gaararkiisa ah waxay ku tasbiixsan kuna Mahadin Eebehood wayna rumeysanyihiin, waxayna u dambi dhaaf warsan kuwa rumeeyey iyagoo dhihi Eebahanow waxaad ugu waasac noqon wax kasta naxariis iyo ogaanshee u dambidhaaf kuwa toobadkeena ee raaca jidkaaga kana dhawr cadaabka jaxiimo.

ٱلَّذِينَ يَحْمِلُونَ ٱلْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ
رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَىْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا
فَٱغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا۟ وَٱتَّبَعُوا۟ سَبِيلَكَ
وَقِهِمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٧﴾

8. Eebow gali kuwaas jannada cadni ee ah taad u yaboohday iyaga iyo ruuxii suubanaada oo ah Aabayaalkood, Haweenkooda iyo Caruurtooda, adigaa ah adkaade falsane.

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدتَّهُمْ
وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ
وَذُرِّيَّٰتِهِمْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٨﴾

9. Kana dhawr xumaanta (Ciqaabta) ruuxaad ka dhawrto xumaanta maalintaas waad u naxariisatay taasina waa liibaanta wayn.

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ
فَقَدْ رَحِمْتَهُۥ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾

Iimaanku waa wax wayn oo qiimobadan maxaayeelay Malaa'igta Eebe ee xambaarsan Carshiga iyo kuwa gaararjooga waxay uducayn una dambidhaaf warsan Mu'miniinta jidka Eebe ku toosan iyo ehelkooda, iyagoo u warsan Eebe inuu janno galiyo ciqaabna ka dhawro, taasna waxay ku tusin qaraabo nimada ugu fiican inaytahay tan iimaanka ee isku xidhay Cirka iyo Dhulka, wuxuuna ka sarreeyaa wax kastoo wax isku xidha, saasaana looga baahanyahay Mu'miniinta inay isu jeclaadaan isuguna duceeyaan. Waxaana sugnaatay haduu Muslim uduceeyo walaalkiisa muslimka ah isagoo ka maqan Malaa'igtu waxay dhahdaa aamiin adna waxaa kuu sugnaatay wax la mid ah. Waxaa wariyey Muslim. Ghaafir (7-9).

---

10. Kuwa gaaloobay waxaa loogu dhawaaqaa (qiyaamada) cadhada Eebaa ka wayn cadhadaad naftiina ucadhootaan, maxaayeelay waxaa laydiinku yeedhi Jiray Iimaanka markaasaad gaaloobayseen.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ
أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ
إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾

11. Waxay dhihi Eebow waxaad na dishay laba jeer waxaadna na noolaysay laba jeer waana qiranay dambiganagii ee ma suuroowdaa jid naarta looga baxo.

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ فَٱعْتَرَفْنَا
بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾

12. Arrintaas waxaa ugu wacan in marka loo yeedho Eebe kaliya aad gaaloowdaan, haddii wax lala wadaajiyana aad rumeysaan xukunka dhamaantiisna Eebaa iska leh ee sarreeya waynna.

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ
وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ
ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ﴿١٢﴾

13. Eebe waa kan idin tusiya aayaadkiisa idiinkana soodajiya Samada Rizqi (Roob) mana xusuusto ruux Eebe unoqon mooyee.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ
لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا
وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

14. Ee bari (Caabud) Eebe adoo ukali yeeli cibaadada haba naceen gaaladuye.

فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ
وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

Cadhada Eebe iyo ciqaabtiisa yaa ka wayn kana culus ucadhoonsho naf markay meelxun kuu horseedo xaqana kaa leexiso, calaacal iyo catoowna wax mataro Qiyaamada iyo dambi la qirto midna, marhadaad aduunkii ku dhunto.
mana haboona xaqna ma aha in marka Eebe kaliya la xuso la gaaloobo xaqana la diido'marka wax kale lala caabudana la rumeeyo, arintaas xukunkeedana Eebaha wayn baa maamuli, ee ah kan tusiya dadka aayaadkiisa'cirkana Roob uga keena, xaqna aytahay in loo toobadkeeno lana caabudo isagoo loo kali yeeli Diinta iyo cibaadada, haba naceen oo diideen gaaladuye.
Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu yidhi: Barya Eebe sareeye idinkoo yaqiinsan ijaabo, ogaadana in Eebe sareeye uusan ajiibayn duco qalbi halmaansan oo shuqloon, waxaawariyay Ibnu Abii xaatim. Ghaafir (10-14).

---

15. Eebe waa kan ay sarrayso darajadiisu (waxna koryeela) carshigana iska leh, kuna soo dajiya waxyigiisa (iyo jibriil) oo ah amarkiisa cidduu doono oo adoomadiisa ah, si uu uga digo maalinta kulanka (Qiyaamada).

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى ٱلرُّوحَ
مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوْمَ
ٱلتَّلَاقِ ﴿١٥﴾

16. Maalintay usoo muuqan (usoo bixi) Eebe waxba kama qarsoona korkiisa, wuxuuna dhihi Eebe yaa xukunka iska leh maanta, markaasuu dhihi Eebaha kalida ah ee awooda badan.

يَوْمَ هُم بَٰرِزُونَ لَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنْهُمْ شَىْءٌ
لِّمَنِ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿١٦﴾

17. Maanta (Qiyaamada) waxaa laga abaalmarin nafkastaa waxay kasbatay, dulmina majiro Maanta, Eebana wey dag dag badantahay xisaabtiisu.

ٱلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ
لَا ظُلْمَ ٱلْيَوْمَ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٧﴾

18. Uga dig Nabiyow dadka Maalinta dhaw (Qiyaamada) markuu wadnuhu imaan dhuunta (Cabsi darteed) iyagoo naxsan daalimiinna uma sugnaan sokeeye iyo mid u shafeecoo la maqlo.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْءَازِفَةِ إِذِ ٱلْقُلُوبُ لَدَى ٱلْحَنَاجِرِ
كَٰظِمِينَ مَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ
يُطَاعُ ﴿١٨﴾

19. Eebe waa ogyahay khayaanada indhaha iyo waxay qarin laabtu.

يَعْلَمُ خَآئِنَةَ ٱلْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِى ٱلصُّدُورُ ﴿١٩﴾

20. Eebe wuxuu xukumaa xaqa, waxay caabudina oo Eeba ka sokeeya waxba ma xukumaan, Eebana waa maqle arka ah.

وَٱللَّهُ يَقۡضِي بِٱلۡحَقِّۖ وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ
لَا يَقۡضُونَ بِشَيۡءٍۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ٢٠

Eebaa sharaf leh'cidduu doonana sharrifa, waxyigiisana kusoo dajiyay addoomaduu doortay ee Nabiyada ahaa, si ay dadka ugu digaan.
xukunka adduunka iyo aakhiraba Eebaa iska leh wax ka qarsoonna majiro Cidna ma dulmiyo, xisaabtiisuna waa darantahay, dadkana waxaa looga digayaa maalinta qiyaame ee dhaw, illeen wixii imaanba waa dhawyahaye, waana maalin cabsi badan wadnuhuna dhuunta imaan, cidna wax isu tarayn, Eebana wax walba daalacan'xaqana xukumi, waxa la caabudo ee ka soo hadhayna ayan waxba qabaneyn.
Xadiith Alqudsi waxaa ku sugnaaday in Eebe yidhi: addoomadaydoow waan kareebay dulmiga naftayda waxaana ka yeelay dhexdiinna mid reeban ee hays dulmiyina... waxaaa wariyay Muslim. Ghaafir (15-20).

---

21. Miyayna ku soconin Dhulka ooyan fiirinin siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyey (Gaaladan) waxay ahaayeen kuwa ka xoogbadan kana camiraadbadan dhulka, markaasuu qabtay Eebe danbigooda dartiis umana sugnaan waxa Eebe ka soo hadhay wax daafaca.

۞أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ
عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُواْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُواْ هُمۡ أَشَدَّ
مِنۡهُمۡ قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمۡ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٖ ٢١

22. Waxaana saas ugu wacan inay ahayd xujooyin, oy ka gaaloobeen markaas Eebe qabtay maxaa yeelay waa xoogbadane ay darantahay ciqaabtiisu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
فَكَفَرُواْ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ قَوِيّٞ شَدِيدُ
ٱلۡعِقَابِ ٢٢

23. Dhab ahaan yaan (Nabi) Muuse ugu dirray isagoo wata aayaadkanaga iyo xujo cad.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ
مُّبِينٍ ٢٣

24. Xagga Fircoon, Haamaan iyo Qaaruun waxayna dheheen waa sixirroow beenaala ah.

إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ
فَقَالُواْ سَٰحِرٞ كَذَّابٞ ٢٤

25. Markuu ugala yimid xaqa agtanada waxay dheheen dila Wiilasha kuwa rumeeyey, daayana Haweenka (Gabdhaha) dhagarta gaaladuna ma aha waxaan khasaare ahayn.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلۡحَقِّ مِنۡ عِندِنَا قَالُواْ ٱقۡتُلُوٓاْ أَبۡنَآءَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ وَٱسۡتَحۡيُواْ نِسَآءَهُمۡۚ
وَمَا كَيۡدُ ٱلۡكَٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ ٢٥

26. Wuxuu yidhi Fircoon, i daaya aan dilo Muusee hana uyeedho Eebihiisa, waxaan ka cabsan inuu idinka badalo Diinta ama uu ka muujiyo dhulka fasaad.

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ ذَرُونِيٓ أَقۡتُلۡ مُوسَىٰ وَلۡيَدۡعُ
رَبَّهُۥٓۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمۡ
أَوۡ أَن يُظۡهِرَ فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡفَسَادَ ٢٦

27. Wuxuuna yidhi (Nabi) Muuse waxaan ka magangalay Eebahay iyo Eebihiin mid kasta oo is kibriya (isla wayn) oon rumayn Maalinta xisaabta qiyaamada.

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم
مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ٢٧

Dhulka waa in lagu waano qaato lana eego dadkii horee daganaa iyo sida Eebe u halaagay iyagoo xoogbadnaa, markey beeniyeen Rasuuladoodii Eebana si daran ayuu u ciqaabay, tan kale qisada Nabi-Muuse wax badan yey quraanka ku soo aroortay, halkanna Fircoon, Haamaan iyo Qaaruun waxay beeniyeen xaqii'waxayna is fareen in lalaayo wiilasha kuwa rumeeyey Muuse'Haweenkana daayaan, waxay dhagraan gaalana waa uun khasaare, tan kale Fircoon wuxuu codsaday in la daayo si uu u dilo Muuse isaga oo sheegi inuu badali diinta'dhulkana fasaadin, taasina waa caadada xumaan iyo shar Ka taliyayasha inay wanaagga iyo dadkiisa ceebeeyaan'lana dagaalamaan.
Nabi Muusana wuxuu magan galay Eebe kibir badane dhamaantiis oo beeniyey xisaabinta «qiyaame». Ghaafir (21-27).

---

28. Wuxuu yidhi nin Mu'min ah oo ka mid ah dadka Fircoon oo qarinaayay Iimaankiisa, ma waxaad udilaysaan in uu yidhi Eebahay waa Alle, isagoo idiinkala yimid xujooyin xagga Eebihiin hadduu beenaale yahayna isagay dhibi beentiisu, hadduu runle yahayna waxaa idin ku dhici wuxuu idiin ku yaboohay qaarkiis, Eebana ma hanuuniyo danbi badane been badan.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ
يَكْتُمُ إِيمَٰنَهُۥٓ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ
ٱللَّهُ وَقَدْ جَآءَكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ
كَٰذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهُۥ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا
يُصِبْكُم بَعْضُ ٱلَّذِى يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ
لَا يَهْدِى مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ٢٨

29. Qoomkayoow idinkaa iska leh xukunka maanta una adag dhulka, yaase nooga gargaari cadaabka Eebe hadduu inoo yimaado›fircoon wuxuu yidhi idin kula talin maayo waxaan ahayn ra'yigayga (waxa ii muuqda) idinkumana hanuuniyo waxaan ahayn waddada xaqa ah.

يَٰقَوْمِ لَكُمُ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ظَٰهِرِينَ فِى ٱلْأَرْضِ
فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأْسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَا ۚ قَالَ فِرْعَوْنُ
مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهْدِيكُمْ
إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٢٩

30. Wuxuu yidhi kii rumeeyey (Xaqa) qoomkayoow waxaan idiin ka cabsan sidii maalintii xisbiyadii.

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُم
مِّثْلَ يَوْمِ ٱلْأَحْزَابِ ٣٠

31. Sidii Qoomkii Nabi Nuux iyo ree caad iyo thamuud iyo kuwii ka dambeeyey, Eebana ma aha mid la doonadulmi addoomada.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ
وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ٣١

32. Qoomkayow waxaan idinka cabsan maalinta isu yeedhidda (Qiyaamada).

وَيَٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢
يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ

33. Maalintaad jeedsandoontaan idinkoo carari, idiinna sugnayn wax Eebe idinka ilaaliya, ruux Eebe dhumiyeyna malaha «ma jiro» wax hanuunin.

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ٣٣

Cid fiican oo xumaanta reebta wanaagana farta lama waayo, waxaana ka mid ah Mu'minkaas fircoon ehelkiisa ka mid ahaa, ee qariyay iimaankiisa'kuna yidhi mawaxaad dileysaan nin yidhi Eebahay waa alle, oo xujooyin idiinla yimid, hadduu beenaale yahay isagay dhibi, hadduu runle yahayna waxaa idinku dhici wuxuu Sheegi qaarkiis, maantana idinkaa dhulka xukuma oo kamuuqda, haddiise dhib Eebe yimaaddo yaa inaga korin, fircoonse nin xunbuu ahaa wuxuuna ku yidhi qoomkiisii arrini waa taan anigu sheego oon rayiyeeyo'waxaan wanaag ahayna idin tusinmaayo, laakiin ma dhabaa'xumaantuu tusiyay una hogaamiyay miyaan loo halaagin'sidii kuwii ka horeeyey'taasna waxay ka digi xumaan wade warkiisa. Ghaafir (28-33).

---

34. Waxaa dhab ahaan idiin kula yimid xujooyin marhore (Nabi) Yuusuf, kamana aydaan tagin shaki wuxuu idiin la yimid, markuu dhintayna waxaad dhahdeen ma soobixinaayo Eebe gadaashiis Rasuul, saasuuna udhumiyaa Eebe Ruux xad gudba oo shaki badan.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ
فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ حَتَّىٰٓ إِذَا
هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ
مُّرْتَابٌ ٣٤

35. Kuwa kudoodaya aayaadkanaga xujo utimid la'aanteed waxaa ku waynaatay cadho Eebe agtiisa iyo kuwa rumeeyay, saasuuna u daabacaa Eebe qalbi kastoo is kibriya oo daalim ah.

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ
أَتَىٰهُمْ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ
مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ٣٥

36. Wuxuu yidhi fircoon Haamaanoow ii dhis Daar (Sare) si aan ugu gaadho wadooyinka.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ
ٱلْأَسْبَٰبَ ٣٦

37. Wadooyinka Samooyinka markaas aandaalacdo Ilaaha Muuse anigu waxaan u malayn beenaalee, saasaana loogu qurxiyay fircoon camalkiisa xun loogana leexiyay jidka, dhagarta fircoonna , ma aha waxaan khasaare ahayn.

أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ
وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ
لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِ
وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى تَبَابٍ ٣٧

38. Wuxuu yidhi kii rumeeyay (Xaqa) qoomkayoow i raaca waxaan idinku hanuunin jidka fiicane.

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ
أَهْدِكُمْ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

39. Qoomkayoow nolashan adduunyo ee dhaw waa uun raaxo (yar) aakharaase guri nagaadi ah.

يَٰقَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا مَتَٰعٌ
وَإِنَّ ٱلْءَاخِرَةَ هِىَ دَارُ ٱلْقَرَارِ ٣٩

40. Ruuxii camal xun sameeya laguma abaalmariyo wax lamid ah mooyee, Ruuxiise camal fiican fala Lab iyo Dhaddigba isagoo rumaysan kuwaasi waxay gali Jannada,waana lagu arzuqi dhexdeeda xisaab la'aan.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰٓ إِلَّا مِثْلَهَا
وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ
يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ٤٠

Qisada Nabi Yuusuf waxay ku faahfaahsantahay suuradda magaciisa xambaarsan, tan kale in gadaashiis Nabi lasoo diri ciddii diiday waa cid dhunsan, isla wayne, dulmibadane, Xaqdiide iyo xumaan ku murme dhamaantood Eebe waa u cadhoodaa iyo Mu'miniintuba,Xaqana ma arko kaasoo kale, waxaa iyana wax lala yaabo ah doqonimadii fircoon iyo isla waynidiisii intuu ka doonay in loo dhiso Guri dheer oo uu Dadka ku tusiyo inuu Ilaahay daydayi, taasina waa waallidiisii iyo camalkiisii xumaa ee waxbadan Quraanku ka warramay.
masimanyihiin kaas iyo kan jidka fiican Dadka ku toosiyay, ugana digay xumaanta adduunyo, iyadoo cidwalba la abaalmarin Rag iyo Haweenba. Ghaafir (34-40).

---

41. Qoomkayoow maxaa ugu wacan inaan idiinku yeedho korid idinna iigu yeedhaan Naar.

۞ وَيَٰقَوْمِ مَا لِىٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ
وَتَدْعُونَنِىٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

42. Iiguna yeedhaan inaan ka gaaloobo Eebe lana wadaajiyo (Cibaadada) waxaanan oqoon ulahayn,aniguna waxaan idiin ku yeedhi xagga Eebaha adkaada ce dambidhaafa.

تَدْعُونَنِى لِأَكْفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشْرِكَ بِهِۦ مَا لَيْسَ
لِى بِهِۦ عِلْمٌ وَأَنَا۠ أَدْعُوكُمْ إِلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلْغَفَّٰرِ ٤٢

43. Waxaan shaki lahayn in waxaad iigu yeedhaysaan xaggiisa uusan lahayn Nacfi (iyo wax ajiiba) adduun iyo aakhiraba, waxaana laynoo celin xagga Eebe kuwa xadgudbana iyaga uunbaa ah asaxaabta (Ehelka) naarta.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِىٓ إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُۥ دَعْوَةٌ فِى ٱلدُّنْيَا
وَلَا فِى ٱلْءَاخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ
وَأَنَّ ٱلْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ٤٣

44. Waadna xusuusan doontaan waxaan idin kuleeyahay, waxaana u bandhigay amarkayga xagga Eebe, illeen Eebaa arka addoomadee.

فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْ ۚ وَأُفَوِّضُ
أَمْرِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ٤٤

45. Markaasaa Eebe ka dhawray Mu'minkaas xumaantay ku dhagreen,waxaana ku dhacay (ku dagay) Fircoon iyo ehelkiisii cadaab xun.

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُوا۟
وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرْعَوْنَ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ ٤٥

46. Naarbaana loo bandhigaa aroortii iyo galabtiiba, Maalintay kacayso

ٱلنَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا ۖ وَيَوْمَ تَقُومُ

Saacaduna (Qiyaamada waxaa ladhihi) galiya fircoon iyo ehelkiisa kan ugu daran cadaab.

ٱلسَّاعَةُ أَدْخِلُوٓا۟ ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

Ninkaasu Wuxuu u jeediyey Qoomkiisii hadallo iyo waano Qiimo badan, wuxuuna u sheegay inuu wanaag iyo nabadgalyo ugu yeedhi iyana Naar iyo gaalnimo aan wax khayr iyo nacfi ah lahayn iyo caabudid Ilaahyo baas, wuxuuna cadeeyey in xadgudbayaal abaalkooduyahay Naar'ayna xusuusan doonaan waxa wanaagsan ee uu sheegi'amarkiisuna uu Eebe u bandhigi isagoo arka addoomadiisa'Eebana waa ka nabadgaliyey dhagartii Fircoon'isagana waxaa ku dagay xumaantay maleegeen, Qabriga iyo Qiyaamadana waa lagu cadaabi iyaga iyo wixii wadadooda qaada. Ghaafir (41-46).

---

47. Xusuuso waqtigay ku doodi ehelu Naarku Naarta dhexdeeda ooy ku odhan kuwii (raaciyada ahaa) kuwii (madaxda ahaa) ee isla weynaa idinkaan idin raacaynay ee wax manooga taraysaan qayb naarta ka mid ah.

وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِى ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟
لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ
أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ﴿٤٧﴾

48. waxay dheheen kuwii iskibriyey dhamaanteen waxaan ahaanaynaa naarta dhexdeeda, Eebana waa kala xukumay addoomadiisa dhexdooda.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ
إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ﴿٤٨﴾

49. Waxayna ku dhaheen kuwa naarta kusugan adeegaha jahannamo noo barya Eebihiin inuu naga fududeeyo maalin cadaabka.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟
رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾

50. Waxay dheheen adeegayaashii miyeyna ahayn inay idiinla timid Rasuuladii xujooyin, waxay dhaheen way noola timid, waxayna dhaheen barya idinku marka Eebe, baryada gaaladana ma aha waxaan baadi iyo khasaare ahayn.

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم
بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟
وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

51. Annagaa u gargaari Rasuuladanada iyo kuwa rumeeyey xaqa nolosha adduun iyo maalinta ay kici maragyadu.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾

52. Maalintayna anfacayn daalimiinta cudur daarkoodu,ayna u sugnaan Naclad iyo Guri xun (Naar).

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ
وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

Dood iyo muran iyo calaacal ehelunaarna wax mataro, waxayna sheegi aayadani inay murmi madaxdii xumayd iyo shacabkii xumaanta ku raacay'dhamaanna ay naarta gali, wax uga maciini cadaabkana ayna heleyn. Eebana ugargaari Rasuladiisa iyo kuwa xaqa ku raacay. saasdarteed waa in wanaagga laysku raacaa iyo Eebe udhawaanshaha, oonse laysku raacin layskuna taageerin Gaalnimada iyo xumaanta, si aan Qiyaamada loo dullobin. Ghaafir (47-52).

53. Dhab ahaan yaan u siinay Nabi Muuse hanuun (Nabinimo) una dhaxalsiinayna Bani Israa‘iil Kitaabka (Tawreed).

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا
بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

54. Hanuun iyo waano isagoo u ah kuwa caqliga leh.

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾

55. Ee samir Nabiyow yabooha Eebe waa dhabe, dambi dhaafna waydiiso kuna tasbiixso adoo ku dheehan mahadda Eebahaa Galab iyo Aroorba.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ
وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾

56. Kuwa ku murmi aayaadka Eebe xujo la’aan u timid laabtooda ma aha waxaan kibir ayna gaadhayn ahayn, ee ka magan gala Eebe isagaa wax maqla waxna arkee.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ
ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ إِن فِى صُدُورِهِمْ
إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

57. Abuuridda cirka iyo Dhulka yaa kawayn abuuridda Dadka (sida u muuqata) laakiin Dadka badidiis ma oga.

لَخَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ
ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

58. Ma eka indhoole iyo arke iyo kuwa rumeeyey (Xaqa) camalfiicanna falay iyo xumaanloow, wax yar baadse xusuusanaysaan.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَلَا ٱلْمُسِىٓءُ
قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

59. Saacadda (Qiyaame) way iman shaki la‘aan laakiin Dadka badidiis ma rumeynayaan.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ
أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

Wax badan yaa qisada Nabi Muuse iyo Nabiyada Kalaba lagu soo celceliyey Quraanka. si Nabigu u weheshado una xusuusto sidii loo dhibay Eebana ugu gargaaray, waxaana Eebe u dardaarmay Nabiga inuu siibadiyo cibaadada Eebe iyo ku Xidhnaantiisa, kuwa ku murmi xaqa xuja la’aan waxaa qalbiigooda galay isla weyni aan meeljirin, Eebahaase abuuray Cirka iyo Dhulka miyaa ka caajisi soo celintooda iyo wuxuu rabo inuu abuuro, ma sinna ruux hanuunsan iyo mid dhunsan, mana sinna Mu‘min camalfalay iyo xumaanloow, mase xusuusan yihiin dadku saacadda Qiyaame’waa dhab inaan Mu‘min baarri ah iyo Gaal xun sinnayn laakiin Dadku saas ma garanayaan. Ghaafir (53-59).

---

60. Wuxuu yidhi Eebehiin i barya aan idiin ajiibee, (aqbalee) kuwa iska weyneeya cibaadadayda waxay gali doonaan naarta jahannamo.iyagoo dulleysan.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدْعُونِىٓ أَسْتَجِبْ لَكُمْ
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِى
سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

61. Eebe waa kan idiin yeeley habeenka inaad xasiloonaataan dhexdiisa, maalintana (Ifid) arag, Eebana waa kan wax-ku galladaysta dadka, laakiin dadka badankiisu kuma mahdiyaan.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ
وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾

62. Kaasi waa allihiin, Eebana idiin ah wax walbana abuuro, Eebe mooyce mid kale ma jiro ee xagee xaqa laydiinka iili.

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَـٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ
لَّآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

63. Saas ookale yaa loo iilay kuwii aayaadka Eebe diidi jiray.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ
يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

64. Eebe waa kan idiinka yeelay Dhulka meel sugnaansho, Cirkana dhismo oo idin sawiray wanaajiyayna Suuraddiina oo idinku Arzaaqay wax wanaagsan kaasi waa Eebihiin waxaana sarreeya oo nasahan Eebaha Caalamka Eebihiisa ah,

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا
وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ
صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَـٰتِ ۚ
ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ
ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

65. Eebaha nool, Eebe aan isaga ahaynna ma jiro ee barya (caabudana) idinkoo u kaliyeeli Diinta, mahadna waxaa iska leh Eebaha Caalamka.

هُوَ ٱلْحَىُّ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ
مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۗ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦٥﴾

Nabigu wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) baryadu waa cibaado. wuxuuna akhriyey aayaddan.saasdarteed waa in uun Eebe la baryaa lana caabudaa, ciddii iska kibrisana waxay gali iyadoo duleysan Naarta, maxaa yeeley wa kan noogu nicmeeyey habeenka iyo Maalintaba, wax walbana abuuray'Dhulkana inoogayeeley wax lagusugnaado Cirkana dhismo, oo ina sawiray'Qurxiyayna Suuradeenna'wax wanaagsan oo xalaal ahna inagu arzaaqay'kaasi waa Eebeheen wuxuuna inaga mudanyahay Mahad, Baryo, Cibaado iyo Wayneyn. Ghaafir (60-65).

---

66. Waxaad dhahdaa Nabiyow waxaa layga reebay inaan caabudo waxaad baryeysaan Eebe ka sokow markay iigayimaadeen xujooyin xagga Eebahay, waxaana lay faray inaan uhogaansamo Eebaha Caalamka.

۞ قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِىَ ٱلْبَيِّنَـٰتُ مِن رَّبِّى وَأُمِرْتُ
أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٦٦﴾

67. Eebe waa kan idinka abuuray Carrada Hadana Dhibic, haddana Calaqo markaas idin soo bixiyey idinkoo ilma ah, hadana aad gaadhaan xoogiina, haddana aad noqotaan Odayo waxaase

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ
ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا۟
أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا۟ شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم

idinka mid ah cid la oofsado (Dhimata) intaas ka hor, iyo inaad gaadhaan waqti magacaaban waxaad udhawdihiin inaad wax kastaan.

مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ وَلِتَبْلُغُوٓا۟ أَجَلًا مُّسَمًّى
وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

68. Eebe waa kan wax nooleeya waxna dila markuu doono inuu xukumo amarna wuxuu uun dhahaa ahaw wuuna ahaadaa.

هُوَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا
يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٨﴾

69. Ka warran kuwa ku murmi aayaadka Eebe xaggee looga iili xaqa.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ
أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٦٩﴾

70. Kuwa beeniyay Kitaabka «Quraanka» iyo waxaan la soo dirray Rasuulladanada way ogaandoonaan, cidhibtooda.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِٱلْكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرْسَلْنَا
بِهِۦ رُسُلَنَا فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧٠﴾

71. Marka Katiinado layeelo Luquntooda Silsiladdana lagu jiido.

إِذِ ٱلْأَغْلَٰلُ فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧١﴾

72. Kulayl haddana «Naar» lagu jiido.

فِى ٱلْحَمِيمِ ثُمَّ فِى ٱلنَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٢﴾

73. Markaas lagu dhaho aaway waxaad la wadaajiseen cibaadada.

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٣﴾

74. Eebe ka sokoow, waxayna odhan waa naga Dhumeen (waynay),mase aanaan ahayn kuwo Wax ucaabuday horay, saasuuna Eebe udhumiyaa Gaalada.

مِن دُونِ ٱللَّهِ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن نَّدْعُوا۟
مِن قَبْلُ شَيْـًٔا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Taasina waa waxaad ugu farxi jirteen Xumaanta dhulka dhexdiisa xaq daro iyo Waxaad la kibri jirteen.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ
وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٥﴾

76. Ee gala irdaha jahannamo idinkoo ku Waari waxaana u xun meeluu ku hoydo isla wayne Naarta Jahanamo.

ٱدْخُلُوٓا۟ أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا فَبِئْسَ
مَثْوَى ٱلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٦﴾

Eebe wuxuu dadka ku adkeeyay inay isaga uun caabudaan, una hogaansamaan'Nabiguna Waa ka fogyahay inuu ujeedsado waxaan Eebe ahayn ee waa guubaabo dadka.
Awooddana Eebaa iska leh,dadkana abuuray dilina doona,ciddii xaq darro ku muranta oo kibirta oo caabudda Eebe ka sokow wax kale ama xumaan ku adeecda Wuxuu galinaarta'isagoo dulaysan oo xidhxidhan. Ghaafir (66-76).

77. Samir (adkayso) nabiyow yabooha Eebe waa xaqe, haddaanu kutusinno waxa (guusha) aannu Kuu yaboohi qaarkeed (intaad nooshahay waa Wanaaga)'amaan ku oofsanno (intaas Ka hor) Xaganagaa loo soo celin (gaaladaas).

فَٱصۡبِرۡ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعۡضَ
ٱلَّذِي نَعِدُهُمۡ أَوۡ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيۡنَا يُرۡجَعُونَ ٧٧

78. Waxan dirray rasuullo adiga hortaa Waxaa ka mid ah kuwo aan kaaga qisoonay iyo kuwo aanaan kaaga qisoonin, rasuulna aayad (mucjisad) ah idiin Lama imaan karo Eebe la'aantiis hadduuse yimaado amarka Eebe (cadaabkiisu) waxaa la Xukumi xaq waxaana ku khasaaray halkaas kuwa Xumaanlowga ah.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا رُسُلٗا مِّن قَبۡلِكَ مِنۡهُم مَّن قَصَصۡنَا
عَلَيۡكَ وَمِنۡهُم مَّن لَّمۡ نَقۡصُصۡ عَلَيۡكَۗ وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَن يَأۡتِيَ بِـَٔايَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ فَإِذَا جَآءَ
أَمۡرُ ٱللَّهِ قُضِيَ بِٱلۡحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ
ٱلۡمُبۡطِلُونَ ٧٨

79. Eebe waa kan idiin yeelay Nicmoolayda (xoolaha) inaad waxna ka fuushaan waxna ka cuntaan.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡعَٰمَ
لِتَرۡكَبُواْ مِنۡهَا وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٧٩

80. Waxaana idinka sugnaaday dhexdeeda Nacfi iyo inaad ku gaadhaan danihiina Laabta idinkaga jira, korkeeda iyo doonta Ayaana la idinku xambaaraa.

وَلَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبۡلُغُواْ عَلَيۡهَا حَاجَةٗ
فِي صُدُورِكُمۡ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ
تُحۡمَلُونَ ٨٠

81. Wuxuuna idin tusiyaa aayaadkiisa ee teed aayaadka Eebe diidaysaan.

وَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَأَيَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ٨١

Samirka iyo Adkaysigu wax badanbaa quraanka lagu sheegay, Eebana wuxuu nabiga u yaboohay inuu abaal marin gaaladii xaqa diiday,ama adduun iyo Nolosha nabiga ama aakhiro, tan kale wuxuu Eebe inoo sheegay in rasuuladii uu diray qaarna ka qisooday kuwo kalana uu ka aamusay, wax mucjisad la imaankara idan Eebe la'aantiina ma jiro, markase amarka Eebe yimaado dad waa lakala xaaqi'xumaanlowna halkaasuu ku khasaaray, Eebena waa kan inoogu nicmeeyey xoolaha'doonyaha iyo gaadiidka kale ee la raaco, si danaha loo gaadho, Wuxuuna ina tusiyaa aayaadkiisa'mana haboona in la diido aayaadkaas. saasdarteed waa in Eebe nicmadiisa la aqoonsado'laguna mahadiyo'wanaagana loogu kaalmaysto. Ghaafir (77-81).

---

82. miyayna ku soconin dhulka oo ay fiiriyaan Siday noqotay cidhibtii kuwii ka horreeyay, waxay ahaayeen kuwo ka badan kana xoog badan iyo camiridda dhulka, waxna uma tarin waxay kasbadeen.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ مِنۡهُمۡ وَأَشَدَّ
قُوَّةٗ وَءَاثَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُم
مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٨٢

83. markay ula yimaadeen rasuuladoodii xujooyin waxay ku farxeen gaaladii waxa agtooda ah oo cilmi ah, waxaana ku dagay waxay ku jees-jeesi jireen (abaalkiisii).

فَلَمَّا جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ
فَرِحُواْ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلۡعِلۡمِ وَحَاقَ
بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ﴿٨٣﴾

84. markay arkaan cadaabkanaga waxay dhahaan waxaan rumaynay Eebe kaliya waana diidnay waxaan Eebe la wadaajin jirray.

فَلَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَا قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥ
وَكَفَرۡنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشۡرِكِينَ ﴿٨٤﴾

85. Mana aha kuu anfici iimaankoodu markay Arkaan cadaabkanaga, waa sunnada (dariiqada) Eebe ee u horaysay adoomadiisa, waxaana ku khasaaray halkaas gaalada.

فَلَمۡ يَكُ يَنفَعُهُمۡ إِيمَٰنُهُمۡ لَمَّا رَأَوۡاْ بَأۡسَنَاۖ سُنَّتَ
ٱللَّهِ ٱلَّتِي قَدۡ خَلَتۡ فِي عِبَادِهِۦۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ
ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

Aayadahan waxay ka warrami in ay haboontahay in dhulka lamaro laguna Waano qaato sida Eebe ku falay kuwii xooga badnaa ee dhulka camiray ee horreeyey, waxna uusan utarin waxay kasbadeen, markay rasuuladii u Yimaadeen iyagoo mucjisad watana ay diideen kuna farxeen waxay haystaan oo cilmi ah, ciqaabna markaas ku dhacday. markayse gaaladu iyo xumaanlawgu arkaan dhabta yay qaylyaan diidaana waxaycaabudi jireen'ama ku dhaqmi jireen, markaasoo kalase rumayni wax ma tarto waana jidka Eebe ee horreeyay, waxaana halkaas qiyaamada ku khasaari gaalo, xadiithna waxaa ku sugnaaday in (Eebe aqbalo tawbadda adoonka intaan sakaraadku u imaan)
Khasaaraha dhabta ahna waa kan qiyaame. Ghaafir (82-85).

## Suurat Fuṣṣilat

## سُورَةُ فُصِّلَتۡ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxay ku tusin mucjisada Quraanka sida soo hormartay.

حمٓ ﴿١﴾

2. Quraanka waa soo dajinta Eebe naxariista guud iyo mid gaaraba naxariista,

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢﴾

3. Waana Kitaab loo caddeeyey aayaadkiisa isagoo Quraan carabi ku qoran ah ciddii wax garan.

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا
لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٣﴾

4. Waana bishaareeye u dige ah, waase ka jeedsadeen badankoodu waxna ma maqlayaan.

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ﴿٤﴾

5. Waxayna dheheen quluubtanadu waxay kaga sugantahay dabool waxaad noogu yeedhi, dhagahanagana waxaa kaga jira culeys, dhexdanada iyo adigana waxaa ah xijaab, ee camal fal anana waancamalfaleynaaye.

وَقَالُوا۟ قُلُوبُنَا فِىٓ أَكِنَّةٍ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ
وَفِىٓ ءَاذَانِنَا وَقْرٌ وَمِنۢ بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ
فَٱعْمَلْ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ٥

6. Waxaad dhahdaa Nabiyow anigu waxaan uun ahay bashar (Dad) idinkookale ah, waxaana la iiwaxyooday in Eebehenno yahay Eebe kaliya, ee u toosnaada xaggiisa, kana dambidhaaf waydiista, halaagna wuxuu u sugnaaday mushrikiinta.

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ
إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَٱسْتَقِيمُوٓا۟ إِلَيْهِ وَٱسْتَغْفِرُوهُ ۗ وَوَيْلٌ
لِّلْمُشْرِكِينَ ٦

7. Kuwaan bixinin zakada ahna aakhiro kuwa ka gaaloobey.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ
هُمْ كَٰفِرُونَ ٧

8. Kuwa xaqa rumeeyeyse oo camalfiican falay waxaa usugnaaday ajri aan guraynin.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ
أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٨

Quraanka oo aayadihiisa cadcadyihiin Eebaa u soodajiyey isagoo carabi ah ciddii garan, Bishaareeye diga ah, Dadka badidiise waa ka jeedsadeen, mana maqlaan'waxayna sheegteen inay qalbiga ka daboolanyihiin, Dhagahana ka culusyihiin'xaqana xijaab ka xigo, Nabiguse waa bashar waxaana loo waxyooday in Eebe kaliya Ilaahyahay, lana toosnaado'dambi dhaafna la warsado'waxaana halaagsamay gaaladaan Zakada bixinin aakhirana diiday,
waxaase ajri aan go‘ayn mudan kuwa xaq rumayn iyo camal fiican isku daray. Fuṣṣilat (1-8).

---

9. Waxaad dhahdaa Nabiyow idinku ma waxaad ka gaaloobaysaan kan (Eebaha) ku abuuray Dhulka laba maalmood, ood uyeelaysaan kuwo la mid ah, kaasi waa Eebaha Caalamka.

۞ قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَرْضَ
فِى يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُۥٓ أَندَادًا ۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٩

10. Wuxuuna yeelay Dhulka dhexdiisa Buuro wuuna barakeeyey dhexdiisa una qadaray (u qiyaasay) Cunnadiisa afar maalmood iyadooy usimantahay dadka weydiin.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِىَ مِن فَوْقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ
أَقْوَٰتَهَا فِىٓ أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَآءً لِّلسَّآئِلِينَ ١٠

11. Markaasuu Eebe u istawooday (qasday) Cirka oo qiiq ah kuna yidhi Cirka iyo Dhulka ahaada idinkoo adeecsan ama la ikraahi (laqasbi) waxayna dheheen waan nimid anagoo adeecsan.

ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِىَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ
ٱئْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَآ أَتَيْنَا طَآئِعِينَ ١١

فَقَضَىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَىٰ فِي كُلِّ
سَمَآءٍ أَمْرَهَا وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ
وَحِفْظًا ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿١٢﴾

12. Wuxuuna Eebe ka abuuray Cirka Todobo Samo laba maalmood wuxuuna faray Samo kasta amarkeedii, waxaana ku qurxinay Cirka dhaw Misbaaxyo, waana ilaalinay, taasina waa qadaridda (maamulka) Eebaha adkaada ee wax og.

Mahaboona in laga gaaloobo Eebaha wax walba abuuray sida Dhulka, Cirka iyo wax kasta, mana haboona in looyeelo waxlamid ah oo lalo caabudo, illeen isagaa inoo barakeeyey dhulka iyo Cirka, kana yeelay wadada noolaanshaha, mid kasta udarbay wax looga baahanyahay, aayadahan iyo kuwa kalee ka warrami abuurka Cirka iyo Dhulka wax isdiidaya ama iska hor iman ma aha, Ibnu Cabaas waxaa laga wariyey inuu Eebe Dhulka ku abuuray Laba maalmood, markaas Cirka abuuray, markaas dhulka fidiyey fidinteeduna waa inuu ka soo bixiyey Biyo, Carro, yeeleyna Buuro, Bacaad iyo Tuurar'waxayna noqotay muddadu lix bari ah. saas darteed wax iska hor imaan iyo wax isburin midna kuma jiro, kaasaana Eebaha xaqa ah'ayna waajibtay in si dhab ah loo caabudo'sharcigiisana loo raaco'loona gaadhsiiyo Caalamka si haboon. Fuṣṣilat (9-12).

---

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَقُلْ أَنذَرْتُكُمْ صَٰعِقَةً مِّثْلَ صَٰعِقَةِ
عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٣﴾

13. Hadday ka jeedsadeen Gaaladu (xaqa) waxaad ku dhahdaa Nabiyow waxaan idiinka digi cadaab daran oo lamid ah kii Reer Caad iyo Thamuud.

إِذْ جَآءَتْهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ
أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ قَالُوا۟ لَوْ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً
فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

14. Markay ugaga timid Rasuuladii hor iyo gadaalba, iyagoo ku leh ha caabudina waxaan Eebe ahyn, ayna ku dhaheen hadduu doono Eebeheen wuxuu soo dajinlahaa Malaa‘ig, anaguna waxa laydiin soo diray waan ka gaaloownay.

فَأَمَّا عَادٌ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ
وَقَالُوا۟ مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ
ٱلَّذِى خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَكَانُوا۟
بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٥﴾

15. Ree Caad iyagu way isku kibriyeen Dhulka xaq darro, waxayna dheheen yaa naga xoog badan, miyeyna arag Eebaha abuuray inuu ka xoogbadanyahay waxayna ahaayeen kuwo aayaadkanaga diidan.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِىٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ
لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَخْزَىٰ وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٦﴾

16. Waxaana ku dirray korkooda Dabayl qaylo daran Todobo Maalmood oo uxun (iyaga) si aan u dhandhansiino cadaabka dulliga Nolosha adduun, cadaabka aakhiraana ka sii dulli badan loomana gargaaro.

Wuxuu Eebe faray Nabiga (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) inuu haday Gaaladu ka jeedsadaan xaqa uu uga digo ciqaab daran oo lamid ah tii Caad iyo Thamuud, markay Rasuuladoodii fareen inay Eebe kaliya cabudaan'ayna diideen iskibriyeenna xumaan darteed. markaas Caad Eebe ku halaagay Dabeyl daran ayna dhadhamiyeen Cadaabkii dulliga iyadoo aakhiro Cadaabkeedana u dheeryahay, aayaduhuna waxay cadayn ku sugnaanta xaqa, in Eebe ciqaabi xaqdiide, in Rasuuladii u wada yeedhi jireen cibaadada Eebe kaliya'in xoogga iyo Quwada Eebe wax walba ka darantahay, waajibna tahay in laga dhawrsado. Fuṣṣilat (13-16).

17. Ree thamuud waxaantusinay xaqa, waxayna ka jeclaadeen indho la'aan (baadi) hanuunkii, waxaana qabtay qaylo cadaab wax dulleeya, waxay kasbanayeen darteed.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ
فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟
يَكْسِبُونَ ١٧

18. Waxaana korinay kuwii rumeeyey (xaqa) oo dhawrsan jiray.

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ١٨

19. (u sheeg gaalada) Maalinta lagu kulmin colka Eebe naarta iyagoo is cidhiidhyi.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ١٩

20. Markay yimaaddaana uu ku maragfuro korkooda, maqalkooda, aragoodu, iyo haragoodu (jidhkoodu) waxay falijireen.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ
وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٢٠

21. ayna ku dhahaan korkooda (Jidhkooda) maxaad noogu marag kacdeen, ayna ku dhahaan waxaa naga hadliyey Eebaha ka hadliya wax kasta, isagaana idin abuuray markii hore xagiisana laydiin celin.

وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا
ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ
وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢١

22. Mana aydaan ahayn kuwa iska astura inay ku maragkacaan jidhkiinu, araggiinu iyo haraggiinu, inuusan Eebe ogayn wax badan ood falaysaan.

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ
وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ
لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢٢

23. kaasina waa malihiinii aad u malayseen Eebihiin isagaana idin halaagay, waxaadna ahaateen kuwo khasaaray.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ
فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٢٣

24. haday samraanna naarbay ku hoyan hadday cudur daar dalbaana lagama aqbalo.

فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا۟
فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ٢٤

Thamuudna wax badan buu Quraanku ka waramey xaalkooda iyo siday xaqa u beeniyeen iyo sidii loo halaagay, gaalana Eebe dhamaan wuu kulmin wuxuuna ku uruurin naarta, waana in la ogaado inuu jidhkaagu kugu maragfuri'waana waajib in xumaanta laga fogaado si ayan kuugu marag furin xubnahaagu, wax walbana Eebaa ka hadliya. ciddii malaysa inaan Eebe ogayn wuxuu fali ama uusan koobin wax walba waa cid khasaartay. Fușșilat (17-24).

25. Waxaan u darabnay Gaalada saaxiibo u qurxiya waxa ka horeeya, iyo waxa ka dambeeya, waxaana ku xukunaatay hadalkii Eebe isagoo umada kale ku dhex sugan (oo la cadaabi) oo ka horeeyey Jinni iyo Insina leh waxayna ahaayeen kuwo khasaaray.

۞ وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا لَهُم
مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ
الْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم
مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ إِنَّهُمْ كَانُوا خَٰسِرِينَ ﴿٢٥﴾

26. Waxay dhaheen kuwii Gaaloobay ha maqlina Quraanka kuna qaylya (marka la akhrin) waxaad u dhawdihiin inaad adkaataane.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَسْمَعُوا لِهَٰذَا الْقُرْءَانِ
وَالْغَوْا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ ﴿٢٦﴾

27. Waxaan dhadhansiinaynaa kuwii Gaaloobay Cadaab daran, waxaana ka abaalmarinaynaa kii ugu xumaa waxay camal falayeen.

فَلَنُذِيقَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ
أَسْوَأَ الَّذِى كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾

28. Kaasi waa abaalmarinta colka Eebe, waxayna gali Naar iyadoo u noqon Guri waarid, iyagoo laga abaal marin aayaadkanaga aydiideen.

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعْدَآءِ اللَّهِ النَّارُ لَهُمْ فِيهَا دَارُ الْخُلْدِ جَزَآءً
بِمَا كَانُوا بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٢٨﴾

29. Waxay dheheen kuwii Gaaloobay Eebow na tusi labadaas nadhumiyey oo Jinni iyo Insi ah aan yeelo Gomadahanaga hoostoodee si ay u noqdaan kuwo ku hoosecya (Naarta).

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَآ أَرِنَا الَّذَيْنِ أَضَلَّانَا
مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا
لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٢٩﴾

Eebe isagaa awooda leh'wuxuu doonana fali'Gaaladana markey Jidka wanaaga ka leexdeen yuu Eebe ku lamaaneeyeyey mid kasta Shaydaan u qurxiya xumaanta, halmaansiiyana wanaagga, illeen ciqaabaa u waajiblay, wayna khasaareen, waxayna ahaayeen kuwo Quraanka ku ciyaara kuna qaylya waqtiga la akhrin'si ay u waswaasiyaan'waxaana lagu abaalmarin cadaab daran, waxaana laga abaalmarin camalkoodii xumaa, waana abaalka colka Eebe saasi'waxayna kuwaari Naar daran iyagoo Eebe warsan inuu tusiyo kuwii dhumiyey Jinni iyo Insiba si ay ugu istaagaan Naarta dhexdeeda una yeelaan Cagahooda hoostooda. maxayse tari taasi mar haday Naar galeen, Xadiithna waxaa ku sugnaaday: in Ruux kastoo Gardarro loo dilo waxaa qeyb ku yeelan ina Nabi Aadamkii dilka billaabay. Fuṣṣilat (25-29).

---

30. kuwa yidhi Eebahanno waa Alle hadana toosnaaday waxaa ku soo dagta Malaa'igta (markey dhiman iyadoo ku dhihi) ha cabsanina hana murugoonina,kuna bishaareysta Jannadii laydiin yaboohay.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَٰمُوا تَتَنَزَّلُ
عَلَيْهِمُ الْمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُوا وَلَا تَحْزَنُوا
وَأَبْشِرُوا بِالْجَنَّةِ الَّتِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣٠﴾

31. anagaa sokecye idiin ah nolosha adduunyo iyo aakhiraba, waxaana idiinsugnaaday dhexdeeda waxay doonto Naftiinnu waxaadna ka heleysaan waxaad dalabtaan.

نَحْنُ أَوْلِيَآؤُكُمْ فِى الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَفِى الْءَاخِرَةِ
وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِىٓ أَنفُسُكُمْ
وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣١﴾

32. Waana martiqaadka Eebaha dambi dhaafa ee Naxariista.

نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ٣٢

33. Yaa ka fiican hadal ruux ugu yeedhay (Dadka) Eebe xagiisa, oo camalfiican sameeyey, oo dhaha anigu waxaan ka mid ahay Muslimiinta.

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَا إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ
صَٰلِحًا وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٣

34. Mana eka Wanaag iyo Xumaan, reebna oo (bixi) arrinta fiican markaas waxaa soobixi in midkii col idin dhexyiil uu noqon sokeeye iyo saaxiib.

وَلَا تَسْتَوِى ٱلْحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُ
ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِى
بَيْنَكَ وَبَيْنَهُۥ عَدَٰوَةٌ كَأَنَّهُۥ وَلِىٌّ حَمِيمٌ ٣٤

35. Lalamana kulmiyo arrintaas kuwii samrey mooyee, lalamana kulmiyo mid nasiib weyn leh mooyee.

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ
إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ٣٥

**Sufyaan Binu Cabdullaahi waxaa laga wariyey inuu yidhi: Rasuulkii Eebow iisheeg arrin aan isku ilaaliyo, Rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe hayeelee) wuxuu yidhi: (Dheh Eebahay waa Alle kuna toosnoow'waxaan idhi maxaad iigu cabsi badantahay, markaasuu qabtay caaradda carabkiisa, oo yidhi: Kan) waxaa wariyey Tirmid, Axmed iyo Ibnu maajah. waxayna ku tusin wanaagga toosnaanta iyo in Eebe dartiis loogu yeedho Dadka, laguna faano Islaamnimada een laga xishoon, Xumaan iyo Wanaagna ma sina ee had iyo jeer wanaagga ku dhaqan ha ku jeclaado xaataa midka colka kula ahe, waxaa saas yeeli ruux fiican oo ehelu khayr ah, had iyo jeerna Eebe ka magangala shaydaan iyo was waaskiisa'waana kaas Islaamka toosana ee Xaqa ah ee haboon. Fuṣṣilat (30-35).**

---

36. Hadduu ku waswaasiyo shaydaan xaggiisa waswaasiyc ka magangal Eebe isagaa wax maqla waxna oge.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٣٦

37. Aayaadka Eebe (jiridiisa iyo qudradiisa) waxaa ka mid ah Habeenka, Maalinta, Qorraxda iyo Dayaxa, ha u sujuudina Qorraxda iyo Dayaxa ee u sujuuda Eebaha abuuray haddaad tihiin kuwo (dhab) u caabudi.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيْلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمْسُ
وَٱلْقَمَرُ لَا تَسْجُدُوا۟ لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ
وَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ
إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ٣٧

38. Haday iska kibriyaan (cibaadada) kuwa Eebahaa agtiisa ah way u tasbiixsadaan Habeen iyo Dharaarba kana noogin.

فَإِنِ ٱسْتَكْبَرُوا۟ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ
لَهُۥ بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْـَٔمُونَ ۩ ٣٨

39. Aayaadka Eebe waxaa ka mid ah inaad aragtidDhulkoo dulleysan (abaar ah) markaan ku soo dajinno Biyaha uu gilgisho soona kor noqdo, midka nooleeyey wuxuu nooleyn wixii dhintay wax walbana wuu karaa.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلْأَرْضَ خَٰشِعَةً فَإِذَآ أَنزَلْنَا
عَلَيْهَا ٱلْمَآءَ ٱهْتَزَّتْ وَرَبَتْ إِنَّ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاهَا
لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰٓ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٣٩

40. Kuwa iilaya aayaadkanaga nagama qarsoona, ruux lagu tuuray Naarta miyaa khayrroon mise mid isagoo aamin ah imaan Qiyaamada, fala waxaad doontaan, Eebe waxaad faleysaan waa arkaa.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن
يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ
ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

41. Kuwa ka gaaloobay Quraanka markuu u yimid (waa la abaal marin) waana Kitaab qaali ah.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ
وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

42. Mana timaado xumaan hortiisa iyo gadaashiisa, (waa dhawran yahay) waana soo dajinta Eebaha falka san ee lamahdiyo.

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ
مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ٤٢

43. Lagumana dhaho waxaan ahayn waxii lagu yidhi Rasuuladii ka horreeyey, Eebahaana waa dambi dhaafe ciqaab daran.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدۡ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبۡلِكَۚ إِنَّ رَبَّكَ
لَذُو مَغۡفِرَةٖ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٖ ٤٣

had iyo Jeer Shaydaanku wuxuu u darbanyahay inuu dadka waswoosiyo xaqana ka leexiyo waxaase lagaga nabad gali karaa isagoo Eebe la Magan galo'laguna Xidhnaado'illeen waa Maqle oge.
Eebe Calaamaadka awoodda iyo jiridiisa waxaa ka mid ah abuurkiisa, sida Habeenka Maalinta, Qoraxda iyo Dayaxa, wax sujuud mudan oo Eebe ahayn ma jiro, ciddii isla waynaata oo cibaadada diida waxba Eebe ugama baahna'waxaa Malaa'igita Eebe Qadasi Habeen iyo Dharaar si joogta ahoon daal lahayn. ciddii soo bixin diidana ha eegto Roobka iyo dhulka, ciddiise leexisa Quraanka oo ku ciyaarta macnihiisa iyo Fasirkiisa iyo si kasta'Eebe kama qarsoona'wuuna abaalmarin, cid Naar lagu tuurayna la mid ma aha mid Kanabadgashay Qiyaamada, Kitaabka quraanka ahna waa Kitaab qaali ah oo xumaan ka dheer'ciddii diida ama ku dhaqmi wayda Eebaa abaalmarin, Gaalana inayhadal xun ku dhahaan Rasuulada caaday u tahay waase laga abaalmarin. Fuṣṣilat (36-43).

---

44. Hadaan kayeelo «Kitaabka» Quraanka Cajami ah waxay dhihi lahaayeen maxaa loo caddayn waayey Aayaadkiisa, ma (quraan) Cajami ah iyo Nabi (Carabi ah) waxaad dhahdaa isagu kuwa rumeeyey wuxuu u yahay Haanuun iyo Caafimaad, kuwa aan rumeynina dhagahooda waxaa ah culays, waana ka indha la' yihiin kuwaasna waxaa looga yeedhi meel fog.

وَلَوۡ جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَانًا أَعۡجَمِيّٗا لَّقَالُواْ لَوۡلَا فُصِّلَتۡ
ءَايَٰتُهُۥٓۖ ءَا۬عۡجَمِيّٞ وَعَرَبِيّٞۗ قُلۡ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ
هُدٗى وَشِفَآءٞۚ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ
فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٞ وَهُوَ عَلَيۡهِمۡ عَمًىۚ أُوْلَٰٓئِكَ
يُنَادَوۡنَ مِن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ ٤٤

45. Dhab ahaanbaan u siinay Nabi Muuse Kitaabka waana laysku khilaafay, haddayan jirin kalimo ka hormartay Eebahaa waa lakala xukminlahaa dhexdooda waxayna ku suganyihiin gaaladu shaki daran.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ فَٱخۡتُلِفَ فِيهِۗ وَلَوۡلَا
كَلِمَةٞ سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيۡنَهُمۡۚ
وَإِنَّهُمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ٤٥

46. Ruuxii camalfiican fala wuxuu u falay Naftiisa, Ruuxii xumaan fala wuxuu dhibay Naftiisa, Eebaheenna ma aha dulmiyaha Addoomada.

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ
وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

47. Xagiisaana loo celiyaa ogida Saacadda (Qiyaame) midhana kama soobaxaan Sabuulkooda, mana uuroobo Dhadig mana dhalo ogaanshaha Eebe la'aantiis, Maalintuu ku dhihi away kuwaad ila wadaajiseenna waxay dhihi waxaan ku ogaysiinnay Nagamidma aha Ruux marag furi arintaas.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ
مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ
إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى
قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

48. Waxaa ka dhumey waxay ahaayeen kuwo (baryo) caabuda horey, waxayna yaqiinsadeen inuusan u sugnaan gargaare.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ
وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

Eebe wuxuu ku soo diraa Nabi walba Afka dadka uu ka dhexbixiyey'Nabigana wuxuu Eebe ku soo diray Af Carabi'isagoo Caalamka Dhamaan loo diray. mana haboona inafkale lagu diro, Quraankuna waa wanaagga ciddii rumeysa iyo xujada cidda diida, oo baadi ku fogaata, qisada Nabi Muusana wax badanbaa Quraanka lagu soo celceliyaa si loo eego arrintaas, wanaagu wuu ku anfci. xumaantuna adi uunbey ku dhibi'Eebana wax ma dulmo, wax walbana waa ogyahay. wixii ka soo hadhay oo la caabudona waa been aan waxkajirin. Fuṣṣilat (44-48).

---

49. Dadku kama daalo baryada khayrka, hadduu taabto sharra wuu quusasha badanyahay.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ
وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

50. Haddaan dhadhansiinno naxariis xagganaga ka timid dhib taabtay kadib, wuxuu dhahaa kan anaa iska leh mana u maleeynaayo inay Saacadda (qiyaame) kici, haddii layceliyo Eebahayna waxaan ku leeyahay agtiisa wanaag, dhab ahaan baan ugu warrameynaa kuwii Gaaloobey waxay camal faleen, waxaana dhabahaan u dhadhansiinaynaa Cadaab daran.

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ
لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن
رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ
غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

51. Markaan unicmeyno Dadka wuu jeedsadaa oo is dadbaa (daacadduu ka tagaa) markuu taabto dhibna wuxuu soo baxaa isagoo baryo badan.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ
وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٍ ﴿٥١﴾

52. Waxaad ku dhahdaa bal kawarrama hadduu Quraankani xaga Eebe ka yimid markaas aad ka Gaaloowdaan yaa ka baadi badan Ruux Gaalnimo iyo khilaaf fog ku sugan.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ
ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِۦ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ
هُوَ فِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ٥٢

53. Waxaanu ka tusin aayaadkanaga jahooyinka iyo Naftooda intey uga caddaato inuu Quraanku xaq yahay, miyuuna ku filleyn Eebe inuu waxkaste ogyahay.

سَنُرِيهِمْ ءَايَٰتِنَا فِى ٱلْءَافَاقِ وَفِىٓ أَنفُسِهِمْ
حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ
أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٥٣

54. Waxayna Gaaladu kaga suganyihiin shaki lakulanka Eebe, Eebana waxkasta wuu koobay.

أَلَآ إِنَّهُمْ فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمْ ۗ
أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطٌۢ ٥٤

Baryada Eebe iyo rajeyntiisa yaa sharafleh oo fiican, mase haboona in waqtiga dhibkana labaryo waqtiga ladnaantana la halmaamo oo la inkiro lana Gaaloobo xaqana lagajeedsado, iyadoo la sheegan in wanaag u jiro Eebe agtiisa, mase aha saas, maxayse gaalo heli oo wanaag ah haday beeniyaan Quraanka xaqa ah ee Eebe xagiisa ka yimid, yaase ka Gaalnimo badan cidda saas fasha, xaqnimada Quraankana waxaa laga tusin Dadka Jahooyinka iyo Naftooda, waxaana maalin kasta soo bixi xaqnimada Quraanka iyo Islaamka, Eebaana marag ku filan'ciddii shakida lakulankiisana way halaagsami illeen Eebe wax walba wuu koobaye. Fuṣṣilat (49-54).

# Suurat Ash-Shuuraa

# سُورَةُ الشُّورَىٰ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxay ku tusin mucjisada Quraanka.

حمٓ ١

2. Sidoo kale.

عٓسٓقٓ ٢

3. Sida waxyiga laguugu soodajiyey Nabiyoow yaa Nabiyadii horana loogu waxyooday,waxaana waxyooda Eebaha adkaada ee falka san.

كَذَٰلِكَ يُوحِىٓ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ
ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٣

4. Waxaa u sugnaaday waxa Samada iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa sarreeyaha weyn.

لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ
ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ٤

5. Waxay u dhawdahay Samooyinku inay ku dildillaacaan korkooda, Malaa‘igtuna waxay ku tasbiixsan mahadda Eebahood, waxayna u dambidhaaf warsan kuwadhulka ku sugan (Dadka) Eebana waa dambidhaafe Naxariista.

تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِن فَوْقِهِنَّ
وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ
وَيَسْتَغْفِرُونَ لِمَن فِى ٱلْأَرْضِ
أَلَآ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥﴾

6. Kuwa yeeshay Eebe ka sokoow owliyo Eebe waa ogyahay korkooda (wuu daalacay) adiguna kama tihid wakiil.

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهُ حَفِيظٌ
عَلَيْهِمْ وَمَآ أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٦﴾

7. (Sidaan ugu waxyoonay Nabiyadii hore) yaan adigana Nabiyoow kuugu waxyoonay Quraan Carabi ah saad ugu digtid Ree Makaad iyo wax ka hareereeya (dadka kale) ugana digtid maalinta kulanka (Qiyaamada) shaki male Maalintaas, kooxi Jannay gali kooxna Jaxiimo.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ
وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنذِرَ يَوْمَ ٱلْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيهِ فَرِيقٌ
فِى ٱلْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِى ٱلسَّعِيرِ ﴿٧﴾

8. Hadduu doono Eebe wuxuu ka yeeli lahaa dadka umad kaliya, laakiin wuxuu galiyaa cidduu doono naxariistiisa, daalimiintuna ma helaan sokeeye iyo Gargaare midna.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ
مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ
وَلَا نَصِيرٍ ﴿٨﴾

Siduu Eebe ugu waxyooday Nabiyadii hore yuu ugu waxyooday Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Caa‘isha waxay sheegtay inay aragtay Nabiga oo waxyi ku soodagi Maalin Qaboow oo hadana dhididka daadan wajigiisa, tan kale qudro iyo awood Eebaa iska leh, Samada iyo Malaa‘igtuna way waynaysaa, Quraankuna wuxuu u digi caalamka oo dhan, si uu wanaaga ugu hogaamiyo, hadduu doono isagaa midayn kara Eebe. Ash-Shuuraa (1-8).

---

9. Mise waxay yeesheen Gaaladii Eebe ka sokow awliyo (ay caabudaan) Eebe umbaa wali ah, isagaana nooleeya wixii dhintay, isagaana wax walba kara.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ
ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٩﴾

10. Waxaad isku khilaaftaan oo shay ah Eebaa leh xukunkiisa (loo celin) kaasina waa Eebaha i barbaariya, isagaana tala saartaa, xaggiisaana u noqon.

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ
ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿١٠﴾

11. Isagaa abuuray Samooyinka iyo dhulka idiinkana yeelay naftiinna noocyo (Lab iyo Dhaddig) xoolahana idiinka yeelay Noocyo, wuuna idin abuuraa wax la mid ahna ma jiro, waana maqle arka.

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ
أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ
كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿١١﴾

12. Isagaa iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulka, wuuna u fidiyaa Rizqiga ruuxuu doono, wuxuuna ku cidhiidhyaa Cidduu doono, wax walbana waa ogyahay.

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ
لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Wuxuuna idiin jideeyey xagga Diinta wuxuu u dardaarmay (Nabi) Nuux iyo kaan kuu Waxyoonay adiga iyo waxaan u dardaaranay (Nabi) Ibraahiim (Nabi) Muuse iyo (Nabi) Ciise inay oogaan Diinta aydaan kuna kala tagin dhexdiisa, waxaa ku waynaaday Gaalada waxaad ugu yeedhi, Eebaa u doorta xaggiisa Cidduu doono una hanuuniya xaggiisa cidduu hanuunin.

۞ شَرَعَ لَكُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَٱلَّذِىٓ
أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِۦٓ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ
وَعِيسَىٰٓ أَنْ أَقِيمُوا۟ ٱلدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا۟ فِيهِ كَبُرَ
عَلَى ٱلْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ٱللَّهُ يَجْتَبِىٓ
إِلَيْهِ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِىٓ إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

14. Mana kala tagin markuu u yimid cilmigu ka dib mooyee, dulmi iyo xasad dartiis, hadayana jirin kalimo Eebahaa ka hormartay oo tan iyo muddo magacaaban (in lasugo) waxaa lakala xukmin lahaa dhexdooda, kuwii la dhaxalsiiyey Kitaabka kadib waxay ku suganyihiin shaki daran.

وَمَا تَفَرَّقُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ
وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى
لَّقُضِىَ بَيْنَهُمْ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
مِنۢ بَعْدِهِمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٤﴾

**Eebaa wali u ah Mu'miniinta, wax walbana kara, wixii laysku khilaafana loo celin, lana tala saartaa, loona noqdaa, Samadana abuuray'noocyana idinka abuuray, wax la midana jirin, xukunka Samada iyo Dhulkana iska leh, Rizqigana waasiciya ama cidhiidhya, inoona jideeyey diin xaq ah oo ah tii Nabiyadii hore la faray oo kale, oo ah in diinta si fiican loogu dhaqmo oon lagu kala tagin, Gaalase way diiday xaqii xasad dartiis'wayna kala tageen Eebe umbaase awood leh. Ash-Shuuraa (9-14).**

---

15. Waxaas dartiis ugu yeedh Dadka, utoosnawna sidii lagu faray, hana raacin hawadooda, waxaadna dhahdaa waxaan rumeeyey waxa Eebe soo dajiyey oo Kitaab ah, waxaana lay faray inaan u caddaalo falo dhexdiina, Eebana waa Rabbiganno iyo Rabbigiin, waxaa noo sugnaaday waxaan camal fallo, idinkana waxaa idiinsugnaaday waxaad camal fashaan, doodina inama dhextaallo Eebaa kulmin dhexdeena xaggiisaana loo ahaan.

فَلِذَٰلِكَ فَٱدْعُ وَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ وَلَا تَتَّبِعْ
أَهْوَآءَهُمْ وَقُلْ ءَامَنتُ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٍ
وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُ ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ
لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ لَا حُجَّةَ
بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ٱللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

16. Kuwa ku doodaya Eebe inta la ajiibay kadib xujadoodu waa baadil Eebe agtiisa, korkoodana cadhaa ah, waxaana usugnaaday Cadaab daran,

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِى ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا ٱسْتُجِيبَ
لَهُۥ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ
وَلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿١٦﴾

17. Eebe waa kan u dajiyey Kitaabka si xaq ah iyo miisaan, (caddaalada) mana ogid waxay mudantahay in saacadda (Qiyaame) dhawdahay.

ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ وَٱلْمِيزَانَ
وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٧﴾

18. Waxaa dadajista saacadda kuwaan rumeynin iyada, kuwa rumeeyayna way ka cabsadaan xaggeeda waxayna ogyihiin inay xaq tahay kuwa ku murmi saacaddana waxay ku suganyihiin baadi cad.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا ٱلْحَقُّ ۗ
أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُمَارُونَ فِى ٱلسَّاعَةِ
لَفِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٨﴾

Aayadda hore waxay kulmisatay toban eray oo mid walba kan kale ka gaaryahay oo wada amar iyo reebid iyo toosin ah, waxaana la mid ah aayatulkursi, waxaana ka mid ah waxyaalaha u waaweyn: Eeboo Dadka loogu yeedho, in la toosnaado, inaan hawada Gaalada la raacin, in Dadka caddaalad lagu maamulo in la ogaado in Eebe Ilaah u yahay Dadkoo dhan, inaan wax qarsoon jirin diinta Islaamka ah, in cid walba camalkeeda masuul ka tahay, in Eebe loo noqon. Bal day weynanka aayadda, tan kale Eeboo lagu doodo inta xaqu caddaaday waa wax kama jiraan iyo ciqaab Eebe, illeen Eebaa soo dajiyey Quraan iyo caddaaladda'Qiyaamadu goortay dhicina oge, waana doqonnimo iyo baadinimo in la soo dedejisto, waxaase habboon in laga cabsado loona darbado sida Mu'miniinta shakigeeduna waa dood fog. Ash-Shuuraa (15-18).

---

19. Eebe waa u naxariisbadanaha addoomadiisa wuxuuna arzuqaa cidduu doono, waana xoogbadane adkaade ah.

ٱللَّهُ لَطِيفٌۢ بِعِبَادِهِۦ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ ۖ
وَهُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ﴿١٩﴾

20. Ruuxii dooni camalka aakhiro waan u siyadinaa camalkiisa, Ruuxiise ah mid dooni camal adduunyo waan ka siinaa xaggeeda, kumana leh aakhiro wax nasiib ah.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلْءَاخِرَةِ نَزِدْ لَهُۥ فِى حَرْثِهِۦ ۖ
وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَا لَهُۥ
فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢٠﴾

21. Mise waxay leeyihiin Gaaladu shurako Eebe oo u Jideeyey diin iyo (xukun) aan Eebe idmin haddayna jirin kalimadda kala bixinta (qiyaamada) waa la kala xukumi lahaa dhexdooda, daalimiintana waxaa u sugnaaday cadaab daran.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَٰٓؤُا۟ شَرَعُوا۟ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ
مَا لَمْ يَأْذَنۢ بِهِ ٱللَّهُ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةُ ٱلْفَصْلِ
لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٢١﴾

22. Waxaad arkeysaa daalimiinta oo ka cabsan waxay kasbadeen, wuuna ku dhici korkooda, kuwa rumeeyey xaqse oo camalfiican falay waxay gali Beero Janno, waxayna ku leeyihiin waxay doonaan Eebe agtiisa, taasina waa fadli weyn.

تَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟
وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ
لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ
هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

Xadiith waxaa ah, ugu bishaaree umadan sharaf, sareyn iyo gargaar iyo Dhulkoo la makaniyo, ruuxii camal aakhiro u fala aduunyo darteed aakhiro kuma laha nasiib, Eebana waa naxariiste, cidwalbana waxay mudan waxay camal fashay, waxaan diin ahayn oon Eebe idminna ciddii diin iyo sharci ka dhigata iyo tan ku raacdaba waa cid halaagsantay oo daalim ah, cadaabna u sugnaaday, qiyaamadana ka cabsan waxayfaleen iyo waxa ku dhici'Mu'miniintuna waxay gali Beer Janne'waxayna ka heli Eebe agtiisa waxay doonaan'waana fadhi wayn. Ash-Shuuraa (19-22).

---

23. kaasi waa midka ugu bishaareyn Eebe addoomihiisa ah kuwa rumeeyey (xaqa) camal fiicanna falay, waxaadna dhahdaa Nabiyoow maydin warsanaayo ujuuro xaqa gaadhsiintiisa oon ahayn jacayl qaraabanimo, ruuxii kasbada wanaagna waxaannu u siyaadin wanaag, Eebana waa dambidhaafe mahdiyo.

ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ
فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٢٣﴾

24. mise waxay dhihi wuxuu ku been abuurtay Eebe, hadduu doono Eebe wuxuu dabooli lahaa qalbigaaga, wuxuuna tiraa Eebe xumaanta xaqana wuxuu ku sugaa kalimadiisa (quraanka) Eebana waa ogyahay waxa laabta kusugan.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ
عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ
بِكَلِمَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

25. Eebana waa kan aqbala toobada addoomadiisa, kana dhaafa xumaanta ogna Waxaad falaysaan.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟
عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Ee(Eebana) wuxuu ajiibaa kuwa rumeeyey xaqa oo camal fiican falay wuxuuna u siyaadiyaa fadligiisa, gaalana waxaa usugnaaday cadaab daran.

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم
مِّن فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

Eebe waxbadanbuu ubishaareeyey addoomadiisa suuban. Diinta iyo xaqa gaadhsiintiisuna ma aha wax ujuuro lagu xidho, ciddii wanaag fashana Eebe waa usiyaadiyaa, Quraankuna waa xaq Eebe ka soo dagay'mana aha wax Nabigu iskala yimid siday gaaladu sheegeen, Eebana waa toobad aqbale'xumaan astura ah'oo ajiiba maqlana Mu'miniinta. Rasuulkuna (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) wuxuu yidhi: Eebe waa uga farax badanyahay toobadda addoonkiisa Ruux gaadiidkii uu sahayda ku watay meel cid la ah kaga luntay, markaas scexday markuu ka quustay, kadibna arkay Gaadiidkiisii oo agtaagan oo markaas qabtay Faruur xidhkeedii..
Waxaa wariyey Muslim. Ash-Shuuraa (23-26).

27. Hadduu Eebe ufidiyo (waasiciyo) rizqiga addoomadiisa waxay ku kibri lahaayeen dhulka wuxuuse u soodajin qadarkuu doono, Eebana addoomadiisa wuu ogyahay uu arkaa.

۞ وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ
خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾

28. Eebana waa kan soo dajiya Roobka intay quustaan kadib fidiyana naxariistiisa, waana Eebaha waliga ah (gargaare) ee la mahdiyo.

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوا۟
وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ ٱلْوَلِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

29. Calaamooyinkiisa waxaa ka mid ah Abuuridda Samooyinka iyo Dhulka iyo wuxuu ku fidiyay (ku abuuray) dhexdooda oo socda, Eebana inuu soo kulmiyo dhammaantood markuu doono wuu karaa.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَثَّ
فِيهِمَا مِن دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ
إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

30. Wixii idinku dhaca oo musiiba ah (dhib ah) waa waxay kasbadeen Gacmihiinnu, wuxuuna idinka cafiyaa (Eebe) wax badan.

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا
كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ﴿٣٠﴾

31. Mana tihidin kuwo Eebe ku daaliya dhulka dhexdiisa, idiimana sugnaanin isaga ka sokoow Wali iyo Gargaare midna.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٣١﴾

Dadka dabeecadiisa waxaa ka mid ah in markuu ladanyahay uu kibro islana waynaado marka laga reebo kuwa wanaagsan ee dhab urumeeyey xaqa.
Qataadana wuxuu yidhi: waxaa la dhihi jiray nolol waxaa ufiican taan kuna shuqlinin kuna kibrinin. Hasa ahaatee xigmadda Eebe waxay keentay in cid walba loo Arzuqu sida Eeba doono illeen isagaa wax walba oge addoomadiisana yaqaanee.
Roobkana Eebaa keena quusasho kadib, Cirka, dhulka iyo waxa ku dhexnoolla Eebaa abuuray'karana inuu soo kulmiyo Qiyaamada markuu doono, wixii dhib ah oo Dadka ku dhacana waa waxay isu sababeen ooy kasbadeen, waxbadanna Eebaaba ka cafiya, waxdaaliya ama cajis galiyana ma jiro gargaare aan isaga ahayna ma jiro Daxaak wuxuu yidhi: Ma ogin Ruux xifdiyey Quraanka oo halmaamay dambimooyee wuxuuna yidhi masiibadee ka wayn halmaanka Quraanka. Ash-Shuuraa (27-31).

---

32. Calaamooyinka Eebe waxaa ka mid ah Maraakiibta (socota) Badda iyadood moodo buuro.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلْجَوَارِ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَٰمِ ﴿٣٢﴾

33. Hadduu doono (Eebe) wuxuu xasiliyaa (joojiyaa) Dabaysha markaasay fadhiistaan Biyaha korkooda, taasina waxaa ugu sugan calaamo ruux kastoo samir iyo mahad badan.

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهْرِهِۦٓ ۚ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٣﴾

34. Hadduu doonana (Eebe) wuu halaagaa Doomaha waxay kasbadeen darteed wax badanna wuu ka cafiyaa.

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا وَيَعْفُ عَن كَثِيرٍ ﴿٣٤﴾

35. Waxayna ogaan kuwa ku murmi aayaadkanaga inuusan u sugnaanin meeley magan galaan.

وَيَعْلَمَ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٣٥﴾

36. Wixii laydiin siiyo oo wax ah waa uun nolasha dhaw raaxadeeda waxa Eebe agtiisa ah yaase u khayrbadan una hadhid badan kuwa rumeeyey (xaqa) Eebehoodna tala saarta.

فَمَا أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ اللَّهِ
خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ لِلَّذِينَ آمَنُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٣٦﴾

Jiridda Eebe iyo awoodiisa wuxuu shakin ma aha ruux caqli iyo maskax leh, balday maraakiibta iyo Doomaha iyo say u socdaan mawjada Badda si loogu nacfiyo, hadduu doonana Eebe wuu maansheeyaa oo halaagaa ama dhaqaaqa u diidaa xumaantooda darteed, illeen wuu ogyahay wax walbe, kamana qarsoona kuwa ugu murma aayaadkiisa madax adayg wax gargaare ahna ma helaan markuu ciqaabo, adduunyaduna wax loo lexdo oo loo go'o ma aha illeen waxa Eebe agtiisa ah oo wanaag ah iyo tala saarashadiisa yaa u khayr badan kuwa xaqa rumeeyey. Ash-Shuuraa (32-36).

---

37. kuwaasi waa kuwa ka fogaada dambiga waaweyn iyo xumaanta, markey cadhoodaanna u Cafiya (u dhaafa).

وَالَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ
وَإِذَا مَا غَضِبُوا هُمْ يَغْفِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Waana kuwa ajiibay (maqlay) Eebahood oogayna Salaadda amarkooduna tashi yahay dhexdooda waxaan ku arzaaqnayna wax ka bixiya.

وَالَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ
وَأَمْرُهُمْ شُورَىٰ بَيْنَهُمْ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٨﴾

39. Waana kuwa marka gardarro (iyo dulmi) ku dhaco gargaarta (iska celiya).

وَالَّذِينَ إِذَا أَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ يَنتَصِرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Xumaan abaalkeeduna waa ku abaal marin mid lamid ah Ruuxiise iska cafiya oo wanaajiya ajrigiisa Eebaa siin, Eebana ma jecla daalimiinta.

وَجَزَاءُ سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۖ فَمَنْ عَفَا
وَأَصْلَحَ فَأَجْرُهُ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ﴿٤٠﴾

41. Ruuxiigargaarta inta la dulmiyey ka dib kuwaas korkooda wax masaarro (jid lagumaleh).

وَلَمَنِ انتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهِ فَأُولَٰئِكَ مَا عَلَيْهِم
مِّن سَبِيلٍ ﴿٤١﴾

42. Waxaase dhib saaranyahay uun (jid laguleeyahay) kuwa dulmiya Dadka kuna kibra Dhulka xaq daro, kuwaas waxaa u sugnaaday cadaabdaran.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَظْلِمُونَ النَّاسَ وَيَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٢﴾

43. Ruuxii samra oo iska cafiya taasi waa arrin loo qasdo (la jecelyahay).

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿٤٣﴾

Xukunka Muslimiintu waa wada tashi, iskaalmeyn iyo isjacayl, saasayna fari diinta islaamku, maxaa yeelay waxay dhab u rumeeyeen Eebe iyo sharcigiisa'Salaadana way oogeen wayna is taakuleeyaan xumaantana way ka indho laabaan, dulmi iyo gardarro iyo weynina agtooda ma taalo, cidiise dulmida oo ku xadgudubta way ujawaabaan'hadday cafiyaanna way fiicantahay'illeen ciddii dulmi badan unbaa qalloocan oo jid darane.
Nabiguna wuxuu yidhi: (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee) Labada is cayda waa waxay dheheen, midka bilaabay (yaa xumaanta leh) hadduusan xad gudbin kan la dulmiyey. waxaa kaloo sugnaatay in Nabigu yidhi Saamaxaadda Ruuxa wuxuu Eebe ugu siyaadiya sharaf. Ash-Shuuraa (37-43).

---

44. Ruxii Eebe dhumiyo ma helo sokeeye gadaashiis, waxaadna arkeysaa daalimiintu markey arkaan cadaabka iyagoo leh ma suuroobi karaa waddo (hab) loogu noqdo adduunkii.

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيٍّ مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَتَرَى
ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ يَقُولُونَ
هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٤﴾

45. Waxaadna arkeysaa iyagoo loo bandhigi Naarta, oo la khushuucsan dulli, kana dayi wax si Qarsoon, waxayna dhaheen kuwii rumeeyey (xaqa) kuwa khasaaray waa kuwa khasaariyey naftooda iyo ehelkooda Maalinta Qiyaame, daalimiintuna waxay gali cadaab joogta ah.

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ
يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟
إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِى عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٥﴾

46. Umana sugnaan awliyo (sokeeye) ugargaara Eebe ka sokoow ruux Eebe qaddaray dhumidiisana jid uma sugnaanin(uu ku tooso).

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾

47. Ajiiba (maqla) Eebihiin ka hor imaatin maalin aan laga celinkarin Eebe, idiinmana sugnaanayo wax la magangalo, Maalintaas, idiinmana sugna gargaare.

ٱسْتَجِيبُوا۟ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ
لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ
وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾

48. Haday jeedsadaan kuuma aanaandirin inaad ilaaliso korkooda, korkaaga ma aha waxaan gaadhsiin ahayn, markaan dhadhansiino Dadkana naxariis way farxaan «si kibir ah», hadday ku dhacdo xumaan waxay Gacmahoodu hor marsadeen darteed dadkii aadbuu u Gaaloobaa.

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ
إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ
مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ
بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾

Awoodda Eebaa leh ciddii hanuun ka doontana wuu toosiyaa'kii dhumana wuu halaagi, daalimiintuna waxay la kulmi Qiyaamada dulli iyo cadaab daran, iyo khasaare dhab ah, gargaarna ma helaan Eebe ka soo hadhay, waase in Eebe la maqlo Qiyaame ka hor, illeen wax celin iyo gargaare midna ma jiree, Nabiga waxaa uun saaran gaadhsiin, mase aha ilaaliye iyo qasbe, had iyo jeerna khayr iyo sharba wa in Eebe la aqoonsado, loona hogaansamo. Ash-Shuuraa (44-48).

49. Eebaa iska leh xukunka Samooyinka iyo Dhulka, wuxuuna abuuraa wuxuu doono, wuxuu siiyaa cidduu doono gabdho, cidna wuxuu siiyaa Wiilal.

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ
يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾

50. Ama wuu isku lamaaneeyaa Wiilal iyo Gabdho, ruuxuu doonana wuxuu ka yeelaa Mandhaleys Eebaana wax og, karana.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًا ۖ وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ
عَقِيمًا ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

51. Uma suurawdo Dad inuu Eebe la hadlo waxyi mooyee, ama kala hadlo xijaab gadaashiis, ama uu u soo diro farriin (Malag), oo markaas ugu waxyooda idamka Eebe wuxuu doono, Eebana waa sarreeye falsan.

۞ وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا
أَوْ مِن وَرَآئِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِىَ
بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ عَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾

52. Saasaannu kuugu waxyoonay nolol amarkanaga ah (Quraanka) maadan aqoonin Kitaab wuxuu yahay iyo Iimaan midna, laakiin waxaan ka yeellay Nuur aannu ku hanuunino ciddaan doono oo addoomadanada ka mid ah, adiguna Nabiyoow waxaad ku hanuunin jidka toosan.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِى
مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى
بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٢﴾

53. Jidka Eebaha iska leh xukunka waxa Samooyinka iyo Dhulka ku sugan xagga Eebeyna u ahaan umuuruhu.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٣﴾

Awoodda cirka iyo Dhulka Eebaa iska leh, sida aayado badan Sheegeen, wuxuu rabo yuuna abuuraa, labada ruux ee isqabtana hadduu doono gabdhuu ka beeraa ama Wiilal, ama labadaba, hadduu doonana madhalays buu ka dhigaa, taasina waxay muujin inayan labada isqabta midna masuul ka ahayn gabadh ahaanshaha ilmaha ama Wiil noqoshadiisa. Eebana waxa walba waa ogyahay waana karaa, isagaana og maslaxada iyo Ilmaha uu rabo inuu adduunka u soo bixiyo, Nabiyadiina isagaa u waxyooday siduu Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) ugu waxyooday nolal uusan aqoonin hadda ka hor, Eebaase kuhanuuniya addoomadiisa jidka toosan cidduu doono, illeen isagaa wax walba hantiya xaggiisana loo celin umuuraha. Ash-Shuuraa (49-53).

## Suurat Az-Zukhruf سورة الزخرف

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Mucjisada Quraankay ku tusin.

حمٓ ﴿١﴾

2. Waxaan ku dhaartay Kitaabka (Quraanka) cade (muuqda) ee.

وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ٢

3. annagaa ka yeelley Quraan Carabi ku soo dagay, inaad kastaan darteed.

إِنَّا جَعَلْنَٰهُ قُرْءَٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٣

4. Wuxuuna ku suganyahay Kitaabka asalkiisa (Looxul maxfuudka) agtiisa, waana sarreeyaa Quraanku falna sanyahay.

وَإِنَّهُۥ فِىٓ أُمِّ ٱلْكِتَٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِىٌّ حَكِيمٌ ٤

5. Ma waxaan Quraanka idiinka haysanaynaa (daysanaynaa) inaad tihiin qoom ku xadgudbay xumaanta.

أَفَنَضْرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكْرَ صَفْحًا
أَن كُنتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِينَ ٥

6. Badanaa intaan udiray Nabi kuwii hore.

وَكَمْ أَرْسَلْنَا مِن نَّبِىٍّ فِى ٱلْأَوَّلِينَ ٦

7. Nabi uma yimaado Gaaladii hadii kale way ku jees jeesi jireen.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن نَّبِىٍّ إِلَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٧

8. Waxaana halaagnay kuwo ka xoogbadan qabasho waxaana tagay (hor maray) tusaalihii kuwii horreeyey (ee halaaga ahaa).

فَأَهْلَكْنَآ أَشَدَّ مِنْهُم بَطْشًا وَمَضَىٰ
مَثَلُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨

Quraanka Eebaa soodajiyey isagoo carabi ah, sharafna leh looxul-maxfuudkana ku qoran, Eebena uma daayo waxyiga iyo xaqa beenin darteed'maxaayeelay umadihii horaba waxbadanbaa loo diray Nabiyo udiga ayna ku jees jeesi jireen, Eebana waxbadan oo ka mid ah yuu halaagay kuwaasoo ka xoogbadnaa gaaladii ree Makaad. Qataade wuxuu yidhi: Eebaan ku dhaartee haddii la koryeelo Quraankan markey diideen kuwii horreeyey ee umaddan way halaagsami lahaayeen, hase yeeshee Eebe sarreeye wuu ku celceliyey wuuna u naxariistay, wuxuuna ugu yeedhay Ilaa labaatan sano iyo intii Eebe doono. Az-Zukhruf (1-8).

---

9. Haddaad warsato Gaalada yaa abuuray Samooyinka iyo dhulka waxay odhan waxaa abuuray Eebaha adkaada ee wax walba og.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ٩

10. Waana Eebaha idiin kayeeley dhulka gogol idiinkana yeeley dhexdiisa Wadooyin si aad ugu hanuuntaan (toostaan).

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَجَعَلَ
لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٠

11. Waana Eebaha ka soo dajiyey Samada Biyo qadaran oon ku noolayno Magaalo dhimatay, saasaana leydiin soobixin.

وَٱلَّذِى نَزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَأَنشَرْنَا
بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ١١

12. Waana Eebaha abuuray noocyada dhamaantood idiinkana yeeley Maraakiibta iyo Xoolaha waxaad kortaan.

وَٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْأَزْوَٰجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ
لَكُم مِّنَ ٱلْفُلْكِ وَٱلْأَنْعَٰمِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٢﴾

13. Inaad ku ekaataan dhabarkeeda markaas aad xusuusataan Nicmada Eebihiin markaad ku ekaataan ood dhahdaan waxaa nasahan Eebaha noosahley tan mana nihin kuwo kara leyligeeda.

لِتَسْتَوُۥا عَلَىٰ ظُهُورِهِۦ ثُمَّ تَذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا
ٱسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا۟ سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ
لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ﴿١٣﴾

14. Anaguna xagga Eebahanno yaannu u gadoomeynaa.

وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٤﴾

Ciddii caqli leh oon dangaara lahayn waxay qiri jiridda iyo awoodda Eebe, Illeen isagaa abuuray Cirka, Dhulka iyo wax kastaba.
Gaaladii Ree Makaadna saasay qirsanaayeen in kastooy Caabudi jireen Eebe wax kasoohadhay, waxaase Caabudid dhabah mudan Eebaha Dhulka goglay'Wadooyinkana ka bixiyay'Cirkana Biyo ka keenay'iyagoo qadaran oo qiyaasan si loogu nooleeyo dhul abaaroobay iyo wax dhibaataysan. waana Eebaha sahlay Maraakiibta iyo Xoolaha si loogu nacfiyo loona mahdiyo Eebe, Illeen isagaa u leylyey Dadkee. Nabiguna (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Markuu koro Gaadiid wuxuu ku mahdin jiray Eebaha u jilciyey ee loo noqon xagiisa. Az-Zukhruf (9-14).

---

15. Waxay uga yeeleen Eebe addoomadiisa qayb, Dadkuna waa gaaloow badane cad.

وَجَعَلُوا۟ لَهُۥ مِنْ عِبَادِهِۦ جُزْءًا ۚ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ
لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

16. Miyuu ka yeeshay Eebe wuxuu abuuray qaarkood Gabdho, oo idiin doorey Wiilal.

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَىٰكُم
بِٱلْبَنِينَ ﴿١٦﴾

17. Marka loogu bishaareeyo midkood wuxuuEebaha Raxmaana uga yeeley tusaale, wuxuu noqdaa wajigiisu mid madow oo walbahaarsan.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا
ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٧﴾

18. Ma Eebey u yeeleen wax ku barbaara isqurxin, oon doodna caddayn karin.

أَوَمَن يُنَشَّؤُا۟ فِى ٱلْحِلْيَةِ وَهُوَ فِى ٱلْخِصَامِ
غَيْرُ مُبِينٍ ﴿١٨﴾

19. Waxay ka yeeleen Malaa‘igta ah addoomada Eebaha Raxmaan ah dhadig, miyey joogeen abuurkoodii, waan qoreynaa maragooda waana la warsan (waxaas).

وَجَعَلُوا۟ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمْ عِبَٰدُ ٱلرَّحْمَٰنِ إِنَٰثًا ۚ
أَشَهِدُوا۟ خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَٰدَتُهُمْ
وَيُسْـَٔلُونَ ﴿١٩﴾

20. Waxay dhaheen hadduu doono Eebaha Raxmaan ah maanaan caabudneen waxkale ugumana sugnaanin wax cilmi ah ariintaas, waxaan beensheegayaal ahayna ma aha.

وَقَالُوا لَوْ شَاءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنَاهُم ۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٢٠﴾

Khalqiga dhamaantiis Eebaa leh'wax lawadaagana ma jiro, Malaa'igtuna ma aha Gabdho Eebe iyo dhadig midna ee waa addoomo Eebe oo wanaagsan, Gaaladuna waxay sheegi waa uun been cad iyo xumaan, waxayna sameeyeen gafaf badan, sida inay Eebe Ilmo u sheegeen, inay Malaa'igta Gabdho Eebe ku sheegeen, inay caabudaan waxaan xujo laheyn, inay sheegteen in Eebe u qaddaray, iyo waxyaale kale oo Jaahilnimo ah. Az-Zukhruf (15-20).

---

21. Mise waxaan siinay Kitaab ka horreyey (quraanka) oy haystaan isagaas.

أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا مِّن قَبْلِهِ فَهُم بِهِ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢١﴾

22. Waxaybase dhaheen waxaan hellay Abbayowganoo jid ku socda anaguna iyaga raadkoodii yaan ku hanuunsanahay.

بَلْ قَالُوا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِم مُّهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾

23. Waa saasoo kale umaanaandirin Magaalo hortaa u dige haddii kale waxay dhihi Jireen kuwa raaxaystay anagu waxaan hellay Aabbayoowganoo jid ku sugan anaguna raadkooda yaan ku dayanaynaa.

وَكَذَٰلِكَ مَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِم مُّقْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

24. Waxaad dhahdaa (ma waxaad raacaysaan waxaas) haddaan idiinla imaado wax ka hanuunsan waxaad ka hesheen Aabayaalkiin (oo ku sugan) waxay dhihi annagu waxa laydiin ku soo diray waannu ka Gaalownay.

۞ قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ آبَاءَكُمْ ۖ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ كَافِرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Markaasaan ka aarsanay,bal day siday noqotay cidhibtii beeniyayaasha (xaqa).

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٥﴾

Gaaladu wax xujo ah iyo wax Kitaab ah uma haystaan xaqa beenintiisa, ee waxaa jira inay Aabbayaalkood oo wax ku sugnaa iyana ay ku raaceen.
waa caadada Gaalada arrintaasu ayna iska dhaxlaan. waamid haboon inaad Aabbahaa iyo ciddii fiicanba wanaagga ku raacdid, laakiin ma haboona in cidna xumaanta lagu raaco, ee waa in wanaagga uun la fiirsado lana raaco, haddii kale aargudashada Eebe yaa daran, xaqa uun ku faan laakiin Aabbe ha ku faanin. Az-Zukhruf (21-25).

26. Xusa Markuu ku yidhi (nabi) Ibraahim Aabihiis iyo Qoomkiisii anigu waxaan bari ka ahay waxaad caabudaysaan.

وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦٓ
إِنَّنِي بَرَآءٞ مِّمَّا تَعۡبُدُونَ ﴿٢٦﴾

27. Waxaanse caabudi Eebaha I abuuray isagaana i hanuunin.

إِلَّا ٱلَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُۥ سَيَهۡدِينِ ﴿٢٧﴾

28. Wuxuuna kayeelay Kalimada (tawxiidka) tii ku baaqi ah Faraca Ibraahiim si ay xaqa ugu noqdaan.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةَۢ بَاقِيَةٗ فِي عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ﴿٢٨﴾

29. Saas ma aha ee waan u raaxeeyey kuwaas iyo Aabbayaalkood intuu uga yimaado xaqu iyo Rasuul cad (oo muuqda).

بَلۡ مَتَّعۡتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ
ٱلۡحَقُّ وَرَسُولٞ مُّبِينٞ ﴿٢٩﴾

30. Markuu u yimid xaqii waxay dhaheen kan waa sixir annaguna waannu ka Gaalownay.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلۡحَقُّ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٠﴾

31. Waxay dhaheen gaaladii maxaa loogu dajin waayey Quraankan mid ka mid ah labada Magaalo ee weyn.

وَقَالُواْ لَوۡلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانُ عَلَىٰ رَجُلٖ
مِّنَ ٱلۡقَرۡيَتَيۡنِ عَظِيمٍ ﴿٣١﴾

32. Miyagaa qaybin Naxariista Eebahaa anagaa u qaybina dhexdeeda rizqigooda nolosha adduunyo waana ka kor yeelay qaarkood qaarka kale darajooyin, si leysugu shaqeeyo, Naxariista Eebahaa yaa ka khayrbadan waxay kulmin.

أَهُمۡ يَقۡسِمُونَ رَحۡمَتَ رَبِّكَۚ نَحۡنُ قَسَمۡنَا بَيۡنَهُم
مَّعِيشَتَهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۚ وَرَفَعۡنَا بَعۡضَهُمۡ فَوۡقَ
بَعۡضٖ دَرَجَٰتٖ لِّيَتَّخِذَ بَعۡضُهُم بَعۡضٗا سُخۡرِيّٗاۗ
وَرَحۡمَتُ رَبِّكَ خَيۡرٞ مِّمَّا يَجۡمَعُونَ ﴿٣٢﴾

**Gaal iyo Mu‘min xidhiidh kama dhaxeeyo, sidii Nabi Ibraahim iyo Aabihiis iyo Qoomkiisii. mana haboona in Nicmada Eebe lagu kibro, ama khayrkiisa la doono in lagu tasarrufo. Eebaa wax bixiya'rizqiga iyo wanaaggana qaybiya, cidduu rabana siiya. Az-Zukhruf (26-32).**

---

33. Hadduusan Dadku noqoneyn umad kaliya (Gaalimada) waxaan uga yeelilahayn kuwa ka Gaalooba Eebe guryahooda Saanqaaf Fidlo ah iyo Sallaano Fidla ah, oy ku koraan.

وَلَوۡلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ لَّجَعَلۡنَا
لِمَن يَكۡفُرُ بِٱلرَّحۡمَٰنِ لِبُيُوتِهِمۡ سُقُفٗا مِّن فِضَّةٖ
وَمَعَارِجَ عَلَيۡهَا يَظۡهَرُونَ ﴿٣٣﴾

34. Guryahoodana waxaan uga yeeli lahayn Albaabyo iyo Sariiro ay ku dangiigsadaan oo fidla ah.

وَلِبُيُوتِهِمۡ أَبۡوَٰبٗا وَسُرُرًا عَلَيۡهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٤﴾

35. Iyo Dahab, waxaas dhamaantiisana waxaan raaxada nolasha dhaw ahayn ma aha, aakhiraase u ah Eebe agtiisa kuwa dhawrsada.

وَزُخْرُفًا وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
وَٱلْءَاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ٣٥

36. Ruuxii ka jeedsada «aragbeela» xuska Eebahaa Raxmaan ah (Quraanka) waxaannu la xidhiidhinaa shaydaan oo saaxiib u noqon.

وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا
فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ٣٦

37. Shayaadiintuna waxay ka leexin Jidka (xaqa) waxayna isu maleyn inay hanuunsanyihiin (toosan yihiin).

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ
أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣٧

38. Markuu nooyimaaddo (Gaalku Qiyaamada) waxuu ku dhahaa (Shaydaanku) shaleytee mey dhexdeenna ahaato «wax la mid ah» fogaanshaha qorrax ka soobax iyo u dhaca, adaana u xun Saaxiib.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ
بُعْدَ ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ ٱلْقَرِينُ ٣٨

Xadiith waxaa ku sugnaaday: hadday adduunyadu u miisaamanto Eebe agtiisa garab kaneeco kama waraabiyeen Gaal kabbo Biyo ah waligeed, waxaa wariyey Tirmidi.
Ujeedaduna ma aha inaan la shaqeysan, shaqada xalaasha ah waa waajib, mase haboona in adduunyo uun loo go‘o, oo si waalli ah loo dabo ordo.
sidaad aragtid ayaamahan, waxaase jirta Aakhiro oo kahyr ku dhanyahay, ciddii ka indha beesha Quraanka iyo xaqana waxaa lagu diri shaydaan una noqon saaxiib kana leexin xaqa, isagoo umaleyn inuu toosanyahay markeyse Qiyaamada tagaan wuu calaacali Gaalku’wuxuuna ku sheegi shaydaanka inuu yahay saaxiib kan ugu xun. Az-Zukhruf (33-38).

---

39. Wax idiinma tarayso Maanta haddaad dulmi fasheen inaad cadaab wadaagtaan (ku kulantaan).

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ
أَنَّكُمْ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٩

40. Ma adaa wax maqashiin kara wax ma maqle, ma adaase hanuunin Kara (toosin kara) wax ma arke iyo cid ku sugan baadi cad.

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ أَوْ تَهْدِى ٱلْعُمْىَ
وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٠

41. Haddaan kulatagno adiga ku (oofsano) anaga uunbaa ka aarsan Gaalada.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

42. Haddaan ku tusino waxaan u yaboohnayoo cadaab ah, waanu karraa korkooda.

أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ٤٢

43. Ee qabso waxa laguu waxyooday Nabiyow waxaad ku sugantahay Jid toosan.

فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ٤٣

44. Quraankuna sharaf buu u yahay adiga iyo qoomkaagaba, waana leydin warsan doonaa.

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ﴿٤٤﴾

45. Warso kuwaan dirray ee kaa horeeyey oo Rasuuladanada ka mid ahaa inaan yeellay Eebaha Raxmaana Kasokoow Ilaahyaal la caabudo.

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ
أَجَعَلْنَا مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ﴿٤٥﴾

Cid dhuntay oo dulmiila ah ciduna ma toosin karto,sidaan ruux Dhagala’na wax loo maqashiinkarin, mid indhola’na wax loo tusin karin, Eebana wuxuu ballanqaaday inuu ka aarsado Gaaladii Nabiga beenisay ee dhibtay, waxaase waajib ah in Quraanka si dhab ah loo qabsado’Illeen sharafta iyo cisiga Muslimiinta yaa iska lehe. waana la warsandoonaa. waxa Eebe ka soo hadhay oo la caabudana ma jiro. Az-Zukhruf (39-45).

---

46. Dhab ahaan yaan ugu dirray Nabi Muuse isagoo wata aayaadkanaga xagga Fircoon iyo Jamaacadiisa, wuxuu yidhi anigu waxaan ahay Rasuulkii Eebaha Caalamka.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ
وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٦﴾

47. Markuu ulayimid aayaadkanaga waxay noqdeen kuwo ku qosla.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٧﴾

48. Ma tusino aayad haddii kale wey ka weyntahay walaasheed (tan kale) waxaana ku qabanay cadaab inay noqdaan darteed.

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ إِلَّا هِىَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا
وَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٨﴾

49. Waxay dhaheen kan Saaxirka (Caalimka) ahaw (Muuse) noo bari Eebahaa wuxuu kugula ballantamay anagu waan hanuuneynaaye.

وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ
عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

50. Markaan ka faydnay xaggooda cadaabkii waxay soo bexeen kuwo buriya (ballankii).

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾

Qisada Nabi Muuse iyo Nabiyada kale qaarkoodba wax badanbay ku soo aroortay Quraanka, waxaase muhiim ah inlagu waano qaato lagana fogaado falalka xun xun. xaqa ku jees jeeska ballan burintana layska jiro. waxaana haboon in la toosnaado inta la dhumi ama xumaan la fali. Eebe hanna waa fajiyo wanaagga. Az-Zukhruf (46-50).

---

51. Wuu u dhawaaqay Fircoon Qoomkiisii wuxuu yidhi miyuusan ii sugnaan xukunka Masar, iyo Wabiyadan socota hoostayda, miyeydaan wax arkaynin.

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ
لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن تَحْتِىٓ
أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾

52. Saw anagu kama khayroonin kan dulleysan een karayn waxcaddayn (Nabi Muuse).

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

53. Maxaa loogu soo tuuriwaayey Jijimooyin Dahab ah, ama maxay ula imaan wayday Malaa'ig israac raacsan.

فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ
مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

54. Wuxuu fudaydsaday (Fircoon) qoomkiisii wayna adeeceen waxayna ahaayeen Qoom faasiqiin ah.

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا
فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

55. Markey nacadha galiyeenna waan ka aarsanay xaggooda, waana maanshaynay dhamaan.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

56. Waxaan ka yeeley waano iyo tusaale Dadka dambe.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

Fircoonkii Masar aadbuu u inkiray'xaqana u diiday'sida waxbadan Quraanku ka warramay'waxaase dhab ah inaan ku jees jeeska samo falayaasha iyo wanaag u yeedhayaasha wax wanaag ah lagala kulmeynin ee khasaare iyo halaag uun lagala kulmi. tan kale Qiimuhu ma aha in Xoolo iyo dahab uun lagu siiyo'siduu mooday Fircoon iyo waxa la midka ahna la noqonin. waana inaan xumaanta laysku raacin'haddii kale waxaa la noqon Dad xun oo duleysan, mutana ciqaabta Eebe iyo inay u noqdaan tusaale kuwa kale. Az-Zukhruf (51-56).

---

57. Markaan uga yeellay ina maryama (Ciise) tusaale, markaasay qoomkaagu Nabiyow ka jeedsadaan.

۞ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ
مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾

58. Waxayna dheheen ma Ilaahyadanaa khayr roon mise isaga, mayna kuugu qadarin tusaale muran mooyee, waana qoom dood badan.

وَقَالُوٓا۟ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ
إِلَّا جَدَلًۢا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾

59. Wax kale ma aha Ciise ee waa uun addoon aan u Nicmaynay ugana yeellay tusaale ree Bani Israa'iil.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَٰهُ مَثَلًا
لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

60. Haddaan doono waxaan idiinka yeelilahayn Malaa'ig badalkiina Dhulka u hadha.

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةً فِى ٱلْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦٠﴾

61. Nabi Ciisana waa calaamadda Saacadda (Qiyaame) ee ha shakiyina, ina raaca kaasaa ah jidka toosane.

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِ ۚ
هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾

62. Yuuna idinka leexinin Shaydaan (Jidka) wuxuu idiin yahay Col cade.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ٦٢

Nabi Ciise waa Nabi ay rumaysanyihiin Muslimiintu xaqnimadiisa sida Nabiyada kaleba Dhammaantood (Eebe nabadgalyo korkooda hayeelee). waana mucjisooyinka Eebe iyo calaamada saacadda Qiyaame'hase yeeshee muran iyo shaydaan adeecid waxaan halaag ahayn ma tarto. Jidka toosanse waa in laraaco xaqa uu u soodhiibay Eebe Nabiga Muxamed ah (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee).
Abii Umaamo waxaa laga wariyey in Rasuulkii Eebe ku soo baxay dad ku murmi Quraanka oo uu u cadhooday si daran wajigiisuna casaaday, markaas yidhi: Ha kugaraacina Kitaabka Eebe qaarkiis qaarka kale, Ciddii dhumaysana waxaa lasiiyaa muran un. Az-Zukhruf (57-62).

---

63. Markuu ulayimid Ciise xujooyin wuxuu ku yidhi waxaan idiin la imid xikmad iyo inaan idiin cadeeyo waxaad isku diidantihiin qaarkiis ee ka dhawrsada Eebe ina adeeca.

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِٱلْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

64. Eebe isagaa ah Eebahay iyo Eebihiinba ee caabuda taasaa ah jidka toosane.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٤

65. Wayse is khilaafeen Xisbiyadii dhexdooda halaagna wuxuu u sugnaaday kuwii dulmi falay Cadaab Maalin daran xageed.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٦٥

66. Miyey sugi (Gaaladaasi) waxaan saacadda (qiyaame) ahayn inay ugu timaado si kado ah iyagoon ogayn.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٦

Nabi Ciise markii Eebe ku soo dajiyey Kitaabka Injiil ah siiyayna xujooyin cad yey beeniyeen Gaaladii isna khilaafeen. waxaana u sugnaaday Gaaladaas Cadaab daran'wax uga gargaarina ma jiro, ee hasugeen Qiyaamada kadada ugu imaan iyagoon ogayn. Az-Zukhruf (63-66).

---

67. Saaxiibadu Maalinta Qiyaame qaarkood qaarka (kale) waa u col kuwa dhawrsaday mooyee (Mu'miniinta).

ٱلْأَخِلَّآءُ يَوْمَئِذٍۭ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا ٱلْمُتَّقِينَ ٦٧

68. (Waxaana loo odhon) addoomadaydoow korkiina cabsi ma aha Maanta mana murugoonaysaan.

يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٨

69. Waana kuwa rumeeyey Aayaadkanaga oo ahaa Muslimiinta.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ٦٩

70. (Waxaana lagu dhihi) gala Janada idinkiyo Haweenkiinna (iyo kuwa idin la midka ah) idinkoo laydiin Nicmeeyey (laydin kana farxin).

ادْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Waxaana lala korsocon Weelal (Saxamo) Dahab ah iyo Koobab›waxayna ka heli (Jannada) dhexdeeda waxay doonto Naftu kuna raaxaystaan Indhuhu idinkoo dhexdeeda ku waari.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ
وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ الْأَنفُسُ وَتَلَذُّ الْأَعْيُنُ
وَأَنتُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٧١﴾

72. Taasina waa janadii aad ku dhaxasheen waxaad camalfalayseen.

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

73. Waxaadna ku leedihiin dhexdeeda Faakiho badan ood xaggeeda wax ka cuntaan.

لَكُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾

Saaxiibnimadu waxay qiima leedahay markey ku dhisantahay Islaamnimo, wanaag is farid, Xumaan iska reebid iyo dar Eebe'taasaana wax anfacda adduun iyo Aakhiraba, marse haday tahay xumaan ku saaxiib iyo adduunyo darteed waa khasaare labada Daaroobda'iyo kala carar markay dhibaato timaado.
Addoomada Eebe ee wanaagsanna waxay mudan khayr Janno. waxbadanna wuxuu Quraanku ka warramay wanaagga Janada loodarbey, iyagoo ku waari iyaga iyo Ehelkoodii wanaagsanaa. Rasuulkuna wuxuu yidhi: Haday labo nin isu jeclaadaan dar Eebe oo midkood Bari jiro Midna Gelbeed wuu kulmin dhexdooda Maalinta Qiyaame isagoo dhihi waaka kaad ujeclaatay dartay.
Ibnu Cabaas iyo Mujaahidna waxay dhaheen: waxay noqon saaxiibnimo kasta Maalinta Qiyaame Col kuwa dhawrsada mooyee. Az-Zukhruf (67-73).

---

74. Dambiilayaashu waxay gali cadaabka jahanamo iyagoo ku waari.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَالِدُونَ ﴿٧٤﴾

75. Lagamana fudaydiyo dhexdiiseyna ku quustaan (aamusaanna).

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٥﴾

76. Manaan dulmiyin hasa yeeshee iyagaa dulmiilayaal ahaa.

وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا هُمُ الظَّالِمِينَ ﴿٧٦﴾

77. Waxayna u dhawaaqi Maalig (Malaga Naarta) iyagoo dhihi Eebahaa ha nadilo markaasuu dhahaa idinku waad kuwaaraysaan (naarta).

وَنَادَوْا يَا مَالِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ
قَالَ إِنَّكُم مَّاكِثُونَ ﴿٧٧﴾

78. Dhab ahaanbaan idiin la nimid xaq hasa yeeshee badankiin xaquu nacay.

لَقَدْ جِئْنَاكُم بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧٨﴾

79. Ma waxbayse gooyeen Gaaladu oo amar ah (dhibka Nabiga) anaguna waxbaan goynaynaa (ciqaabtooda).

أَمْ أَبْرَمُوا أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

80. Mise waxay umaleeyeen inaanaan maqlayn qarsoodigooda iyo muujintoodaba, saas ma ah ee Mala'igtanadaa agtooda wax ku qoro.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ
وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨٠﴾

Eebe wuxuu ka abaal marin cidkastaa waxay kasbatay, Dambiila yaashana wuxuu galin Naar joogta ah ooy ku dhex quusan, mana uusan dulmiyin ee iyagaa is dulmiyey, waxna uma tarto geeri la doono iyo calaacal marhaday xaqii diideen Naarna lagu xukumay, dhagar iyo khayaamana wax matarto ee waxay dhibtaa saaxiib keed, Illeen Eebe waa wax walba oge, Malaa'igtiisuna waxay qortaa wax kastee.
Mujaahid wuxuu yidhi: Waxay dooneen Gaaladii dhagar shar markaasaa Eebe ku abaal mariyey. Az-Zukhruf (74-80).

---

81. Waxaad dhahdaa Nabiyow haddii Eebaha Raxmaan ah usugnaado Ilmo anaa u hor caabudilahaa.

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْعَٰبِدِينَ ﴿٨١﴾

82. Waxaa ka nasahan Eebaha Samooyinka iyo Dhulka ee Eebaha Carshiga ah waxay ku tilmaamaan.

سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ
عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٢﴾

83. Ee katag ha dhunbadeen (xumaanta) hana ciyaareen intay kala kulmaan maalintoodii loo yaboohaye.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ
ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٨٣﴾

84. Eebe waa macbuudka Samada iyo macbuudka Dhulka, waana falsame wax og.

وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِى ٱلْأَرْضِ
إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٤﴾

85. Waxaana barako badnaaday (sarreeyeyna) Eebaha iska leh xukunka Samooyinka iyo dhulka iyo waxa u dhaxeeya, agtiisaana ah ogaanshaha Saacadda (Qiyaame) xaggiisaana laydiin celin.

وَتَبَارَكَ ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
وَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٥﴾

86. Mana hantaan kuway caabudeen Eebe ka sokow wax shafeeca ah hasayeeshee ciddii xaqa qirta iyagoo og (waxbay ushafeeci idanka Eebe ka dib).

وَلَا يَمْلِكُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلشَّفَٰعَةَ
إِلَّا مَن شَهِدَ بِٱلْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾

87. Haddaad warsato Gaalada yaa abuuray waxay dhihi Eebe ee xaggee loo iili.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ
لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٧﴾

88. Nabiguna wuxuu yidhi: Eeboow kuwani waa qoom aan rumaynayn (xaqa).

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

89. Iska saamax waxaadna dhahdaa Nabadgalyo, way ogaandoonaan (waxa ku dhacee).

فَٱصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَٰمٌ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٨٩

Eebe sarreeye Ilmo ma leh'illeen uma baahnee, waana ka fogyahay ceeb iyo Xumaan oo dhan, waana Ilaaha xaqa ah ee Cirka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeyaba, xukunkoodana isagaa iska leh ogna waqtiga qiyaamada,xagiisaana loo noqon, wax shafeeca hanta oo Eebe ka soo hadhayna ma jiro, cid xaqa raacda oo Eebe idmo mooyee. Gaaladuna waa qirsanyihiin in Eebe abuuray ee waxay u diidi isla wayni, Doqonimo iyo inay xumaanta iska dabaashaan xisaab la'aan ee ha sugeen tan iyo abaalmarinta.
Sudi wuxuu yidhi: Macnuhu waxaa weeye hadduu Eebe Ilmo leeyahay Anaa u horrumeyn lahaa inuu Ilmo leeyahay, hasa yeeshee Ilmo ma leh. Az-Zukhruf (81-89).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waannu sheegnay iyadoo kale.

حمٓ ١

2. Waxaan ku dhaartay Kitaabka Cade (Quraanka).

وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ٢

3. Anagaa dejinay Quraanka Habeen barakeysan (Layletulqadar) anagaana wax u digi.

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ ۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ٣

4. Habeenkaasaana la kala bixiyaa amar kastoo xigmo leh.

فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ أَمْرٍ حَكِيمٍ ٤

5. Waana amar agtanada ka ahaaday, anagaana wax dirra (Rasuulo).

أَمْرًا مِّنْ عِندِنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ٥

6. Naxariis ka ahaatey xagga Eebahaa, Eebaana wax maqle ah wax og.

رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٦

7. Waana Eebaha samooyiinka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya haddaad yaqiinsanaysaan.

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ ۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ٧

8. Ilaahay mooyee Eebe kalana ma jiro, isagaa wax nooleeya waxna dila,

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ رَبُّكُمْ

waana Eebihiina iyo Eebaha Aabbayaalkiinii horreeyey.

وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨

Eebe sarreeye wuxuu ku dhaartay inuu soo dajiyay Kitaabka Quraanka ah Habeen barakeysan oo wax kasto lakalo bixiyo, waana habeenka laylatulqaddarka ee bisha Soon ku jirta ee Quraanka la soodajiyey siday aayado kale cadeeyeen, saasaana sugan cidda tidhi waa Shan iyo Tobanka bisha Shacbaan wax xujo ah oo cad ma hayso.
Eebana waa naxariiste, Maqle, oge oo xukunka caalamka iska leh, wax noolecya waxna dila'waana Eebaha Khalqiga dhamaan hor iyo dibba, ee waa in laga yaabo Eebe si dhab ah. Ad-Dukhaan (1-8).

---

9. Waxayse ku suganyihiin shaki wayna ciyaari.

بَلْ هُمْ فِي شَكٍّ يَلْعَبُونَ ٩

10. Ee sug Maalinta uu ku imaan Cirku qiiq muuqda (isagoo ku dheehan).

فَٱرْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ١٠

11. Oo dabooli Dadka kaasina waa cadaab daran.

يَغْشَى ٱلنَّاسَ ۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١١

12. Waxayna dheheen Eebow naga fayd cadaabka waxaan nahay Mu'miniine.

رَّبَّنَا ٱكْشِفْ عَنَّا ٱلْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ١٢

13. Goormey waantoobi isagoos u yimid Rasuul cad «muuqda».

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ١٣

14. Markaasay ka, jeedsadeen Nabiga waxayna dheheen waa waxlabare waalan.

ثُمَّ تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ١٤

15. Anagu waxaan idiinka faydaynaa cadaabka wax yar idinkuna waxaad ku noqonaysaan xumaanta.

إِنَّا كَاشِفُوا۟ ٱلْعَذَابِ قَلِيلًا ۚ إِنَّكُمْ عَآئِدُونَ ١٥

16. Maalintaan qabanayno qabashada wayn (Qiyaamada) (ama Badar) waanu aarsan.

يَوْمَ نَبْطِشُ ٱلْبَطْشَةَ ٱلْكُبْرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ١٦

Nabigu wuxuu yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebihiin wuxuu idiinka digay Saddex: Qiiq u qabta Mu'minka sida hargab Gaalkana qabta intuu meel walba ka baxo, iyo Daabad iyo Dajaal, waxaa wariyey Ibnu Jariir iyo Dhabraani. Madax adayg iyo Gaalimana wax ma taraan illeen Eebaa ka aarsan gaalo iyo xaq diidayaasha ku tilmaami Nabigu inuu waalanyahay'kuwaasi wax yar ha sugeen. Ad-Dukhaan (9-16).

---

17. Dhab ahaanbaan Imtixaanay hortood qoomkii Fircoon, waxaana u yimid Rasuul sharaf leh.

۞ وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَآءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ١٧

18. Isagoo dhihi iidhiiba addoomada Eebe (ama maqalka) waxaan idiin ahay Rasuul aamin ah.

أَنْ أَدُّوٓا۟ إِلَىَّ عِبَادَ ٱللَّهِ إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٨﴾

19. Hana iska wayneynina Eebe waxaan idiin la imid xujo cade.

وَأَن لَّا تَعْلُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ إِنِّىٓ ءَاتِيكُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿١٩﴾

20. Waxaana ka magangalay Eebahay iyo Eebihiin inaad idhagaxyeysaan.

وَإِنِّى عُذْتُ بِرَبِّى وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢٠﴾

21. Ee hadaydaan i rumeyn iga fogaada (idaaya).

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا۟ لِى فَٱعْتَزِلُونِ ﴿٢١﴾

22. wuxuuna u qaylyey Eebihiis in kuwaasu yihiin Qoom dambiila yaal ah.

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٢﴾

23. guuri addoomadayda Habeenimo, waa laydin raaciye.

فَأَسْرِ بِعِبَادِى لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٣﴾

24. kana tag badda iyadoo xasilloon oo furan iyagu waa col la maanshayne.

وَٱتْرُكِ ٱلْبَحْرَ رَهْوًا إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ﴿٢٤﴾

waxbadan yuu Quraanku ka warramay Fircoon iyo Qoomkiisii iyo Nabi Muuse, iyo wixii isku qabsaday, waxay ku dambaysay oo ah xaqii oo kor maray, iyo Gaaladii oo la halaagay, waxaase loo baahanyahay uun in lagu waano qaato, lagana leexdo Jidka Gaalada. Ad-Dukhaan (17-24).

---

25. imisey ka tageen Beero iyo Ilo.

كَمْ تَرَكُوا۟ مِن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٥﴾

26. iyo Tallaal iyo meel sharaf leh.

وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٦﴾

27. iyo Nicmooyin ay ku raaxaysanayeen.

وَنَعْمَةٍ كَانُوا۟ فِيهَا فَٰكِهِينَ ﴿٢٧﴾

28. xaalkuna waa saas, waxaana dhaxalsiinay qoom kale.

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ﴿٢٨﴾

29. uma ooyin samada iyo Dhulku korkooda, lamana sugin.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ
وَمَا كَانُوا۟ مُنظَرِينَ ﴿٢٩﴾

30. waana ka korinay ree Bani Israa'iil cadaab wax dulleeya.

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿٣٠﴾

31. (Fircoombaan ka korinay) wuxuuna ahaa isla weyne xadgudbayaasha ka mid ah.

مِن فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيًا مِّنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿٣١﴾

32. waxaana ka dooranay (dadkii waqtigoodii) anagoo og.

وَلَقَدِ ٱخْتَرْنَٰهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٢﴾

33. waxaana siinay aayado imtixaan cad kusuganyahay.

وَءَاتَيْنَٰهُم مِّنَ ٱلْءَايَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾

raaxo aduunyo iyo ku Nicmeysigeedu wax matarto haday ciqaab iyo halaag ka dambeyni, taasoo ah Nicmadoo laga wareejiyo iyo Cidhib xun sidii fircoon iyo qoomkiisii lagu falay Cir iyo Dhul midna ma xusuusan umana ooyin, Nicmadana waxaa lagu dhawraa mahad Eebe iyo toosnaan.
Mujaahid iyo Sufyaan waxaa laga wariyay in Cirka iyo Dhulku u ooyi Mu'minka Afartan Maalmood (markuu dhinto). Ad-Dukhaan (25-33).

---

34. kuwaasi (Gaaladu) waxay dhihi.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٤﴾

35. arrintu ma aha geerida hore mooyee, mana nihin kuwo la soobixin.

إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٥﴾

36. noo keena aabayowgano haddaad run sheegaysaan.

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٦﴾

37. miyagaa khayr roon mise qoomkii Tubac iyo kuwii ka horreeyey waan halaagnay waxayna ahaayeen dambiilayaal.

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَٰهُمْ
إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٣٧﴾

38. Samooyinka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya umaanaan abuurin ciyaar.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
وَمَا بَيْنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿٣٨﴾

39. mana aanaan u abuurin wax aan xaq ahayn hasa yeeshee badankood ma oga.

مَا خَلَقْنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

40. maalinta kala bixinta yaa ballan u ah dhamaan.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

41. waana Maalintaan Qaraabanimo waxba laysugu tarayn laysuna gargaarayn.

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ
يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

42. cid Eebe u naxariisto mooyee, illeen waa adkaade naxariistee.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

cid diida oo isla wayn iyo cid kalaba Eebe wuu dili wuuna soo nooleyn'dhabtuna waa saas, Eebana wuxuu u abuuray Cirka iyo dhulka iyo waxa udhaxeeyaba Xaq iyo in lays abaal mariyo, arrintana Maalintaas Eebaa iska leh'wax isu gargaari ama wax isu tarina ma jiro'cid Eebe u naxariisto mooyee.
waana arin ay waajibtahay in aad loo eego looguna darbado. Ad-Dukhaan (34-42).

---

43. Geedka Zaquumka ah.

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

44. waa cunnada dambi badanaha.

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

| | |
|---|---|
| 45. waana Laami oo kale kuna kari Caloosha. | كَالْمُهْلِ يَغْلِي فِي الْبُطُونِ ﴿٤٥﴾ |
| 46. sida Xamiimka (Kulayl daran) oo kale. | كَغَلْيِ الْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾ |
| 47. (waxaana lagu dhihi) qabta Gaalka una Jiida Jaxiimo dhexdeeda. | خُذُوهُ فَاعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾ |
| 48. markaas ku shuba Madaxiisa korkiisa cadaab kulul. | ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾ |
| 49. (waxaana lagu dhihi) dhadhami (Cadaabka ) waxaad tahay adkaade sharaflehe. | ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾ |
| 50. kaasina waa kaad ahaydeen kuwo shakiya (Cadaabka). | إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِ تَمْتَرُونَ ﴿٥٠﴾ |
| 51. kuwa dhawrsadana waxay kusugnaan meel aamin ah. | إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾ |
| 52. Jannooyin iyo Ilo (yey kusugnaan). | فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٢﴾ |
| 53. waxayna xidhan Xariir jilicsan iyo mid adag (oo dhalaali) wayna is qaabili. | يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٥٣﴾ |
| 54. saasoo kale waxaa usugnaaday Haween Indho waaweyn. | كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾ |
| 55. waxayna uyeedhan Janada dhexdeeda Khudaar kasta iyagoo aamin ah. | يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ﴿٥٥﴾ |
| 56. mana ku dhadhamiyaan Jannada dhexdeeda Geeri, Geeridii hore mooye wuxuuna ka dhawray (Eebe) Cadaabka Jaxiimo. | لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾ |
| 57. waana fadliga Eebahaa, taasina waa liibaanta wayn. | فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾ |
| 58. waxaan ugu fududaynay Quraanka Carrabkaaga inay waantoobaan. | فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾ |
| 59. ee sug iyaguna way sugiye. | فَارْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾ |

Rasuulku wuxuu yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisaEebe ha yeelee) Waxaa lagu odhan Ehelu Jannaha waxaa idiin sugnaaday inaad caafimaadsanaataan oydaan Bukoonin waligiin, iyo inaad Noolaataan oydaan dhimanin waligiin, iyo inaad Nicmeysataan oydaan rafaadin waligiin, iyo inaad Da'yaraataan oydaan gaboobin waligiin. Waxaa wariyay Muslim.
Dhabtuna waa inay arrintaasu tahay Liibaanta wayn ee Gaalo ha sugto dulli iyo Ciqaab'Mu'miniintuna sharaf iyo wanaag. Ad-Dukhaan (43-59).

# Suurat Al-Jaathiyah

# سورة الجاثية

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. waa soo hormaray macnaheedu.

حمٓ ١

2. soo dajinta Kitaabka (Quraanka) ah wuxuu ka ahaaday Eebaha adkaada iyo falka san.

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Samooyinka iyo Dhulka dhex-diisana aayadbaa ugu sugan Mu'mi-niinta.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٣

4. abuurkiinna iyo waxa Eebe ku fidin «abuuri» Dhulka oo wax socda ah aayaadbaa ugu sugan ciddii wax ya-qiinsan.

وَفِي خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٤

5. iskhilaafka Habeenka iyo Maalinta iyo waxa Eebe ka soodajiyey Samada oo Rizqi ah oo ku nooleeyo Dhulka in-tuu dhintay ka dib iyo gagadoonka Dabaylaha waxaa ugu sugan aayaad ciddii wax kasi.

وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ
مِن رِّزۡقٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيفِ
ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٞ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٥

Quraanka sharafta leh Eebaa soodajiyay, Samada, Dhulka wax kasta ee Eebe ku fidiyay Dhulka, Habeenka, Maalinta, Roobka iyo gagadoonka Dabaylaha waxay aayaad iyo Calaamo ugu sugantahay Mu'miniinta xaqa yaqiinsan ee waxkasi, waana in la raaco amarka Eeba'ahaysiiyey waxyaalahaa'laguna dhaqmo kitaabkiisa, Rumeyn, xukun, akhlaaq, Mucaamalo iyo wax kastoo tallaaba ah. Al-Jaathiyah (1-5).

---

6. taasi waa aayaadka Eebe aan ku akhriyeyno korkaaga si xaq ah, ee ha-dalkay Eebe ka dib iyo aayaadkiisa ru-mayn.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَ
ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤۡمِنُونَ ٦

7. halaagna wuxuu u sugnaaday bee-naale dambi badan dhammaantiis.

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

8. oo maqli aayaadka Eebe oo la akhrin haddana daa'ima gaalnimo, isagoo iskibrin sidii isagoon maqlin, ugu bishaaree cadaab daran.

يَسْمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسْتَكْبِرًا كَأَن
لَّمْ يَسْمَعْهَا فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٨

9. markuu ogaado aayaadkanaga wax ka mid ah wuxuu ka yeeshaa jees-jees,kuwaasina waxaa u sugnaaday cadaab wax dulleeya.

وَإِذَا عَلِمَ مِنْ ءَايَٰتِنَا شَيْـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًا
أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٩

10. waxaa koobi «kana dambeysa» Naarta Jahannamo, waxna uma taro waxay kasbadeen, iyo waxay ka yeesheen Eebe ka sokow owliyo, waxayna mudan Cadaab wayn.

مِّن وَرَآئِهِمْ جَهَنَّمُ وَلَا يُغْنِى عَنْهُم مَّا كَسَبُوا۟ شَيْـًٔا
وَلَا مَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْلِيَآءَ وَلَهُمْ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ١٠

11. Quraankani waa hanuun, kuwii ka gaaloobay aayaadka Eebehoodna waxaa u sugnaaday Cadaab xumaan daran.

هَٰذَا هُدًى وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ
مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ١١

Cid Quraanka rumeyn wayday wax xaq ah oo kale ma rumeyso, Been badane, Dambi badane maqla Quraankoo la akhrin markaas iskibriya xumaanna ku madaxtaagi, kuna jeesjeesi Quraanka waxaa usugnaaday Cadaab daran oo wax dulleeya, wax Eebe ka sokeeya oo wax u tarina ma jiro, ee xaqa cad uun ha la raaco isagaa waxtaree. Al-Jaathiyah (6-11).

---

12. Eebe waa kan idiinfududeeyey Badda say ugu socoto Doonnidu «iyo Markabku» dhexdiisa amarka Eebe, iyo inaad gaadhaan Fadligiisa iyo inaad ku mahadisaan.

۞ ٱللَّهُ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَكُمُ ٱلْبَحْرَ لِتَجْرِىَ ٱلْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِۦ
وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ١٢

13. wuxuu idiin fududeeyey waxa ku sugan samooyinka iyo Dhulka Dhammaan xagiisay ka ahaadeen, arrintaasna waxa ugu sugan aayaad ciddii fikiri.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا مِّنْهُ
إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

14. waxaad u dhahdaa kuwa rumeeyey u dhaafa kuwaan ka yaabayn ciqaabta Eebe si uu uga abaal mariyo qoom waxay kasbadeen.

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَغْفِرُوا۟ لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ
أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجْزِىَ قَوْمًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٤

15. ruuxii camal fiicanfala Naftiisuu u falay, ruuxii Xumaan sameeyana wa-

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا

ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٥﴾

xay uun dhibi Naftiisa markaas xagga
Eebe uunbaa laydiin celin.

waxkasta Eebaa abuuray isagaana sakhiray, sida Badda, Markabka, waxa Samada ku sugan iyo waxa Dhulka ku sugan'dhammaana xagga Eebe yey ka ahaadeen, oo ma jiro wax la wadaagta Eebe Maamulka'waxaa uun la dhexdabaalan Nicmada Eebe iyo Khalqigiisa, waase in la fikiro, Camal wanaagsanna lala yimaaddo, xumaantana laga fogaado, mana haboona in Nicmada Eebe iyo Fadligiisa lagu kibro laysna weyneeyo adoon waxba ahayn'kuna turrayn, oo miskiin ah. Al-Jaathiyah (12-15).

---

وَلَقَدْ آتَيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ
وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

16. dhab ahaanbaan u siinay ree Binii Israa'iil Kitaabka iyo Xukun iyo Nabinimo, waxaana ku arzuqnay wax wanaagsan, waxaana ka fadillay Caalamkii (markaas).

وَآتَيْنَاهُم بَيِّنَاتٍ مِّنَ الْأَمْرِ ۖ فَمَا اخْتَلَفُوا
إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٧﴾

17. waxaana siinay xujooyin ka mid ah amar, ismana khilaafin, inta cilmi u yimid ka dib mooyee,waxayna u diideen Xasad iyo Dulmi,dhexdooda ah,Eebahaanawuu kala xukumi dhexdooda Maalinta Qiyaame waxay isku khilaafsanyihiin.

ثُمَّ جَعَلْنَاكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ الْأَمْرِ فَاتَّبِعْهَا
وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨﴾

18. waxaana ku yeellay waddo amarka Diinta ah, Ee raac, hana raacin hawada kuwaan wax ogayn.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا عَنكَ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ
بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۖ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِينَ ﴿١٩﴾

19. iyagu kaagama taraan Eebe xagiisa waxba, Daalimiintana qaarkood wuxuu u yahay sokeeye qaarka kale, Eebana waa u wali kuwa dhawrsada.

هَٰذَا بَصَائِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ
لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢٠﴾

20. kaasi waa (Quraanku) waa aragti (Nuurka) Dadka iyo hanuun iyo Naxariis ciddii waxyaqiinsan.

Bini Israa'iil wuxuu Eebe siiyay waqtiyadii hore Kitaabo iyo in Nabiyo laga bixiyo, waxayse ku jawaabeen is khilaaf iyo xaq diido xasad iyo isla wayni darteed, taasina ma aha waxay ku faani karaan Gaalada Yuhuud'maxaayeeley Nabiyadu waxay ahaayeen Muslimiin, waxaan isaga ahayn wax mataro.
saas darteed yuu Eebe u faray Nabiga inuu ku toosnaado waddada xaqa ah iyo Shareecada Islaamka, oosan maqlin warka kuwaan wax ogayn, oon waxna utarayn'sokeeye dadna wax ma tarto ee waxaa waxtari gargaarka iyo xaq raacidda Eebe. Al-Jaathiyah (16-20).

---

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ
كَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَوَاءً
مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢١﴾

21. mise waxay umaleeyeen kuwii kasbaday xumaanta inaan kayeeleyno kuwa xaqa rumeeyey ee camal fiican falay oo kale, nolol iyo geeriba, waxaa xun waxay xukumi.

22. Eebaa u abuuray samooyinka iyo Dhulka, xaq iyo in laga abaalmariyo Naf walba waxay kasbatay, lamana dulmiyo.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ
كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

23. ka waran ruux ka yeeshay ilaahiisa hawadiisa, oo Eebe dhumiyey isagoo cilmi leh, oo daboolay maqalkiisa iyo qalbigiisa, yelayna aragiisa dabool, yaa hanuunin Eebe kadib, miyaydaan wax xusuusanayn.

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ
عَلَىٰ سَمْعِهِۦ وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً
فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ ٱللَّهِ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٣﴾

24. waxay dheheen Gaaladii wax kale ma jiro ee waa uun nolashanada dhaw, waana dhimaneynaa qaarna noolaan,waxaan waqtiga ahayna nama dilo, wax ogaansho ahna uma leh arrintaas waxaan male ahayna kuma socdaan.

وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ
إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٤﴾

25. marka lagu akhriyo korkooda aayaadkanaga oo cad cad wax xuja ah ma helaan oon ahayn noo keena aabbayowganno haddaad run sheegaysaan.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ
إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

26. waxaad dhahdaa Eebaa idin nooleeya idina dili, idinna kulmin Maalinta Qiyaame shakina ma leh, laakiin Dadka badankiis ma oga.

قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ
لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

samafale iyo xumaanfale isku mid Eebe kama dhigo Nolol iyo Geeri midna, Eebana wuxuu u abuuray Samada iyo Dhulka xaq iyo inuu abaalmariyo naf walba'cid hawadeeda raacday oo dhuntay iyadoo cilmi oo Dhago, Qalbi, iyo arag beelay cidna ma hanuuniso, Gaalada caqliga xun oo lagu magacaabi jiray Dahriyiin haddana lagu magacaabo Shuuciyiin waxay sheegeen in waqtigu uun Dili, waxse ma oga ee Eebaa waxdila'waxna nooleeya'Qiyaamaana la hor tagi'cidwalbana abaal marin. Al-Jaathiyah (21-26).

---

27. Eebaa iska leh xukunka samooyinka iyo Dhulka, Maalintay kacdo Saacadda Qiyaame maalintaasay Khasaari xumaanlowgu.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ
يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿٢٧﴾

28. waxaadna arki umad kastoo Lawyaha ku fadhida Qiyaamada, Umad kastana waxaa loogu yeedhi Kitaabkii «camalkeeda» Maalintaas waxaa laydiinka abaalmarin waxaad camalfaleyseen.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

29. kani waa Kitaabkanagii wuxuuna ku hadli xaq korkiina, annaguna waan qoraynay waxaad camal falaysaan.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيۡكُم بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّا كُنَّا نَسۡتَنسِخُ
مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٩

30. kuwa xaqa rumeeyey oo camal fiican falay wuxuu galin Eebohood Naxariistiisa, taasina waa liibaan wayn.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدۡخِلُهُمۡ
رَبُّهُمۡ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡمُبِينُ ٣٠

31. kuwa Gaaloobayse waxaa lagu dhihi miyeyna ahayn aayaadkeyga kuwa korkiina lagu akhriyo ood iskibriseen noqoteen qoom dambi falayaal ah.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَفَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ
فَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡ وَكُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّجۡرِمِينَ ٣١

32. marka la dhaho yabooha Eebe waa xaq, Saacadda (Qiyaamana)shaki ma leh, waxaad dhahdaan ma naqaan Saacadda (qiyaame) waannu uun malayn mase yaqiinsanin.

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيۡبَ فِيهَا قُلۡتُم
مَّا نَدۡرِي مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنّٗا
وَمَا نَحۡنُ بِمُسۡتَيۡقِنِينَ ٣٢

**Xukunka Samada iyo Dhulka iyo Khalqiga dhammaantiis Eebaa iska leh, Maalinta Qiyaamana waxaa khasaari Xumaanloow, cidwalbana waxaa la arki iyadoo ku fadhida Jilbaha, oo qaadan Kitaabkii camalkeeda, Nabigu wuxuu yidhi: (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) «waxaad Moodaa inaan arko idinkoo Jilbaha ku fadhiya Taag ka sokeeya Jahannamo». Kitaabka Eebena xaqbuu ku hadli, kuwa fiicanna Naxariista Eebey heli iyo Liibaantiisa, kuwa xunna waxay mudan abaalmarin daran, maxaa yeeley way iskibriyeen xaqiina waybeeniyeen waxna ma rumeynin. Al-Jaathiyah (27-32).**

---

33. waxaa u muuqan Gaalada xumaantay camalfaleen (Ciqaabteedi) waxaana koobi waxay ku jees jeesi jireen (ciqaabtiisii).

وَبَدَا لَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم
مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٣

34. waxaana loo dhihi Maanta (Qiyaamada) waannu idinka tagi (idinko cadaaban) sidaad u halmaanteen la kulanka Maalintiinan, Hooygiinuna waa Naar wax idiin gargaarana ma jiro.

وَقِيلَ ٱلۡيَوۡمَ نَنسَىٰكُمۡ كَمَا نَسِيتُمۡ لِقَآءَ يَوۡمِكُمۡ هَٰذَا
وَمَأۡوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٤

35. Arrintaasna waxaa ugu wacan inaad ka yeelateen aayaadka Eebe Jees jees, idinna dhagartay nolosha dhaw (ee adduun) Maanta Qiyaamada lagama bixiyo Naarta, cudurdaarna lama warsado.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذۡتُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗا وَغَرَّتۡكُمُ
ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ لَا يُخۡرَجُونَ مِنۡهَا
وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٣٥

36. mahad Eebaa iskaleh Eebaha Samooyinka iyo Dhulka, Eebaha caalamkana ah.

فَلِلَّهِ ٱلۡحَمۡدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلۡأَرۡضِ
رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٦

37. waxaana u sugnaatay waynida Samooyinka iyo Dhulka dhexdiisa, waana adkaade falsan.

وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٣٧

Xumaanta ciqaabteeda waa la arki'maalinta abaalmarintana waxaa lagagatagi xumaanle oo dhan Naar daran siduu u halmaamay xaqa, gargaarna ma helo, illeen addunyaa waashaye, lagamana saaro naarta'cudurdaarna lama warsado, Mahad, weyni, xukun iyo tasarrufna waxaa iska leh maalintaas qiyaame iyo had iyo jeerba Eebaha caalamk ee waxwalba ahaysiiyey'una ahaandoono. waxaa sugnaatay in Eebe ku dhihi addoomadiisa qaar (qiyaamada) miyaan kuu guurinin, miyaanaan ku sharfin, miyaanaan kuu sahlin waxaad korto sida Fardaha iyo Geela, miyaanaan madax kaa dhigin adoon xukumin wuxuuna dhahaa dhab ahaan waadyeeshay, wuxuuna dhahaa Eebe mawaxaad u malaysay inaadan nala kulmiheyn, wuxuuna dhahaa maya, markaasuu Eebe dhahaa maanta waxaa lagugu dayn sidaad ii halmaantay. Al-Jaathiyah (33-37).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo Mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Waxay ku Tusin mucjisada Quraanka ee wayn, Eebaa ogna waa la dhahaa.

حم ١

2. Kitaabka (Quraanka) ah wuxuu ka soo dagay Eebaha adkaada ee falka san xaggiisa.

تَنزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ٢

3. Samaawaadka iyo dhulka iyo waxa u dhexeeyana waxaan xaq iyo muddo magacaaban ahayn uma aannaan abuurin, kuwii gaaloobayna wixii loogu digay (ee quraanka) ah way ka jeedsadeen.

مَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ
وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا عَمَّا أُنذِرُوا
مُعْرِضُونَ ٣

4. Waxaad Dhahdaa nabiyoow bal ka warrama waxaad caabudaysaan ee Eebe ka soo hadhay ina tusiya waxay ku abuureen dhulka, ama shirkad ah oy ku leeyihiin Samaawaadka, ii keena (oo i tusiya) Kitaab Quraanka, ka horreyay, ama wax raad cilmi ah, haddaad run sheegeeysaan.

قُلْ أَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا
مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ ۖ ائْتُونِي بِكِتَابٍ
مِّن قَبْلِ هَٰذَا أَوْ أَثَارَةٍ مِّنْ عِلْمٍ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ٤

5. Wax ka dulmi badan ma jiro ruux baryi Eebe ka sokow waxaan ajiibeynin

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ

(maqleyn) tan iyo qiyaamada, baryadoodana halmaansan (ogyn).

لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ وَهُمْ عَن دُعَآئِهِمْ غَٰفِلُونَ ﴿٥﴾

6. Marka dadka la soo kulmiyana u noqondoona kuwii caabudi jiray col, Inay caabudi jireenna dafiri.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُوا۟ لَهُمْ أَعْدَآءً وَكَانُوا۟ بِعِبَادَتِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿٦﴾

Quraanka Eebeheenna wayn yaa soo dajiyay, cirka, Dhulka iyo Khalqiga kale ee badanba Eebaa abuuray, Si Ruux walba looga abaal mariyo wuxuu camal falay muddaduu noolaa, wax Eebe la wadaaga milkigiisa iyo awoodiisana ma jiro, wax in lala caabuda ama lala baryana ma bannaana'xaqna ma aha, Ruuxa waxaan Eebe ahayn caabuda ama baryana maalinta qiyaame ee kulanko wax uma taro'wuuna dafiraa. Al-Axqaaf (1-6).

---

7. Marka gaalada lagu dul akhriyo aayaadkannaga (quraanka) oo cad waxay dhahaan kuwa gaalada ah markuu u yimid xaqu kani waa sixir cad.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

8. Waxay dhihi waa been uu abuurtay (Nabigu), Waxaad dhahdaa haddaan been abuurto waxba iigama taraysaan Eebe xaggiisa, isagaana og waxaad dhumbanaysaan, (oo been ah) Eebaana marag ugu filan dhexdeenna, waana dambi dhaafe naxariista ah.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ فَلَا تَمْلِكُونَ لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٨﴾

9. Waxaad dhahdaa ma ihi bidci ka gaar ah Rasuullada, mana ogi waxa lagu fali aniga iyo idinka, waxaan uun raaci waxa lay waxyoodo (ee quraanka ah) waxaana ahay u dige cad (oo muuqda).

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٩﴾

10. Waxaad Dhahdaa bal ii warrama hadduu Quraanku Eebe ka soo dagay ood ka gaalowdaan oo uu ka marag furo marag ree Baniiisraaiil ah isaga oo kale (xaqnimada iyo runta) oo uu rumeeyay idinkuna aad is kibriseen, Eebana ma hanuuniyo kuwa dulmilowga ah,

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾

Quraanku waa xaq sugan oo Eebe u soo dhiibay'malaku-jibriil, kuna'soo dajiyay Nabiga Muxammad ah (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee). mana aha wararkii dadkii hore oo la soo uruuriyay'siday gaalada xaq diidayaasha ah sheegteen, Sixirna ma aha iyo wax la been abuurtay, Nabiguna jeebkiisa kama keenin'siduu Eebaba aayada badan ku caddeeyay, maragna waxaa ugu filan Nabiga Eebaha wayn ee naxariista badan, Nabiguna wax gaar ah oo hor leh oon toosnayn lama imaanin, ee wuxuu raaci wixii Eebe u waxyooday,
Waxaa Quraanka u marag furay oo rumeeyay culimo ka mid ah ree Banii-israaiil, Siday u rumeeyeen Kitaab-koodii, inkastood idinku ka gaalowdeen isna kibriseen. Al-Axqaaf (7-10).

11. Gaaladii waxay dheheen hadduu Quraanku khayr yahay noogama hormareen rumayntiisa, iyagoon hanuunsanayn gaaladu yay haddana dhihi kan (Quraanka ah) waa beenihii hore.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا
مَّا سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ
فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١١﴾

12. Quraanka waxaa ka horreeyay kitaabkii (Nabi) Muuse, isagoo ah hanuuniye iyo naxariis, kanna waa kitaab u rumayn (xaqa). Af carabina ku soo dagay, si uu ugu digo kuwa dulmiga falay, uguna bishaareeyo kuwa wanaagga falay.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ
وَهَٰذَا كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ
ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢﴾

13. kuwa yidhi Eebahanno waa Alle haddana toosnaaday cabsi iyo murugi midna ma arkaan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٣﴾

14. Kuwaasna waa ehlu-Janno wayna ku waari dhexdeeda, abaalmarin camalkoodii (wanaagsanaa) darteed.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

Xaqa rumayntiisa ruuxna gaar uma aha, ee ciddii Eebe waafajiyo oo hanuunka doonta yaa hanuuna, Sida ay gaaladu dheheenna xaalku ma aha oo ah in Ruuxa xoolaha badan ama madaxda ah uu ku xaqleeyahay inuu wax walba ugu horreeyo, xataa hanuunkaba.
Quraankuna ma aha kii ugu horreeyay kutubta Eebe ee waxaa hortiisa ahaa Tawreeddii Nabi-muuse ee wanaagsanayd, iyo kutubihii kale ee Eebe, Quraankuna wuxuu ku soo dagay luqada carabiga ah si uu ugu digo kuwa leexday, uguna bishaareeyo kuwa wanaagga fala, ruuxiise Eebe Aqoonsada haddana toosnaada cabsi iyo murugo midna ma qabato Maalinta Qiyaame, Jannana wuu gali isagoo ku waari camalkiisa wanaagsan dartiis. Al-Axqaaf (11-14).

---

15. Dadka waxaan u dardaarannay labadiisii Waalid inuu u wanaag falo, Hooyadiis uurkay ku sidday iyadoo dhibban wayna dhashay iyadoo dhibban, uurkiisa iyo gudhintiisuna waa Soddon bilood, markuu ilmihii tabar yeesho oo Afartan gaadho yuu (kan fiican) dhahaa eebow igu toosi inaan kugu mahadiyo nicmadaada aad iigu nicmaysay Aniga iyo waaliddiintay, iguna toosi inaan camal fiican ood ka raalli tahay falo, iina wanaaji faracayga, waana kuu toobadkeenaye, waxaana ka mid ahay muslimiinta.

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ إِحْسَٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ كُرْهًا
وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهْرًا ۚ
حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ
أَوْزِعْنِىٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِىٓ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ
وَعَلَىٰ وَٰلِدَىَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِى
فِى ذُرِّيَّتِىٓ ۖ إِنِّى تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٥﴾

16. Kuwaasi waa kuwaannu ka aqbalayno camalkoodii fiicnaa,kana dhaafayno koodii xumaa, waxayna noqon ehelu-Janno Eebana wuxuu u yaboohay yabooh run ah.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا
وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّئَاتِهِمْ فِي أَصْحَابِ الْجَنَّةِ
وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٦﴾

Waalidka xaqiisu aad buu u waynyahay, Eebana in badan yuu quraanka ku soo celceliyay'sida Aayadahan oo kale, meelo badanna wuxuu Eebe la xidhiidhiyay cıbaadadiisa, Si gaar ahna wuxuu u xusay Hooyada, maxaa yeelay waxay la kulantaa dhib badan'xagga uurka iyo xagga dhalmada iyo nuujintaba, Saas daraadeed ilmaha wanaagsan wuu u sama falaa, ısagoo Eebe warsan inuu waafajiyo mahaddiisa, siduu ugu sama falay isaga iyo waalidkiisba, una fududeeyo inuu camal fiican falo, Faraciisana u suubiyo, Ruuxa saas yeelana waa midka Eebe wanaagga ka aqbalo, xumaantana ka dhaafo Janno iyo wanaagna ku abaal mariya. Al-Axqaaf (15-16).

---

17. Waxaa jira mid ku dhihi labadiisii waalid Ufbaa la idin yidhi ee ma waxaad ii yaboohaysaan in la i soo bixin iyadoo dadkii horaba tagay, Labada waalidna ay Eebe uga baryi (hanuun), iyagoo ku dhihi magacaa ba'; ee rumee, ballanqaadka Eebana waa xaqe, oo markaas ku dhihi waxaasi waa beentii dadkii hore.

وَالَّذِي قَالَ لِوَالِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَا أَتَعِدَانِنِي أَنْ أُخْرَجَ
وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِن قَبْلِي وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ
وَيْلَكَ آمِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ
مَا هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾

18. Kuwaasi waa kuwa caddibaadi u sugnaatay,iyagoo ka mid noqon kuwii horay u tagey oo Jinni iyo Insiba leh, waxayna ahaayeen kuwa khasaaray.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ
مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ إِنَّهُمْ كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿١٨﴾

19. Cid walba waxay mudan waxay camal fashay Eebana wuu u oofin camalkooda iyagoon la dulmiyaynin.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِّمَّا عَمِلُوا وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَالَهُمْ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٩﴾

Waalıdka xaqısa waxaa sheegay Aayado badan, waxaana inoo soo hor maray ilmihii baarriga u ahaa Waalıdkii xaalkiisa, Aayadahanna waxay caddayn xumaanta caaqnimada iyo caasiyidda Waalidka, iyo in Ruuxii Waalidkiis caasiya'xumaan, Eeba khilaafid, qiyaamo ınkirid iyo baadinnimoba uu u dhawyahay, kuwa saas yeelana'waa kuwa naartu u waajibtay oo khasaarana ku dhacay, illeen Ruux walba Eebe wuxuu ka abaal marin wuxuu camal falay wanaag iyo xumaaanba. Al-Axqaaf (17-19).

---

20. (Xusuuso) maalinta kuwii gaaloobay loo bandhigi Naarta,iyagoo lagu dhihi waxaad wanaaggiinii ku dhamaysateen noloshiinnii dhawayd, waadna ku raaxaysateen, maantase waxaa laydinku abaal marin caddibaad dulli ah, iskibrintiinnii aad xaq darro isula weeyneeydeen iyo faasiqnimadiinna darteed.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى النَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَاتِكُمْ
فِي حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَاسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ
عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِي الْأَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢٠﴾

۞ وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُ بِالْأَحْقَافِ
وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ
أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢١﴾

21. Xusuuso Ree caad walaalkood (Nabi huud) markuu u digay qoomkiisii iyagoo daggan Axqaaf, iyagoo Rasuullo wax u diga ka horreeyeen kana dambeeyeen, isagoo ku dhihi Eebe mooyee wax kale ha caabudina, waxaan idiinka yaabi caddibaad maalin wayn.

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ آلِهَتِنَا فَأْتِنَا
بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٢٢﴾

22. Waxay ku dheheen ma waxaad noola timid inaad naga iisho Ilaahyadannada, noo keen waxaad noogu goodiyayso haddaad run sheegeyso,

قَالَ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّا أُرْسِلْتُ بِهِ
وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٢٣﴾

23. Wuxuuna ku yidhi Eebaa ku cilmi leh (goorta caddibaaddiinna) ee anugu waxaan idin gaadhsiin waxa Iayfaray inaan gaadhsiiyo, waxaanse idinku arkaa kuwa jaahiliin ah.

Raaxo Adduun oo caddibaadi ka dambayso wax ma tarto, Ruuxiise gaalnimo'kibir iyo xaq diidnimo ku Kaca waxaa lagu abaal-marin Aakhiro caddibaad.
Aayadaha kale waxay ka qisoon qoom la dhihi jiray Ree Caad oo loo diray Nabi Huud, beeniyeenna markuu xaqa ugu yeedhay iyo in Eebe kaliya ay caabudaan'kana digtoonaadaan caddibaad daran, wayse madax adaygeen'waxayna u caddeeyeen inayan marna ilaahyaalkooda ka tagaynin'ee wuxuu keeni ha keeno, Eebaase wax walba og awoodna leh, hadalladaas oo kalana waxaa ku hadla jaahiliinta isla wayn. Al-Axqaaf (20-23).

---

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُوا
هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ۚ بَلْ هُوَ مَا اسْتَعْجَلْتُم
بِهِ ۖ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

24. Markay Gaaladii Reer caad arkeen caddibaaddii (Sida daruur) oo Toggooda soo qaabishay waxay, dheheen waa Daruur hawaraabinaysa, Ma aha ee waa waxaad dadajisanayseen inuu yimaaddo oo caddibaad ah, waana dabayl caddibaad darani ku jirto.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا لَا يُرَىٰ
إِلَّا مَسَاكِنُهُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٥﴾

25. Wax kasta oy martana way burburin amarka Eebe dartiis, markaasay ahaadeen kuwa aan la arkaynin Guryohoodii mooyee, saasaana ku abaal marinnaa kuwa dambiilayaasha ah.

وَلَقَدْ مَكَّنَّاهُمْ فِيمَا إِن مَّكَّنَّاكُمْ فِيهِ وَجَعَلْنَا لَهُمْ
سَمْعًا وَأَبْصَارًا وَأَفْئِدَةً فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ
وَلَا أَبْصَارُهُمْ وَلَا أَفْئِدَتُهُم مِّن شَيْءٍ

26. Waxaan makaninnay (siinnay) Ree caad wax aannaan idin makaninnin, waxaana u yeellay maqal, arag iyo Quluub, waxbase uma tarin Maqalkoodii, Araggoodii iyo Quluubtoodii, Maxaayeelay Waxay diidayeen

Aayaadka Eebe, waxaana ku dhacay (oo koobay) caddibaadii ay ku jees-jeesayeen.

إِذْ كَانُوا يَجْحَدُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ٢٦

Gaaladii Ree Caad way kibreen waxayna beeniyeen Nabigii Eebe ee Huud ahaa, Markaasaa Eebe ku halaagay Caddibaad Dabayleed oo Naari ku dhexjirto, iyagoo Roob mooday Dabayshaasoo baabi'isay halaagtayna, saas oo kalana waxaa mudan Ciddii isla waynaata'oo Gaalawda dhammaanteed, cid dhuntayna maqal, Arag iyo Qalbi wax uma taro, saas daraadeed waa in lagu waana qaato Qisadan, Eebana lagu xidhnaado illeen xoog iyo quwad cidna agtiisa wax uma tartee. Al-Axqaaf (24-26).

---

27. Waxaan halaagnay wixii gaararkiinna ahaa oo Magaalooyin ah, xujooyinkana waan caddaynay si dadku Eebe ugu noqdo.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ الْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا
الْآيَاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢٧

28. Maxay ugu gargaariwaayeen kuway ilaahyaal ay u dhawaadaan ka dhigteen Eebe ka sokow, way ka dhumeen, taasina waa beentoodii iyo war abuurashadoodii.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ قُرْبَانًا
آلِهَةً بَلْ ضَلُّوا عَنْهُمْ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ
وَمَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٢٨

29. Xusuuso markaan kuu soo iilnay koox Jinni ah oo Quraanka dhagaysan, markay yimaadeen (meeja lagu akhriyina) ay isu dheheen dhagaysta, markii la dhammeeyayna ay ciddoodii ku noqdeen iyagoo u digi.

وَإِذْ صَرَفْنَا إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ
الْقُرْآنَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوا أَنصِتُوا
فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ ٢٩

30. Oo ku dhihi qoomkannow waxaan maqallay Kitaab (Quraan) la soo dajiyay (Nabi) Muuse ka dib oo rumayn Kitaabihii ka horreeyey, kuna hanuunin xaq iyo waddada toosan.

قَالُوا يَا قَوْمَنَا إِنَّا سَمِعْنَا كِتَابًا أُنزِلَ
مِن بَعْدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣٠

31. Qoomkannow ajiiba (raaca) uyeedhaha xaqa Eebe, rumeeyana, dambigiinna Eebe ha dhaafee,hana idinka koriyo caddibaad darane;

يَا قَوْمَنَا أَجِيبُوا دَاعِيَ اللَّهِ وَآمِنُوا بِهِ يَغْفِرْ لَكُم
مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ٣١

32. Ruuxaan ajiibin (raacin) uyeedhaha Eebe kuma daaliyo Eebe dhulka dhexdiisa (kama cararo) wax Eebe ka soo hadhay oo u gargaarina ma jiro,

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِيَ اللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِي الْأَرْضِ
وَلَيْسَ لَهُ مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءُ أُولَٰئِكَ

فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٣٢

kuwaas «aan maqlaynin yeedhidda Eebana» waa kuwa baadi cad ku sugan.

Labada Aayadood ee hore waxay ka warrami sida Eebe u halaagay gaaladii kibirtay ee Maka agdagnayd, ilaahyadoodii Eebe ka soo hadhayna ayna wax u tarin, Ilaahayna saasuu u karaa inuu xaq diidayaashu u halaago.
Aayadaha kale waxay ka qisoon in Nabiga Muxammad ah (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Loodiray Jinni iyo insiba'ayna koox Jinni ah maqashay isagoo Quraanka akhrin dhagaysteenna rumeeyeenna, Al-Axqaaf (27-32).

---

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
وَلَمۡ يَعۡيَ بِخَلۡقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰۚ بَلَىٰٓۚ
إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٣٣

33. Miyeeyna ogayn Eebaha abuuray Samaawaadka iyo dhulka aan kana noogin abuurkooda inuu karo inuu soo nooleeyo wixii dhintay, saas ma aha ee Eebe wax walba oo uu doono wuu karaa.

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۖ
قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ
تَكۡفُرُونَ ٣٤

34. Maalinta kuwii gaaloobay loo bandhigi Naarta waxaa lagu odhan Miyuuna xaq ahayn kan (caddibaadda ah) markaasay dhahaan Eebaan ku dhaarannaye waa xaq, Eebe wuxuu ku dhahaa dhadhamiya caddibaadda Gaalnimadiinna darteed.

فَٱصۡبِرۡ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلۡعَزۡمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ
وَلَا تَسۡتَعۡجِل لَّهُمۡۚ كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَ مَا يُوعَدُونَ
لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةٗ مِّن نَّهَارِۭۚ بَلَٰغٞۚ فَهَلۡ يُهۡلَكُ
إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٣٥

35. Usamir siday u samreen kuwii sugnaanta iyo niyadda u saaxiibka ahaa ee rasuullada ahaa, hana ku dagdagin in la caddibo waxay la midnoqon markay arkaan waxa loogu goodiyay ineeyan ku nagaanin Adduunka Saacad maalin ah waxaan ahayn, Quraankuna waa gaadhsiin,kuwa faasiqiinta ah umbaana la halaagaa.

Ilaaheen isagaa wax walba abuuray, wax daaliya ama cajis galiyana ma jiro, soo bixinta dadkuna way u fududdahay,Maalinta gaalada Naarta la horkeenana waxay qiran xumaantoodii ay ku faleen Adduunka, waxaana lagu abaalmarin caddibaad, waxaase laga rabaa Ruuxa Muslimka ah sabir, adkaysi iyo xaq ku sugnaansho, sida Eebe faray Rasuulladiisuna ahaayeen, Quraankuna waa digniin Eebe iyo war cad iyo gaadhsiin caalamka oo dhan, Inkastoo Ruuxu ku raaxaysto Adduunyada ama ku raagaba waxay la mid noqon isagoon ku nagaanin mudda yar mooyeene, Al-Axqaaf (33-35).

## Suurat Muxammad سُورَةُ مُحَمَّدٍ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿١﴾

1. kuwii Gaaloobay oo jidka Eebana ka leexiyay Dadka Eebe waa buriyay camalkooda.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَآمَنُوا بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ﴿٢﴾

2. kuwa rumeeyay xaqase oo camal fiican falay oo rumeeyay Quraanka lagu soo dajiyay (Nabiga) Muxammad ah ee xaqa ah Eebe wuu asturi xumaantooda, xaalkoodana wuu wanaajin.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَأَنَّ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ لِلنَّاسِ أَمْثَالَهُمْ ﴿٣﴾

3. saasna waxaa ugu wacan in kuwa Gaaloobayna ay raaceen Baadhil, kuwa rumeeyayna ay raaceen xaqa Eebe, saasuuna Eebe u yeelaa tusaale.

فَإِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَضَرْبَ الرِّقَابِ حَتَّىٰ إِذَا أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَاءً حَتَّىٰ تَضَعَ الْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَاءُ اللَّهُ لَانتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَ بَعْضَكُم بِبَعْضٍ وَالَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿٤﴾

4. Haddaad kula kulantaan Gaalada Dagaal Luqunta ka garaaca, markaad sugtaanna ku adkeeya xidhidda, markaas ama iska siidaaya ama haysfurteen, inta Dagaalku ka xasili, xaalku waa saas, hadduu Eebe doonana wuu ka aarsankaraa, hase yeeshee wuxuu saas u falay inuu qaarkiin qaarka kale ku imtixaano, kuwa Jidka Eebe lagu dilana Camalkooda Eebe ma halleeyo.

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ﴿٥﴾

5. Eebana wuu toosin oo hanuunin kuwaas, wuuna wanaajin xaalkooda.

وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ﴿٦﴾

6. Wuxuuna galin Janno (uu baray) u caddeeyay.

Gaaladii Nabiga ka Gaalowday xaqana dadka u diidday camlkoodu wuu buri, sida kuwa Nabiga rumeeya Camal fiicanna fala Dambigooda loo dhaafo, Maxaa yeelay isku mid ma noqon karaan Ruux xaqa raacay oo dadka faray iyo mid Gaaloobay Dadkana xaqa ka reebay, Tan kale wuxuu Eebe farayaa mu'miniinta inay ku Jihaadaan Jidka Eebe, Gaaladana isaga caabbiyaan si daran, Jahaadkuna waa imtixaan Eeba,Ciddii ku dhimatana waa ehlu-Janno hadii kalana waxay heli Guul iyo Sharaf, saas daraaddeed yaa Ciddii Jahaadka ka tagta Dulli iyo Gumaysi u dulfuulaa. Muxammad (1-6).

---

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَنصُرُوا اللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ﴿٧﴾

7. Kuwa xaqa rumeeyow haddaad u gargaartaan Eebe (Diintiisa) isna wuu idiin gargaari,Gommadihiinnana wuu sugi (Geesinnimo).

8. Kuwa Gaaloobayse Halaag iyo (hoos u dhac) yaa u sugnaaday, Camalkoodiina Eebe wuu halleeyay.

والذين كفروا فتعسا لهم وأضل أعمالهم ﴿٨﴾

9. Saas waxaa ugu wacan inay neceen waxa Eebe soo dajiyay oo xaqa ah, markaasuu hoobiyay Camalkoodii.

ذلك بأنهم كرهوا ما أنزل الله فأحبط أعمالهم ﴿٩﴾

10. Miyayna ku soconin dhulka oo markaas ay arkaan siday noqotay Cidhibtii kuwii Gaaloobay ee Ree Maka ka horreeyay, Eebaa halaagay, Gaaladana waxaa u sugnaaday saasoo kale halaag.

۞ أفلم يسيروا في الأرض فينظروا كيف كان عاقبة
الذين من قبلهم دمر الله عليهم وللكافرين أمثالها ﴿١٠﴾

11. Saas waxaa ugu wacan in Eebe yahay gargaaraha Mu'miniinta, Gaaladuna ayna gargaare lahayn.

ذلك بأن الله مولى الذين آمنوا وأن الكافرين
لا مولى لهم ﴿١١﴾

12. Eebe wuxuu galin Mu'miniinta Camalka fiicanna falay Jannooyin ay dureeri dhexdeeda Wabiyaal, kuwa Gaaloobayna way raaxaysan (Adduunka) una cuni sida xooluhu wax u cunaan, Naarna waa Gurigay ku hoyan.

إن الله يدخل الذين آمنوا وعملوا الصالحات جنات
تجري من تحتها الأنهار والذين كفروا يتمتعون ويأكلون
كما تأكل الأنعام والنار مثوى لهم ﴿١٢﴾

Eebe Dadka gargaar ugama baahna ee imtixaan dartiis yuu ufalay saas, Ciddiise Diinta Eebe difaacda wuu u gargaaraa, Gaaladana dulli iyo halaag yaa u dambayn, Maxaa yeelay waa xaq diidayaal, waana Ruuxu dhulka inuu maraa kuna waana-qaato wixii dhacay, Tan kale waa in Mu'miniintu rumeeyaan in Eebe u gargaari hadday la yimaaddaan niyad san, midnimo, toosni iyo xaq daaficid, Taasina waxay ka muuqataa siduu Eebe ugargaaray Nabigii (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) iyo asxaabtiisii, mudda yar kadibna diinta islaamku meel walba ku faaftay kana talisay, intaas waxaa u dheer Jannada Aakharo, Maxayse tari in sida xoolaha wax loo cuno mar hadday naaru Ka dambayso. Muxammad (7-12).

---

13. Imisay jirtay Magaalo ka xoog badan Magaaladaadan ku bixisay (Maka) aanna hallignay, gargaarana aan helin.

وكأين من قرية هي أشد قوة من قريتك
التي أخرجتك أهلكناهم فلا ناصر لهم ﴿١٣﴾

14. Ruux xaqa cad ee Eebe ku sugan ma la midbaa Ruux loo qurxiyay Camalkiisa xun oo haddana waxa naftiisu jeceshahay (ee xun) raaca.

أفمن كان على بينة من ربه كمن زين له سوء عمله
واتبعوا أهواءهم ﴿١٤﴾

15. Tilmaanta Jannada loogu yaboohay mu'miniinta waa in Wabiyaal biya ah oon doorsoomaynin dhexdeeda yihiin, iyo Wabiyaal Caano ah oon iyana dhadhankoodu doorsoomaynin, iyo

مثل الجنة التي وعد المتقون فيها أنهار من ماء غير
آسن وأنهار من لبن لم يتغير طعمه وأنهار من خمر

Wabiyaal Khamro (xalaal ah) oo u macaan dadka cabbi, iyo Wabiyaal Malab ah oo la sifeeyay, waxayna Jannada ku leeyihiin nooc kasta ooMidho ah, iyo dambidhaafka Eebe.
Ma la midbaa Ruux Narta ku waari lagana waraabin Biyo kulayl daran oo Xiidmahooda gooya.

لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ وَأَنْهَارٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ
الثَّمَرَاتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ
وَسُقُوا مَاءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَاءَهُمْ ﴿١٥﴾

16. Waxaa ka mid ah Gaalada kuwo ku dhagaysan (Nabiyow), Markay agtaada ka baxaanna ku dhihi kuwa Cilmiga leh (Asxaabta) Muxuu lahaa dhawaan, kuwaasi waa kuwa Eebe daabacay Quluubtooda, waxay naftoodu jeclaydna ( oo xunna) raacay.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰ إِذَا خَرَجُوا مِنْ عِندِكَ
قَالُوا لِلَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ آنِفًا أُولَٰئِكَ الَّذِينَ
طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ﴿١٦﴾

Xoog Eebaa iska leh, xaq diide kastana Eebe wax kuma aha inuu halligo sidii kuwii horeba uu ku falay, Xaq iyo baadilna isku mid ma aha, Jannada Eebe u darbay Mu'miniinta ee wanaaggu ku dhanyahay iyo naar daranna ma sinna, Eebeheenna dadka ma dulmiyo ee Ruux walba wuxuu falo yuu ka abaal mariyaa, Samaan iyo xumaanba, Quraanka iyo xaqa oo lagu jeesjeeso waa ficilka Gaalada iyo xumaanloowga ee waa in layska jiraa. Muxammad (13-16).

---

17. Kuwa hanuunay (Eebe) wuxuu u siyaadiyaa hanuun, wuxuuna waafajiyaa (Eebe) kayaabiddiisa.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ﴿١٧﴾

18. Gaaladu ma waxay sugi in Qiyaamadu kado ugu timaaddo, waxaase yimidba Calaamooyinkeedii, ee sideebay xusuus ugu sugnaan hadday Qiyaamadu timaaddo.

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً فَقَدْ جَاءَ
أَشْرَاطُهَا فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٨﴾

19. Ogow (kuna sugnow Nabiyow) inaan Eebe mooyeen Ilaah kale jirin, una dambi dhaaf waydii naftaada iyo mu'miniinta Rag iyo Haweenba, Eebana waa ogyahay dhaqdhqaaqiinna iyo nagaadigiinnaba.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ
وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ
وَمَثْوَاكُمْ ﴿١٩﴾

20. Waxay kuwa xaqa rumeeyay dhahaan Maa la soo dejiyo Suurad,markiise la soodajiyo Suurad sugan Dagaalkana (Jahaadkana) lagu sheego waxaad arkaysaa kuwa quluubta ka buka oo ku soo fiirin (Nabiyow) sida Ruux sakaraad hayo oo kale, halaag baynamutaan kuwaasi.

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ فَإِذَا أُنزِلَتْ
سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ رَأَيْتَ الَّذِينَ
فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ
الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٠﴾

21. Daacadnimo iyo hadal wanaagsan yaa u khayr roonaan lahayd, markase xaalku dhaboobo (Jahaad la galo) haday Eebe u runsheegaan yaa u khayr badan.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ
فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢١﴾

Ruuxii xaqa raaciddisa iyo Jidka Eebe ku dadaala Eebe wuxuu ku abaal mariyaa inuu u siyaadiyo hanuun, wuxuuna waafajiyaa wanaag iyo Eebe ka yaabid, Ciddii caqli lehna waa inay waqtiga ka faa'iidaysataa, maxaa yeelay Qiyaamadu waxay ku imaan kado, markay timaadana Cidna calaacal iyo catow wax uma tarto, mar haddii fursadu dhaafto, waana in Eebe si dhab ah loo qiraa laguna sugnaado arrintaas, Dambi dhaafna had iyo jeer la waydiistaa, Jidkiisana lagu toosnaadaa laguna jihaadaa, Hadal wanaagsan, Niya adag, daacadnimo iyo Eebe rumayn dhab ahna lagu dadaalo. Muxammad (17-21).

---

22. Amaad mudantihiin haddaad xaqa (Jahaadka) ka jeedsataan inaad fasaadisaan dhulka, Qaraabadiinnana goysaan.

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟
فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٢﴾

23. Kuwaasi waa kuwa Eebe lacnaday, dhagaha iyo Indhahana tiray.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ
فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَٰرَهُمْ ﴿٢٣﴾

24. Miyayna Quraanka u fiirsanin (si dhab ah) mise Quluubtoodaa daboolan.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ
أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَآ ﴿٢٤﴾

25. Kuwa riddoobay (gaalnimo ku noqday) inta xaqu iyo hanuunku u caddaaday ka dib shaydaanbaa u qurxiyay, yididiilo (been ahna) uguna yaboohay.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِم
مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَى ۙ
ٱلشَّيْطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٥﴾

26. Saas waxaa ugu wacan iney kuwa riddoobay ku dheheen kuwa xaqa nacay waxaan idinku (waafaqaynaa) adeecaynaa amarka qaarkiis (colnimada Nabiga), Eebana waa ogyahay waxay qarsan.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ
ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. Ee say noqon markay nafta ka qaadayso Malaa'igtu iyadoo ka garaaci Wajiga iyo gadaashaba.

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ
وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾

28. Saas waxaa ugu wacan inay raaceen kuwaasi wax Eebe ka cadhoodo,

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ

neceenna raalli ahaanshihiisa, markaasuu buriyay camalkoodii.

وَكَرِهُوا رِضْوَانَهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿٢٨﴾

Xaqa iyo wanaagga iyo Jihaadka oo laga jeedsado waxay sabab u noqotaa halaag iyo dhibaato, fasaadinta dhulka iyo Qaraabada oo la gooyo, kuwa saa falana waa kuwa lacnadda Eebe ku dhacdo, maqal iyo aragna aan lahayn, maxaa yeelay ma aha kuwo quraanka fiiriya, Arrintaasuna ciqaab adduun yay Leedahay Aakhira ka hor, Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Wuxuu yidhi (Dambi ka dhaw in Eebe Ciqaabta u soo dadajiyo isagoo tii Aakhirana u dheertahay ma jiro dulmi iyo qaraaba goys). (Waxaa wariyay Imaam Axmad binu xambal).
Kuwaase xaqa ka riddooba waa kuwa shaydaan ka adkaaday, xaq diidayaalna ah, Eebana kama qarsoona xaalkoodu, waana kuwa sı daran nafta looga qaadi, illeen waxay raaceen wax Eebe cadha galiya wanaaggana way neceene. Muxammad (22-28).

---

29. Kuwii Qalbiga ka bukay ma waxay u maleeyeen inaan Eebe soo muujinayn xumaanta (iyo xasadka) Qalbiga kaga jira.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ اللَّهُ أَضْغَانَهُمْ ﴿٢٩﴾

30. Haddaan doonno waan ku tusin karnaa kuwaas, waxaadna ku aqoonsan Calaamad, waxaad kaloo ku oqoonsan hadalka leexsan, Eebana waa ogyahay camalkooda.

وَلَوْ نَشَاءُ لَأَرَيْنَاكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَاهُمْ ۚ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِي لَحْنِ الْقَوْلِ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٠﴾

31. waannu idin imtixaanaynaa intaan ka muujinno kuwiinna Jahaadi iyo kuwa samra, waana imtixaanaynaa Xaalkiinna.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ الْمُجَاهِدِينَ مِنكُمْ وَالصَّابِرِينَ وَنَبْلُوَ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣١﴾

32. Kuwa gaaloobay ee Jidka Eebe ka leexiya dadka Raasuulkana khilaafa (lana collooba) inta xaqu u caddaaday ka dib waxba Eebe kama dhimayaan Camalkoodana wuu burrin.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَشَاقُّوا الرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَىٰ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَسَيُحْبِطُ أَعْمَالَهُمْ ﴿٣٢﴾

33. Kuwa xaqa rumeeyow Eebe adeeca, Rasuukiisana adeeca, Camalkiinnana hayska burrinina.

۞ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوا أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٣﴾

34. Kuwa gaaloobay oo Jidka Eebe ka leexiyay dadka kadibna dhinta iyagoo gaala ah Eebe uma Dambi dhaafo.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٤﴾

Waxa Qalbiga ku jira Eebe waa ogyahay samaan iyo xumaanba, hadduu doonana wuu muujin karaa xaalka munaafiqiinta, waxaa ka mid ah calaamooyinkooda diin iyo muslim ceeb ka sheeg iyo Carrab leexsan, Adduunkuna waa Guri imtixaan say u kala muuqdaan Run-lowga, Jahaadaha, Samirlaha iyo kuwa xunxun, Ruuxiise gaalooba oo xaqa dadka ka reeba Rasuulkana la collooba isagoo xaqu u cadyahay, muxuu Eebe u dhimi isagaa la kulmi xumaantiisee, Cid xumaan fashay gaalnimana ku dhimatay (Eebaan ka magan galaynayee) Eebe uma Dambi dhaafo umana naxariisto. Muxammad (29-34).

35. Ha tabar darraanina mu'miniintaay ood markaa heshiis u yeedhaan,idinkaaba ka sarreeyee Eebana idinla jiraaye, Camalkiinnana ma nusqaaminaayee.

فَلَا تَهِنُوا وَتَدْعُوٓا إِلَى ٱلسَّلْمِ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ
وَٱللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ ٣٥

36. Nolosha Adduunyo waa uun ciyaar iyo dheeldheel, haddaadse xaqa rumaysaan ood dhawrsataan wuxuu idin siin (Eebe) abaalkiinna, xoolihiinnana idin waydiisan maayo.

إِنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا
يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَٰلَكُمْ ٣٦

37. Hadduu idin waydiiyo (Eebe) xoolihiinna (dhammaan) idinkuna celceliyo waad bakhayloobaysaan,waxaana soobixi colnimadiinna.

إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ
تَبْخَلُوا وَيُخْرِجْ أَضْغَٰنَكُمْ ٣٧

38. Kuwaas xaqa rumeeyow waxaa laydiinku yeedhi inaad jidka Eebe wax ku bixisaan, waxaase idinka mid ah kuwo ku bakhayli, Ruuxiise bakhayla wuxuu uun kala bakhaylay Naftiisa Eebana waa hodon, idinkuna waxaad tihiin fuqaro, haddaad xaqa ka jeedsataanse wuxuu Eebe idinku baddali kuwa kale oon idin lamid noqonayn.

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُوا فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ ۖ وَمَن يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ
عَن نَّفْسِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ ٱلْغَنِىُّ وَأَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ ۚ
وَإِن تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ
ثُمَّ لَا يَكُونُوٓا أَمْثَٰلَكُم ٣٨

Mu'miniintu waa inay xoog yeeshaan, tabaryarina ka digtoonaadaan, si ayan gaalada ugu hoos noolaannin, xaqoodana loo duudsiyin, maxaa yeelay iyagaaba Eebe la jiraa, hadday dhintaanna waa Janno,hadday noolaadaanna waa guul iyo sarrayn, Adduunkuna waa dhalanteed ee waa in Ruuxa caqliga leh uu ku maraa wanaag iyo Eebe ka cabsi, isagoo Waajibkiisana Gudanaya, waa in Jidka Eebana xoolaha lugu bixiyaa, bakhaylnimadana layska jiraa illeen Naftaada umbay dhibiye, Eebase waa hodon dadkaase u baahan had iyo jeere, Ciddiise iskibrisa oo xaqa ka jeedsata wuxuu Eebe awoodaa inuu ku baddalo mid ka khayr badan kana wanaagsan. Muxammad (35-38).

## Suurat Al-Fatx

## سُورَةُ الْفَتْحِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis Guud iyo mid Gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Annagaa ku siinnay fatxi (gargaar) cad Nabiyow.

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ١

2. Si Eebe kuugu dhaafo waxaad hormarsatay iyo wixii dib maray oo gaf ah, Nicmadiisana kuugu taam yeelo, Jidka toosanna kuugu hanuuniyo,

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ
وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾

3. Kuuna gargaaro Eebe Gargaar wayn.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ﴿٣﴾

4. Eebe waa kan ku dajiyay xasilloonida Quluubta mu'miniinta si ay Iimaan ugu siyaadsadaan Iimaankoodii, Eebaana iska leh Samaawaadka iyo dhulka Junuudda ku sugan, Eebana waa wax walba oge falsan.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِى قُلُوبِ ٱلْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوٓا۟
إِيمَٰنًا مَّعَ إِيمَٰنِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٤﴾

5. si uu u galiyo mu'miniinta rag iyo haweenba Jannooyin ay dureereyso dhexdeeda Wabiyaal iyagoo ku waari, Dambigoodana wuu asturi, arrintaasuna Eeba agtiisa waxay ku tahay Liibaan wayn.

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ
وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾

Suuraddan wanaagsani waxay ku soo dagtay markay Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) iyo asaxaabtiisii ka soo laabteen heshiiskii Xudeybiya, oo gaaladii Qureysheed u diideen Nabiga iyo asaxaabtiisa inay cumraystaan, fareenna inay Madiina ku noqdaan, shuruudo adagna la dhigteen Inkastooy xagga daahirka aadmooddo tabar-yari muslimiinta,haddana waxaa ka dambeeyay khayr badan iyo fatxi, waxayna caddayn in Eebe Naasir iyo gargaare u yahay mu'miniinta, Waxaa kale oy ku tusin in jidka toosan lagu sugnaado,Xoogna Eebaa iska leh, Cirka iyo Dhulkuna awooddiisay ku hoos jiraan'Liibaanta kama dambaysta ahse waa saamaxaad Eebe oo la helo iyo Jannadiisa siduu Mu'miniinta u ballanqaaday. Al-Fatx (1-5).

---

6. iyo inuu caddibo munaafiqiinta Rag iyo Haweenba, iyo mushrikiinta (gaalada) rag iyo haweenba, Eebana u maleeyey mala xun, xumaantu korkooda ha ku wareegto, Eebana Ha u cadhoodo, hana lacnado, hana u darbo Naarta Jahannamo,meel loo ahaadana iyadaa u xun.

وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ
وَٱلْمُشْرِكَٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ ۚ عَلَيْهِمْ
دَآئِرَةُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ
لَهُمْ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿٦﴾

7. Eebaa iska leh Junuudda ku sugan Samaawaadka iyo Dhulka, Eebana waa adkaade falsan.

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٧﴾

8. Annagaa ku dirray Nabiyow adigoo marag ah,Bishaareeye Digena ah.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٨﴾

9. Si aad dadow Eebe u rumaysaan iyo Rasuulkiisa uguna gargaartaan,una waynaysaan, Eebana ugu tasbiixsataan Aroor iyo Galabba.

لِّتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ
وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٩﴾

10. Kuwa Nabiyow kula ballamaya waxay la ballamayaan uun Eebe, ballanna ka qaadeen, Ruuxiise burriya Naftiisa umbuu ku buriyay, Ruuxii oofiyana wuxuu Eebe kula ballamay wuxuu siin Ajri wayn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ ٱللَّهَ يَدُ ٱللَّهِ فَوْقَ
أَيْدِيهِمْ ۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ
أَوْفَىٰ بِمَا عَٰهَدَ عَلَيْهُ ٱللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٠﴾

Eebe wuxuu ugu goodiyay Munaafiqiinta iyo Mushrikiintaba Caddibaad daran, maxaa yeelay way ka gaaloobeen waxayna u maleeyeen male xun, Ciddii saas yeeshana Eebe wuu dullayn wuuna u cadhoon oo lacnadi, wuxuuna ku abaalmarin Naarta Jahannamo (Eebe ha naga koriyee), Eebaana iska leh cirka iyo dhulka waxa ku sugan, Nabiga Muxammad ahna (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Eebaa soo diray si uu marag, bishaareeye Dige iyo gaadhsiiye ugu noqdo Caalamka, Dadkana waxaa ku waajib ah dhammaantood inay rumeeyaan'wayneeyaanna una gargaaraan, Eebana had iyo jeer, Habeen iyo dharaar ku xidhnaadaan kana dhawrsadaan. Al-Fatx (6-10).

---

11. Waxay kugu dhihi kuwii kaddib maray (Jahaadka) ee Ree-Baadiyaha (carbeed ahaa), waxaa na shuqliyay xoolahannagii, iyo ahalkannagii, ee Eebe noo dambi dhaaf waydii, Carrabkooda yay ka dhihi waxaan qalbigooda jirin, waxaad ku dhahdaa yaa Eebe wax idiinka hanankara hadduu dhib idinla doono, ama gargaar idinla doono Saas ma aha, ee Eebe waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

سَيَقُولُ لَكَ ٱلْمُخَلَّفُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ
أَمْوَٰلُنَا وَأَهْلُونَا فَٱسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم
مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًۢا ۚ بَلْ كَانَ ٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًۢا ﴿١١﴾

12. Waxaadse u malayseen inayan Rasuulka iyo Mu'miniinta u soo noqonnaynin ehelkooda waligood, saasaana loogu qurxiyay qalbigiinna, waxaadna ahaateen kuwo halaagsamay.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ ٱلرَّسُولُ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِى قُلُوبِكُمْ
وَظَنَنتُمْ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٢﴾

13. Ruuxaan Eebe rumayn iyo Rasuulkiisa waxaan Gaalo u darabnay Naarta Saciiro.

وَمَن لَّمْ يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ فَإِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

14. Eebaa iska leh xukunka waxa Samaawaadka iyo Dhulka ku sugan, wuxuuna u dambi dhaafi cidduu doono, wuxuu caddibi cidduu doono, waana dambi dhaafe naxariiste ah.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿١٤﴾

Ma habboona in waqtiga Muslimiintu Dagaal iyo Jihaad ku jirto uu Ruuxna Cudur daar la'an iska fadhiisto, isagoo ku marmarsoon in xoolihiisii iyo ehelkiisii shuqliyeen, siday faleen carabtii reer baadiyaha ahayd, oy haddana dambi dhaaf waydiistaan, arrintaasu waa carrab iyo qalbi is khilaafsan, Eebe umbaana dhib iyo dheefba hanta wax walbana og, mana aha in Rasuulka iyo mu'miniinta loo maleeyo xumaan iyo inay jabi ooyan guulaysanaynin iyagoo fayowna u soo noqonaynin ehelkoodii,
Eebe iyo Rasuulkiisa ciddaan rumaynın wuxuu Eebe u Darbay Naarta Saciira, Cirka iyo dhulka xukunkooda Eebaa iska leh, Ruuxuu doonana wuu u dambi dhaafaa, kuu doonana wuu caddibaa waana dambi dhaafe naxariista ah. Al-Fatx (11-14).

15. Waxay idinku odhan kuwii dib maray markaad qaniimo aaddaan si aad u soo qaadataan nadaaya aan idin raacnee, iyagoo dooni inay baddalaan hadalka Eebe, waxaad dhahdaa naraaci maysaan Eebaana sidaa yidhi mar hore›waxayse dhihi waad na xasdaysaan, waase kuwo aan wax kasaynin in yar mooyeen.

سيقول المخلفون إذا انطلقتم إلى
مغانم لتأخذوها ذرونا نتبعكم يريدون
أن يبدلوا كلام الله قل لن تتبعونا كذلكم
قال الله من قبل فسيقولون بل تحسدوننا
بل كانوا لا يفقهون إلا قليلا ﴿١٥﴾

16. Waxaad ku dhahdaa Nabiyow kuwa dib maray ee Ree baadiyaha ah waxaa laydinku yeedhi kuwa xoog badan oo daran inaad la dagaallantaan intay ka islaamaan, haddaadse addeecdaan wuxuu Eebe idin siin ajri fiican, haddaadse jeedsataan saad horayba ugu jeedsateen wuu idin caddibi caddibaad daran.

قل للمخلفين من الأعراب ستدعون إلى قوم أولي
بأس شديد تقاتلونهم أو يسلمون فإن تطيعوا
يؤتكم الله أجرا حسنا وإن تتولوا كما توليتم
من قبل يعذبكم عذابا أليما ﴿١٦﴾

17. Ruux Indha la' korkiisa dhib (Jahaad) ma saarra iyo ka naafada ah iyo kan buka, Ruuxiise Eebe addeeca iyo Rasuulkiisa wuxuu galin Jannooyin ay dhexdureeri Wabiyaal, Ruuxiise jeedsada wuu caddibi caddibaad daran.

ليس على الأعمى حرج ولا على الأعرج حرج
ولا على المريض حرج ومن يطع الله ورسوله يدخله
جنات تجري من تحتها الأنهار ومن يتول يعذبه
عذابا أليما ﴿١٧﴾

Saas oo kale mahabboona in marka muslimiintu dagaal iyo duullaan ku jirto laga fadhiisto, marka xoolo iyo Qaniimo gaalada laga helana la doono in wax laga helo, saas waa inayan muslimiintu oggolaanin, Maxaa yeelay Eebe kama raalli aha, inkastooy dhihi waad na xasdaysaan, maxaayeelay waa wax ma gartayaal, waase in la imtixaano kuwaas'lana faro inay la dagaallamaan kuwa daran oo xoog badan intay ka islaamaan, Hadday saas yeelaan wanaag buu Eebe siin, haddayse Jeedsadaan siday horayba ugu jeedsadeen wuu caddibi, Ruuxna Eebe kuma kallifo wuxuusan karin, Saas daraadeed Indhoole, Naafo, iyo Ruux buka midna dhib-dagaal ma saarra. Al-Fatx (15-17).

---

18. Eebe wuu ka raalli noqday mu'miniinta markay kugula ballantamayeen Nabiyow Geedka hoostiisa, Eebana waa ogaaday waxa Quluubtooda ku sugan,wuxuuna ku dajiyay xasillooni, wuxuuna ku abaal marin fatxi (nasri) dhaw.

۞ لقد رضي الله عن المؤمنين إذ يبايعونك
تحت الشجرة فعلم ما في قلوبهم فأنزل السكينة
عليهم وأثابهم فتحا قريبا ﴿١٨﴾

19. Iyo Qaniimooyin badan oy qaadandoonaan, Eebana waa adkaade falsan.

ومغانم كثيرة يأخذونها وكان الله
عزيزا حكيما ﴿١٩﴾

20. Eebana wuxuu idiin yaboohay Qaniimooyin badan ood Qaadanaysaan,

وعدكم الله مغانم كثيرة تأخذونها فعجل

Tanna wuu idiin hormariyay, (waa Qaniimadii khaybar), wuuna idinka reebay Gacmaha dadka (gaalada) si ay ugu noqoto mu'miniinta calaamo (Runta Nabiga) idiinkuna hanuuniyo jidka toosan.

لَكُمْ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيْدِيَ ٱلنَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ ءَايَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢٠﴾

21. Waxaa kale oo uu idiin dadajiyay Qaniimo kale oydaan awooddeen, Eebana wax walba waa karaa.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا۟ عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ ٱللَّهُ بِهَا ۚ
وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾

22. Hadday idinla diriraan kuwa gaaloobay way carari (oy jabi) sokeeye iyo gargaarna heli maayaan.

وَلَوْ قَٰتَلَكُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوَلَّوُا۟ ٱلْأَدْبَٰرَ
ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Saasna waa waddadii Eebe ee u horreysay ummadihii tagay, wax baddali karana ma jiro.

سُنَّةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ
وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

Xaqa kuwa ku ballantama Eebe waa ka raalli noqdaa, sida Asaxaabtii Nabiga, (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) markay kula ballantameen Xudaybiya oo Maka u dhaw, wanaag iyo xasillonina ku abaal mariyay, Ruuxii mu'min ah oo laga helo saasna Eebe wuxuu ku abaal marin gargaar iyo nasri iyo qaniimooyin, maxaa yeelay isagaa awood leh, Eebana waa u oofiyay ballankii mu'miniinta oo waa kii magaalada Maka ee barakaysan u soo celiyay mu'miniintii, Waxaana Sunnada Eebe ka mid ah in dadka xaqa ku toosan ee mu'miniinta ah ay adkaadaan, waana xaq aan la baddali karin, waase kuwee kuwaas Eebe ugargaari, waa kuwa dhab-ahaan Xaqa u rumeeyay una raacay. Al-Fatx (18-23).

---

24. Eebe waa kan idin kala reebay «idinna kala ilaaliyay» gaaladii markaad maka gudeheeda joogteen intuu idin makaniyay korkooda kaddib, Eebana waa arkaa waxaad camal falaysaan.

وَهُوَ ٱلَّذِى كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ
مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾

25. Gaaladii makaad waa kuwii masaajidka xurmaysan idinka reebay iyadooy hadyadii darbantahay inaygaadho halkii lagu xalaalaynlahaa, haddaynan jirin Rag iyo Haween mu'miniin ah (oo la nool) idinna aydaan ogayn marka aad baabi'neeysaan ayna mashaqo idin haleesho (Eebe waa idiin fasixi lahaa).
Si uu u galiyo naxariistiisa cidduu doono (yuu saas u yeelay), Hadday mu'miniintu ka soocmi lahaayeen gaalada wuxuu Eebe caddibi lahaa gaalada caddibaad daran.

هُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوكُمْ عَنِ ٱلْمَسْجِدِ
ٱلْحَرَامِ وَٱلْهَدْىَ مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُۥ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَآءٌ مُّؤْمِنَٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَـُٔوهُمْ
فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِّيُدْخِلَ ٱللَّهُ
فِى رَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا۟ لَعَذَّبْنَا ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾

26. Xusuusta marka Eebe yeelay kuwii gaaloobay Quluubtooda islawayni iyo cadho, sidii isla waynidii iyo cadhadii jaahiliinta oo Eebe ku dajiyay xasilloonidiisii Rasuulkiisa korkiisa iyo mu‘miniinta, waafajiyayna kalimada dhawrsashada (Ashahaadada iyo ballan ku sugnaanshaha), iyagaana ugu mudan kalimadaas ehelna u ah, Eebana wax walba waa ogyahay.

إِذْ جَعَلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ
ٱلْجَـٰهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ
وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ ٱلتَّقْوَىٰ
وَكَانُوٓا۟ أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ
بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾

Eebaa awood leh, markuu doonana wuu kala baajiyaa dagaalka mu‘miniinta iyo gaalada, xigmo darteed, sidii uu ku falay Nabigii (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) iyo asaxaabtiisii iyo gaaladii ree makaad ee ahaa kuwii ka celiyay inay Maka galaan, si ay u cumraystaan, Eebe wuu dhawraa mu'miniinta, wuuna u naxariistaa, isla wayni iyo jaahilnimana wax ma tarto ee wanaag, Eebe ka yaabid, xasillooni iyo Iimaanbaa wax tara waana jidka mu‘miniinta. Al-Fatx (24-26).

---

27. Eebe waa u rumeeyay Rasuulka riyadiisii si dhab ah, ahaydna in mu‘miniintu gali Masjidka xurmaysan hadduu Eebe doono, iyagoo aamin ah oo Timaha xiiri ama gaabin (Xajka iyo Cumrada ka dib) iyagoon cidna ka cabsanaynin, wuxuuna Eebe ogyahay waxaydaan ogayn, markaasuu yeelay galitaanka Maka ka soke Fatxi (Xudaybiya).

لَّقَدْ صَدَقَ ٱللَّهُ رَسُولَهُ ٱلرُّءْيَا بِٱلْحَقِّ ۖ لَتَدْخُلُنَّ
ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ مُحَلِّقِينَ
رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوا۟ فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٧﴾

28. Eebe waa kan la diray Rasuulkiisa hanuun iyo diin xaq ah, si uu uga sare mariyo Diimaha oo dhan, Eebaana marag ku filan.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ
لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

29. Muxammad waa Rasuulkii Eebe, kuwa la jirana waa ku daranyihiin gaalada,dhexdoodana way isu naxariistaan, waxaad arkaysaa iyagoo rukuucsan oo sujuudsan oo dalbi Deeqda Eebe iyo raalli ahaanshihiisa, Calaamadooduna wajigooday ka muuqataa, Sujuudda raadkeeda darteed, saasaana lagu tilmaamay Tawreed,Tilmaantooda injiilna waxay lamid yihiin Beer soo bixisay fiidda oo xoogaysatay oo si fiican u istaagtay layaabna galisay beertaha, si uu Eebe ugu Cadho galiyo gaalada, Eebe wuxuu u yaboohay kuwa xaqa rumeeyay

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ ۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلْكُفَّارِ
رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَىٰهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا ۖ سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِم
مِّنْ أَثَرِ ٱلسُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ ۚ وَمَثَلُهُمْ
فِى ٱلْإِنجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ
فَٱسْتَغْلَظَ فَٱسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعْجِبُ ٱلزُّرَّاعَ
لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟

camal wanaagsanna falay oo mu'miniinta ka mid ah dambi dhaaf iyo ajri wayn.

ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنْهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًۢا ﴿٢٩﴾

Riyada Nabiyadu waa xaq, Markuu Rasuulkuna arkay isaga iyo asaxaabta oo dawaafi Kacbada haddana laga soo celiyay inuu maka galo yaa dad waydiiyeen xaalkaas, markaasaa Eebe caddeeyay inay xaq noqon'wayna rumoowday Ru'yadii, Nabigii iyo asaxaabtiina waa galeen iyagoo aamin ah'wayna dawaafeen sidii Eebe ugu yaboohay, Tan kale waa in mu'miniintu isu naxariistaan dhexdooda, waase inay ku darraadaan iskana celiyaan gaalada'sida Eebe tilmaamay, Nabiguna wuxuu yidhi Mu'miniinta is jacaylkoodu iyo naxariistoodu waxay la mid tahay jidh kaliya oo hadduu qaar jirrado qaarka kale la xanuunsan lana soo jeedi.
Rasuulka muxammad ah iyo asaxaabtiisa Kutubihii hore waa lagu tilmaamay wanaaggooda iyo isjacaylkooda iyo geesinnimadoodaba iyagoo lagu shabbahay Beer soo kacaysa, ee waa in raadkoodii la raacaa wanaaggoodiina lagu daydaa. Al-Fatx (27-29)




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kuwa xaqarumeeyow ha ku dagdagina Eebe iyo Rasuulkiisa hortiisa (waxayan fasixin), Eebana ka dhawrsada illeen wax walba wuu maqli wuuna ogyahaye.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىِ ٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١﴾

2. Kuwa xaqa rumeeyow ha ka koryeelina codkiinna codka Nabiga, hana kula jahrina (qaylyina) hadal sida qaarkiin qaar ugula jahro (qaylyo) si aan camalkiinnu u burin idinkoon ogayn.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَرْفَعُوٓا۟ أَصْوَٰتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ
ٱلنَّبِىِّ وَلَا تَجْهَرُوا۟ لَهُۥ بِٱلْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ
لِبَعْضٍ أَن تَحْبَطَ أَعْمَٰلُكُمْ وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٢﴾

3. kuwa codkooda hoos u dhiga Rasuulka agtiisa kuwaasi waa kuwo Eebe imtixaanay quluubtooda dhawrsasho darteed, waxayna mudanyihiin dambi dhaaf iyo ajri wayn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصْوَٰتَهُمْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ
أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمْتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ لِلتَّقْوَىٰ ۚ
لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٣﴾

4. kuwa kaaga dhawaaqi qolalka gadaashooda badankoodu wax ma kasayaan.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلْحُجُرَٰتِ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤﴾

5. Hadday samraan intaad uga soo bixi yaa u khayr badnaan lahayda, Eebana waa dambi dhaafe naxariista,

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُوا۟ حَتَّىٰ تَخْرُجَ إِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٥

Ruuxa mu'minka xaqa ah waa inuu Eebe u hoggaansamo iyo rasuulkiisa, waxaan Eebe iyo Rasuulkiisu bannaynna (xalaalaynin) lagu deg degin waana in si adab iyo xushmad ah loo qaddariyaa Nabiga, si fiicanna looga asluubsadaa Eebe Quraankiisa iyo Nabiga Qoowlkiisa,
Aayadahanna dhamaan waxay mu'miniinta ku hanuunin waynaynta Eebe iyo tixgalinta Nabiga iyo addeeciddooda, si loogu liibaano Adduunka iyo Aakhiraba. Al-Xujuraat (1-5).

---

6. Kuwa xaqa rumeeyow hadduu idiinla yimaaddo faasiq war, hubsada, si aydaan dad u dhibin ogaansho la'aan, markaasna aad shallaydaan waxaad fasheen.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن جَآءَكُمْ فَاسِقٌۢ بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوٓا۟
أَن تُصِيبُوا۟ قَوْمًۢا بِجَهَٰلَةٍ فَتُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ
نَٰدِمِينَ ٦

7. Ogaadana in Rasuulkii Eebe idin dhexjoogo, hadduu idinku addeeco waxyaala badanna aad dhibboonaysaan, wuxuuse Eebe idinla jeclaaday Iimaan, una qurxiyay quluubtiinna, wuxuuna idinla nacay gaalnimo, faasiqnimo iyo caasinnimo, kuwaasina waa kuwa hanuunsan.

وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ ٱللَّهِ ۚ لَوْ يُطِيعُكُمْ فِى كَثِيرٍ
مِّنَ ٱلْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ ٱلْإِيمَٰنَ
وَزَيَّنَهُۥ فِى قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ ٱلْكُفْرَ وَٱلْفُسُوقَ
وَٱلْعِصْيَانَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

8. Waa fadliga (siinta) Eebe iyo naxariistiisa, Eebana wax walba waa ogyahay, waana falsame.

فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٨

9. Hadday Laba qolo oo mu'miniinta ah dagaallamaan heshiisiiya dhexdooda, hadday midu ku xadgudubto tan kale la dirira tan xadgudubtay intay amarka Eebe uga noqoto (xaqa aqoonsato), Hadday u noqotana si caddaalad ah u wanaajiya dhexdooda una garsoora, Eebe wuxuu jecelyahay kuwa garsooree.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱقْتَتَلُوا۟ فَأَصْلِحُوا۟
بَيْنَهُمَا ۖ فَإِنۢ بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا عَلَى ٱلْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُوا۟
ٱلَّتِى تَبْغِى حَتَّىٰ تَفِىٓءَ إِلَىٰٓ أَمْرِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن فَآءَتْ
فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَهُمَا بِٱلْعَدْلِ وَأَقْسِطُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ
يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ٩

10. Mu'miniintu waa uun walaala, ee wanaajiya walaalihiin dhexdooda, Eebana ka dhawrsada, waxaad u dhawdihiin inuu idiin naxariistee.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ ۚ
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١٠

Ruuxa mu'minka ah waa inuusan maqlin kutidhi kuteen iyo sheeko, si uusan Dad kale meel ugaga dhicin, markaasna nidaamo iyo shallayto ugu dambayn, waase in wax la hubsadaa, Kitaabka Eebe iyo Sunnada Nabigana la raaco'lana toosnaado oo xumaanta iyo gaalnimada laga fogaado, si mu'min dhab ah loo noqdo, dadka mu'miniinta ahna waa walaalo, waana inay is jeclaadaan isna gargaaraan, siduu Nabigu (Naxariis iyo nabadgalyo korkiis Eebe ha yelee) yidhi: «Muslimku waa walaalka muslimka'yuuna dulmiyin'yuunana dhiibin», cidda gardaranna la qabto wanaaganna mu'miniinta dhexdooda la yeelo illeen waa walaalee. Al-Xujuraat (6-10).

11. Kuwa xaqa rumeeyow yuuna yasin Ragna Rag (kale) waxay u dhawdahay inuu ka khayr badanyahaye, Haweenna yayna haween yasin waxay u dhawyihiin inay ka khayr badanyihiine, hana ceebeynina Naftiinna, hana isugu dhawaaqina naanays xun, waxaa xun magaca faasiqnimada iimaan kadib, Ciddaan tawbad keeninna waa daalimiin.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰ
أَن يَكُونُوا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَاءٌ مِّن نِّسَاءٍ عَسَىٰ
أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ وَلَا تَلْمِزُوا أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا
بِالْأَلْقَابِ بِئْسَ الِاسْمُ الْفُسُوقُ بَعْدَ الْإِيمَانِ
وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١١﴾

12. Kuwa xaqa rumeeyow ka dhawrsada wax badan oo mala ah, maxaa yeelay malaha qaarkiis waa dambi, hana is jaasuusina, qaarkiinna qaar yuusan xamanin, miyuu jecelyahay midkiinna inuu cuno Hilibka walaalkiis oo mayd ah, waad necebtihiin arrintaa, Eebana ka dhawrsada waa tooba aqbale naxariistee.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ الظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ
الظَّنِّ إِثْمٌ وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا
أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا
فَكَرِهْتُمُوهُ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Dadow waxaan idinka abuurray lab iyo dhaddig, waxaana idinka yeellay shucuub iyo qabiilooyin si aad isu aqoonsataan, Ruuxase ugu sharaf badan Eebe agtiisa waa ka idiinku dhawrsasho badan, Eebana wax walba waa ogyahay,

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ
شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ
أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٣﴾

Aayadahani waa Aayado la yaab leh, oo mu'miniinta ku toosin kuna hanuunin waddada wanaagsan, ugana digi jidka xun sida xaqiraadda yasidda,Naanays xun isugu yeedhidda, is ceebeynta, tuhunka, malaha badan'iyo isjaasuusidda, dhammaan waxyaalahaasuna waa wax ku xun diinta Islaamka, Ruuxa mu'minka xaqa ahna waa inuu ka fogaadaa dhibka walaalihiisa Muslimka iyo Xumayntiisa siduu Nabigu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) «Ruuxa muslinka ah waa ka xaaraan muslimka, Xoolihiisa, Sharaftiisa iyo dhiiggiisaba, waxaana shar ugu filan Ruux inuu xaqiro walaalkiisa Muslimka ah». waxaa wariyay Abuu Daawuud iyo Tirmidi. Al-Xujuraat (11-13).

---

14. Waxay dheheen ree baadiyihii carbeed waan rumaynay (xaqa), waxaad ku dhahdaa maydaan rumaynin, laakiin dhaha waan hoggansannay, Iimaankuna wali Quluubtiinna ma galin, haddaadse adeecdaan Eebe iyo Rasuulkiisa kama nusqaamiyo camalkiinna waxba, Eebana waa dambi dhaafe naxariista.

۞ قَالَتِ الْأَعْرَابُ آمَنَّا قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا وَلَٰكِن
قُولُوا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ الْإِيمَانُ فِي قُلُوبِكُمْ
وَإِن تُطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَالِكُمْ
شَيْئًا إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾

15. Kuwa mu'miniinta ah waa kuwa uun rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ

oon shakiyin, kuna Jahaada Xoolahooda iyo naftooda jidka Eebe dartiis, kuwaasi waa kuwa runlowga ah.

ثم لم يرتابوا وجاهدوا بأموالهم وأنفسهم في سبيل الله أولئك هم الصادقون ١٥

16. Waxaad dhahdaa ma Eebbaad usheegeysaan diintiinna isagoo og waxa Samaawaadka iyo Dhulkaba ku sugan, Eebana wax walba waa ogyahay.

قل أتعلمون الله بدينكم والله يعلم ما في السماوات وما في الأرض والله بكل شيء عليم ١٦

17. Waxay kugu mannaysan inay Islaameen, waxaad dhahdaa haygu mannaysanina Islaamkiinna Eebaa manna idinku leh inuu idinku hanuuniyay Iimaanka haddaad run sheegeysaan.

يمنون عليك أن أسلموا قل لا تمنوا علي إسلامكم بل الله يمن عليكم أن هداكم للإيمان إن كنتم صادقين ١٧

18. Eebe waa ogyahay waxa Samaawaadka ku maqan iyo dhulkaba, Eebana waa arkaa waxaad camal falaysaan.

إن الله يعلم غيب السماوات والأرض والله بصير بما تعملون ١٨

Xaq rumaynta iyo Eebe aqoontu ma aha wax Ruux walba iska sheegan, ee waxay u baahantahay camal fal iyo Iimaan dhab ah, waana inaan la noqonin kuwo daahirka ka muslin ah hoostana aan Iimaanku qalbigooda galin, sida kuwa Aayaddu sheegeyso. Mu'minka runta ah waa ka Xaqa si dhab ah u rumeeyay shakina galin, Xoolihiisa iyo Naftiisana Jidka Eebe ugu Jihaada, cid walbana Eebe waa ogyahay wuxuu yahay umana baahna in looga warramo, illeen isagaa wax walba oge, Islaamnimadana cidna ha ku mannaysan adaaba Eebe kuu sama falaye markuu kugu hanuuniyay Jidka toosan, isagaana manno kugu leh. Siduu Nabigu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) Ansaareey miyaanan idin helin idinkoo baadi ah oo Eebe igu kiin hanuuniyay iyo idinkoo kala tagsan oo Eebe igu kiin kulmiyay, ood caydh ahaydeen oo Eebe igu kiin hodmiyay, markuu hadal dhahaba waxay dhahayeen Eebe iyo Rasuulkiisa yaa manno leh. Al-Xujuraat (14-18).

## Suurat Qaaf

## سورة ق

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بسم الله الرحمن الرحيم

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Quraanka sharafta leh (in dadka la soo bixin).

ق والقرآن المجيد ١

2. Waxayse La yaabeen inuu u yimid dige ka mid ah oy markaas dheheen gaaladii kan waa wax la yaab leh.

بل عجبوا أن جاءهم منذر منهم فقال الكافرون هذا شيء عجيب ٢

3. Ma markaan dhimanno oon carro noqonno yaa nala soo celin, taas waa soo celin fog.

أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ذَٰلِكَ رَجْعٌ بَعِيدٌ ٣

4. Waan ognahay waxa dhulku ka cunay jidhkooda, agtannadana waxaa yaallaa Kitaab koobay wax walba,oo ilaashan.

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنقُصُ ٱلْأَرْضُ مِنْهُمْ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظٌ ٤

5. Waxaybase beeniyeen xaqii markuu u yimid, waxayna ku suganyihiin xaal qasan.

بَلْ كَذَّبُوا۟ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ فِىٓ أَمْرٍ مَّرِيجٍ ٥

6. Miyayna eegin Samada korkooda ah sidaan u dhisnay una qurxinay ayna dulcella u lahayn.

أَفَلَمْ يَنظُرُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٍ ٦

7. Dhulkana waan waasicinnay waxaana ku sugnay Buuro, waxaana ka soo bixinnay dhexdiisa nooc kasta oo quruxsan.

وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍۭ بَهِيجٍ ٧

8. Inay aragti iyo waano u noqoto Ruux kasta oo Addoon Eebe oo toobad keen badan ah.

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٨

Suuraddani waa suurad la yaab leh oo kulmisay abuuridda Khalqiga, soo bixinta, Xisaabta, Jannada, Naarta, wanaag marinta, ciqaaabta rajo galinta iyo cabsi galintaba. Eebana wuxuu quraanka ugu dhaartay in waxa Suuraddu sheegeyso xaqyahay, Eebana wax kama cajiso, soo bixinta dadka iyo kulminta xubnohoodiina awood buu u leeyahay, maxaayeelay wax walba waa ogyahay, waana kan inoogu nimceeyay Cirka korkeenna ah ee Quruxda badan iyo Dhulka uu inoo waasiciyay ee aan ku dul noollahay wax kasta oo wanaagsanna inooga soo bixiyay, si ay waano, Eebe aqoonsi iyo toobad keen innoogu noqoto, waana arrin Eebe lugu mahadiyaa. Qaaf (1-8).

---

9. Waxaan ka soo dajinnay samada Biyo barakaysan oon ku soo bixinnay Beero iyo Midho la goosta,

وَنَزَّلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً مُّبَٰرَكًا فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ جَنَّٰتٍ وَحَبَّ ٱلْحَصِيدِ ٩

10. Iyo timir dheer oo fidsan oo leh fiido wax ka soo dhashaan oo is dul saaran.

وَٱلنَّخْلَ بَاسِقَٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ١٠

11. Si Addoommada Eebe loogu irsaaqo, Biyahaana waxaan ku noolaynay Magaalo dhimatay, saasayna soo bixintu tahay.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ وَأَحْيَيْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا كَذَٰلِكَ ٱلْخُرُوجُ ١١

12. Kuwa Reer Makaad hortooda waxaa xaqii beeniyay Qoomkii (Nabi) Nuux iyo Rasi dadkeedii iyo thamuud.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

13. Iyo Ree Caad iyo Fircoon iyo (Nabi) Luudh walaalihiis (qoomkiisii).

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَٰنُ لُوطٍ ﴿١٣﴾

14. Iyo kayntii dadkeedii (Nabi Shucayb qoomkiisii) iyo Qoomkii Tubbac, dhammaantood waxay beeniyeen Rasuulladdi, waxaana ku dhacay wixii Eebe ugu goodiyay (ciqaabtii).

وَأَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ كُلٌّ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

15. Ma waxaan ka noognay abuuriddii hore, waxayse shakisan yihiin abuuridda cusub (soo bixinta).

أَفَعَيِينَا بِٱلْخَلْقِ ٱلْأَوَّلِ بَلْ هُمْ فِى لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٥﴾

**Ilaaheen Nicmadiisu waa badantahay, waxaana ka mid ah Roobka uu ku soo bixiyo Cunnada kala duwan, si khalqiga Eebe ugu noolaadaan, una nooleeyo Magaalo abaarowday oo dhimatay, si ay daliil ugu noqoto dadka soobixinta Qiyaame, maxaayeelay kama darra abuuriddii hore siduu Eebe ku yidhi hadalkiisa Qudsiga ah, «waxay dhihi banii-aadamku iima soo celinayo Eebe siduu igu billaabay'Abuurka horana iigama fududa soo celinta». Xaqdiidayaashu ma aha wax cusub iyo wax ku gaar ah kuwii Nabiga beeniyay, ee waxaa Nabiyadoodii iyo Rasuulladoodii beeniyay gaalo badan oo hore, waxaase ku dhacday halaag, waxaana dhulkii u hadhay xaqii Eebe ee Nabiyadu u yeedhayeen. Qaaf (9-15).**

---

16. Dhab ahaan yaan u abuurray Insaanka (dadka) waana ognahay waxay naftiisu ku waswaasin Annagaana uga dhaw xididka dhuunta.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِۦ نَفْسُهُۥ
وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ ٱلْوَرِيدِ ﴿١٦﴾

17. Markay kulmi malaa'igta ilaalinaysa oo Midigta iyo bidixda ka fadhida.

إِذْ يَتَلَقَّى ٱلْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٧﴾

18. Wax kastoo lugu hadlo waxaa la jooga Raqiib iyo Catiid (oo qori).

مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٨﴾

19. Waxaa u yimid sakaraadkii geerida si dhab ah wanataas geeridaad ka cararaysay.

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ ٱلْمَوْتِ بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكَ
مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿١٩﴾

20. Suurkii (Qiyaamana) waa la afuufi waana Maalin laysu yaboohay (oo sugan).

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْوَعِيدِ ﴿٢٠﴾

21. Naf walba way iman iyadoo malag hoggaamin midna ku marag furi.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢١﴾

22. Waxaana loo odhan waad halmaansanaydeen ariintan (Qiyaamada) waxaana kaafaydnay daboolkii araggaaguna Maanta waa xoog badan yahay.

لَّقَدْ كُنتَ فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنكَ غِطَآءَكَ
فَبَصَرُكَ ٱلْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٢﴾

23. Malaggii la xidhiidhayna wuxuu dhihi waa kan waana darbanyahay, (kii layxilsaaray).

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَىَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

24. Markaasaa lugu dhihi ku tuura Naarta Jahannamo Gaalnimo badane madax adag dhammaantiis.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

25. Oo khayrka reebidbadan gar-darraaloowna ah shakiilowna ah.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

26. Ee Eebe miciisa Ilaah kale yeelay, ku tuura caddibaad daran.

ٱلَّذِي جَعَلَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي ٱلْعَذَابِ ٱلشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

Dadka Eebaa abuuray, Malaa'igna wuu u diray wax kastoo la camal-falana way qoraysaa Eebana waa ogyahay, Dadkana waxaa ka dambeeya sakaraadka Geerida, Suurka Qiyaamaha iyo xisaab, saa darteed waa in loo darbadaa siduu Nabigu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee): Seed u raaxaysan isagoo malaggii suurka Afka uu saaray Wajigana uu leexiyay uuna sugi in la idmo, markaasay dhcheen Rasuulkii Eebow seen dhahnaa, markaasuu yidhi dhaha: Eebaa kaafiyahannaga ah Wakiilna isagaa u wanaagsan. Qaaf (16-26).

---

27. Saaxiibkiisii (shaydaankiisii) wuxuu dhihi Eeboow anigu ma dhuminnin laakiin isagaaa baadi fog ku sugnaa.

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

28. Eebe wuxuu dhihi ha ku murmina agtayda waan idiin hormariyay gooddigii.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا۟ لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِٱلْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

29. Hadalla agtayda laguma baddalo, mana dulmiyo addoomada.

مَا يُبَدَّلُ ٱلْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَآ أَنَا۠ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾

30. Xusuusta Maalinta u dhahayno Naarta Jahannama Ma buuxsantay, oo markaa ay dhihi wax ma la ii siyaadin.

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣٠﴾

31. Jannadiina loo soo dhaweeyo kuwii dhawrsaday iyadoon ka fogayn.

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣١﴾

32. Waxaasina waa wixii loo yaboohay Ruux kasta oo tawbadkeen badan oo dhawrid badan (ballaanka).

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٢﴾

33. Ruuxii Eebaha Raxmaan ah ka yaaba isagoon arkaynin, oo la yimaada Qalbi toobadkeen badan.

مَّنْ خَشِيَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٣﴾

34. Waxaa lugu dhihi ku gala Jannada Nabadgalyo waana Maalintii waariddee.

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ﴿٣٤﴾

35. Jannada waxay ka heliwaxay doonaan, agtannadana waxaa ah siyaado.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٥﴾

36. Imisa Qarniyaan halaagnay Reer Makaad ka hor oo kana xoogbadan iyagoo dhulka ku gagaddoomay, meel Eebe looga cararana ma jirto.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا
فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

37. Waxaasina waa waanada ruuxii qalbi leh ama wax dhagaysan isagoo Qalbigiisu joogo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى
السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧

Saaxiibka xun wuu ku luggooyn, wuuna ku dhumin, marka dhib kugu dhacana wuu kaa tagi kaana caran sida shaydaanka, Eebana wax walba waa ogyahay muranna agtiisa ma yaallo, maxaayeelay horuuba wax walba u caddeeyay cidnana ma dulmiyo, Naarta Jahannamana (Eebe ha naga koriyee) waxay codsan in loo kordhiyo ehelkeeda, Jannadana waxaa loo soo dhaweyn kuwii Eebohood dhabnimo uga yaabay'xumaantana ka dhawrsaday, Ruuxii Eebe oqoon ah'toobadna keena waxaa lagu abaal marin Janno wax walba uu ka heli. ee waa in lagu waana qaato ummadihii hore iyo waxay ku dambeeyeen, xumaantana laga fogaado illeen Eebe wax ka fakan kara ma jiree. Qaaf (27-37).

---

38. Dhabahaan annagaa Samaawaad-ka iyo Dhulka iyo waxa u dhaxeeya ku abuurray lix maalmood, wax daal ahna nama taabanin.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا
فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨

39. Ku samir (Nabiyow) waxay sheegayaan, Eebana u tasbiixso adigoo ku mahadin qorrax soo bax ka hor iyo dhicidda ka hor.

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ٣٩

40. Habeenkana qaar u tasbiixso iyo sujuudda dabadeed.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ٤٠

41. Dhagayso Maalinta uu ka dhawaaqi mid dhawaaqa meel dhaw.

وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ٤١

42. Waa ay maqli qaylada oo dhab ah, waana Maalinta soo bixidda.

يَوْمَ يَسْمَعُونَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوجِ ٤٢

43. Annagaa waxna noolaynna waxna dilla, xaggannagaana loo soo ahaan.

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ ٤٣

44. Maalinta Dhulku ka dillaaci iyagoo dagdagi, taasina waa soo kulmin noo fudud.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ
حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ٤٤

45. Annagaa og waxay dhihi, aduguna matihid mid xoogi korkooda, ee ku waani Quraanka Ruuxii Eebe waciidkiisa (goodigiisa) ka yaabi.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ
فَذَكِّرْ بِالْقُرْآنِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ٤٥

Cirka iyo dhulka iyo waxa khalqi ah ee ku dhexnoolba Eebaa abuuray, wax daaliyana ma jiro, waxaase loo baahanyahay ku xidhnida Eebe adkaysi iyo cibaadadiisa oo la badiyo habeen iyo dharaarba, maxaayeelay waxaa imaan maalin dadka la kulmin oo qayla daran ka kor dhawaaqi, Qubuurahana ay si dagdag ah uga soo bixi, Nabiguna wuxuu yidhi (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Anaa ugu horrayn Ruux dhulku ka dillaaco). waxaa wariyay Muslim.
Eebaana wax nooleeya waxna dila, dadkuna isagay u ahaan'wax walbana waa u fududyahay, waase indadka la waaniyo si quruxsanna wax loogu sheego, illeen xoog wax kuma hanuunee, hallawna wax ma taree. Qaaf (38-45).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay dabaysha (Carrada kicisa).

وَالذَّارِيَاتِ ذَرْوًا ﴿١﴾

2. Iyo daruurta xambaarta culayska (Roobka).

فَالْحَامِلَاتِ وِقْرًا ﴿٢﴾

3. iyo doonnida sida fudud u socota.

فَالْجَارِيَاتِ يُسْرًا ﴿٣﴾

4. Iyo Malaa'igta amarka qaybisa.

فَالْمُقَسِّمَاتِ أَمْرًا ﴿٤﴾

5. Ee dadow waxa laydiinku goodin waa run.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٌ ﴿٥﴾

6. Abaalmarintuna waa sugantahay.

وَإِنَّ الدِّينَ لَوَاقِعٌ ﴿٦﴾

7. Samada yuu Eebe ku dhaartay ee quruxda iyo waddooyinka leh.

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ﴿٧﴾

8. Ee dadow waxaad ku sugantihiin hadal is khilaafsan.

إِنَّكُمْ لَفِي قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ﴿٨﴾

9. Iimaankana waxaa laga iilaa ruux dhumay.

يُؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ أُفِكَ ﴿٩﴾

10. Waxaana la nacladay Beenalayaasha.

قُتِلَ الْخَرَّاصُونَ ﴿١٠﴾

11. Ee ah kuwa xumaantooda (baadinimadooda) ku dhexhilmaansan.

الَّذِينَ هُمْ فِي غَمْرَةٍ سَاهُونَ ﴿١١﴾

12. waxay waydiin goorta abaalmarinta (qiyaamada).

يَسْأَلُونَ أَيَّانَ يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٢﴾

13. Waana maalinta naarta lagu gubi.

يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾

14. Laguna dhihi dhadhamiya caddibaaddii aad dadajisanayseen.

ذُوقُوا فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾

Sida Aayado badan sheegeen Eebe wuxuu ku dhaartaa wax badan oo khalqigiisa ka mid ah, xaqna wuu u leeyahay, waxayna ku tusin adkaynta waxa la sheegi, sida Qiyaamada'xisaabta iyo abaal-marinta.
Jidka toosanna waxaa ka leexda kuwa xaqa isu diida ee beenaalayaasha ah xumaantana dhexdabbaasha'Qiyaamada iyo soo bixintana si xun u waydiiya'waxaase lagu abaal-marin naar daran, saas daraadeed waxaa waajib ah in Jidka toosan la qaado ee Jannada aadaya, jidka xunna laga leexdo ee Jahannama u baxa. Ad-Daariyaat (1-14).

15. Kuwa dhawrsaday waxay ku sugnaan Jannooyin iyo Ilo.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾

16. Iyagoo qaadan waxa Eebe siiyay, maxaayeelay waxay ahaayeen horay kuwo wanaag fala.

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٦﴾

17. Waxayna ahaayeen kuwo wax yar Habeenkii seexda.

كَانُوا۟ قَلِيلًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٧﴾

18. Waagana way dambi dhaaf waydiisanayeen.

وَبِٱلْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٨﴾

19. Xoolohoodana xaq bay ku leeyihiin kuwa waydiista iyo kadhibaataysan.

وَفِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿١٩﴾

20. Dhulkana waxaa ugu sugan calaamooyin kuwa wax yaqiinin.

وَفِى ٱلْأَرْضِ ءَايَٰتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾

21. Naftiinna miyaydaan arkaynin (waana qaadasho).

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾

22. Samada yuuna jiraa risqigiinnu iyo waxa laydiin yaboohi.

وَفِى ٱلسَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٢﴾

23. Ebaha Cirka iyo dhulka yaan ku dhaarannaye waxa quraanku sheegi waa suganyahay sida hadalkiinna oo kale.

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ﴿٢٣﴾

Sama fale Eebe wuxuu ku abaal-mariyaa wanaag iyo Janno, waxaana ka mid ah kuwa habeenkii Cibaadaysta dadkoo hurda'siduu Nabigu yidhi (naxariis iyo nabadgalyo Eebe Korkiisa hayeelee) « Dadow wax quudiya, Qaraabadana xidhiidhiya, Salaantana faafiya, habeenkiina tukada dadkoo hurda Jannada aad ku gasheen nabadgalyee».
Iyo kuwa aroorta Eebe dambi dhaaf warsada, xoolohoodana xaq ka bixiya, kuna waana qaata dhulka iyo naftoodaba, sida oo kale Cirka siduu Eebe u habeeyay. saa daraadeed waa in Eebe laga yaabo wuxuu ballanqaadayna la rumeeyo illeen waa dhab sida hadalkoodee. Ad-Daariyaat (15-23).

---

24. Ma ku soo gaadhay warkii martidii (Nabi) Ibraahiim ee sharafta lahayd.

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ٱلْمُكْرَمِينَ ﴿٢٤﴾

25. Markay salaameenna, isna uu salaantii ka celiyey kuna yidhi waxaad tihiin kuwo aan la oqoonnin.

إِذْ دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَقَالُوا۟ سَلَٰمًا قَالَ سَلَٰمٌ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Markaasu aaday ehelkiisii lana yimid Dibi shilis (una gawracay).

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ﴿٢٦﴾

27. Una soo dhaweeyay isagoo ku leh maxaad u cuni waydeen.

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٧﴾

28. Wuxuuna naftiisa ka kasay cabsi xaggooda ah, waxayna ku dheheen ha cabsanin, waxayna ugu bishaareeyeen wiil cilmi yeelan,

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً قَالُوا لَا تَخَفْ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ٢٨

29. Markaasay soo qaabishay haweenaydiisii iyadoo ku qaylyi wajigana garaaci Ma Habar mandhalays ah (yaa wax dhali).

فَأَقْبَلَتِ امْرَأَتُهُ فِي صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٢٩

30. waxayna ku dheheen xaalku waa saas, Eebahaaga falkasan ee waxwalba og yaa yidhi.

قَالُوا كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ إِنَّهُ هُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ٣٠

31. (Nabi Ibraahim) wuxuu ku yidhi xaalkiinnu see yahay kuwayohow la soo diray.

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ٣١

32. Waxayna dheheen waxaa lanoo soo diray qoon dambiilayaal ah.

قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُجْرِمِينَ ٣٢

33. Si aan ugu soo dirro korkooda dhagaxyo dhoobo (kulul).

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِنْ طِينٍ ٣٣

34. Oo Eebe agtiisa loogu calaameeyay kuwa xadgudbay.

مُسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٤

35. Markaasaan ka bixinnay kuwii mu'miniinta ahaa oo ku dhexjiray.

فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ٣٥

36. kamana aannaan helin waxaan halguri oo muslin ah ahayn.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ٣٦

37. Waxaana kaga tagnay dhexdeeda calaamad (ay ku waana qaataan) kuwa ka cabsan caddibaad daran.

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ٣٧

Qisada Nabi Ibraahim iyo martidiisa waxay kaloo ku soo aroortay suuradda huud iyo ALXIJR, martisoorka iyo is xurmayntuna waa dabeecad wanaagsan oo diinta islaamku farayso sida qisadana ka muuqata. waxaa kale oo Aayaduhu caddeeyeen in Eebe awooddiisu baaxad-wayntahay, oo cid duq ah iyo midaan dhali jirinba carruur ka beero, taasina waa naxariista Eebe iyo deeqdiisa, Tan kale waa in Eebe la oqoonsado luguna waana qaato tusaalooyinkiisa si uu inooga nabadgaliyo caddibaad daran. Ad-Daariyaat (24-37).

---

38. (Nabi) Muusana calaamo lagu waana qaatuu ahaa markaan u dirray Fircoon isagoo wata xujo cad.

وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ٣٨

39. Wuuna jeedsaday isagoo la jira colkiisii, wuxuuna ku yidhi waa Saaxir ama waa waalanyahay.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٣٩

40. Markaasaan qabannay (ciqaabnay) isaga iyo Askartiisiiba, waxaana ku tuurray Badda isagoo la dagaalay.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. Ree Caadna (calaamo lagu waana qaato yaa ku sugan) markaan ku dirray dabayl wax halaagta.

وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ﴿٤١﴾

42. Wax kasta oy martana ka dhigi wax tirtiran.

مَا تَذَرُ مِن شَىْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَٱلرَّمِيمِ ﴿٤٢﴾

43. Ree Thamuudna (Calaamo lagu waana qaato yaa ku sugan) markii lagu yidhi raaxaysta ilaa waqti.

وَفِى ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٣﴾

44. Waxayna iska kibriyeen amarkii Eebe, waxaana qabtay Qaylo daran iyagoo eegi.

فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٤﴾

45. Mana ayna karin kicid,isumana ayna gargaarin.

فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟ مُنتَصِرِينَ ﴿٤٥﴾

46. (Nabi) Nuux qoomkiisiina waa horreeyeen, waxayna ahaayeen kuwo faasiqiin ah,

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٤٦﴾

Aayadahani waxay ka qisoon ummadihii hore ee beeniyay Nabiyadoodii iyo Rasuulladoodii iyo sida Eebe u halligay markay xaqa diideen, waana wax lagu waana qaato lagana fogaado camalkoodii oo kale,. Waxay kaloo Aayaduhu caddayn in la ciqaabi dulmiile oo dhan, sida loo ciqaabay Fircoon iyo wixii la mid ahaa.
Waxaase taas u sii dheer caddibaaddii Aakhiro ee wayneyd. Ad-Daariyaat (38-46).

---

47. Samada annagaa u dhisnay si xoog ah, waana waasicinnay.

وَٱلسَّمَآءَ بَنَيْنَٰهَا بِأَيْي۟دٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٧﴾

48. Dhulkana waan gogollay cid wax gogoshana annagaa u fiican (Eebe).

وَٱلْأَرْضَ فَرَشْنَٰهَا فَنِعْمَ ٱلْمَٰهِدُونَ ﴿٤٨﴾

49. Waxwalbana waxaan ka abuurray laba nooc, si aad ugu waana qaadataan.

وَمِن كُلِّ شَىْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Ee Eebe u carara (toobad keena), waxaana idiin ahay dige cade (muuqda).

فَفِرُّوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

51. Hana yeelina Eebe miciisa ilaah kale, waxaan idiin ahay dige cade;.

وَلَا تَجْعَلُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

52. Xaalku waa saas, Gaaladii Ree-Makaad ka horreysayna markastoo Rasuul uyimaado waxay dhihi jireen waa Saaxir ama waa waalanyahay.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا۟
سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

53. Miyay isu dardaarmeen arrintaas, waase qoom xadgudbay.

أَتَوَاصَوْا۟ بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾

54. Ee Nabiyow iskaga jeedso xag-gooda, ma tihid mid la dagaaliye (Eebe agtiisa).

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٤﴾

55. Ee wax waani, waanaduna waxay anfici mu'minintee.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٥﴾

Cirka iyo Dhulkuba waxay ku ahaadeen amarka Eebe'isagaana abuurkooda hagaajiyay, wax-walbana Eebe wuxuu ka abuuray lammaane (lab iyo dhaddig) sida uu u abuuray laba kala gaddisan, Bad Barri, macaan khadhaadh Habeen Dharaar Lab iyo Dhaddig iyo wixii la mid ah, wuxuuna u abuuray inuu ku intifaaco Dadku'kuna waana qaato darteed, oo ay Eebe xaggiisa u jeedsadaan, taasoo ah daacadiisa, iyo in isagoo kaliya la caabudo lagana fogaado falkii iyo hadalkii xumaa; ee kuwii hore ee xumaa. Ad-Daariyaat (47-55).

---

56. Jinni iyo Insi waxaan Cibaadada-yda ahayn uma abuurin,

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾

57. Kamana doonaayo Risqi, iyo inay i quudiyaan.

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ﴿٥٧﴾

58. Illeen Eebe umbaa ah arsuqe xoogbadane.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾

59. Kuwii dulmiilowga ahaa waxaa u sugnaaday. Qayb (ciqaab ah) oo la mid ah tii saaxiibbadoodii (ka horreeyey) ee ha dadajisanin.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ
فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ﴿٥٩﴾

60. Halaag wuxuu usugnaaday kuwii gaaloobay maalintoodii (Qiyaame) ee loogu yaboohay.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ
ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٦٠﴾

Aayadahan waxay caddayn in Eebe u abuuray addoomadiisa inay caabudaan kaliya, ee uusan uga baahnayn wanaag iyo quud midna, «Cibaadaduna» waa sida ashahaadada, salaadda, Sakada, Soonka, Xajka, Jahaadka, Ammaanada, Runta, Deeqsinnimada iyo ku dhaqanka siday diintu farayso liibaanna lagu gaadho. Aakharo iyo Adduunba. Eebana wuxuu ku yidhi hadalkiisii quduska ahaa: (Ibnu Aada-mow cibaadadayda u kali noqo laabtaada aan ka buuxiyo hodontinnimee'faqrigana aan kaa awdee, Haddaadan sidaa falin laabtaada waxaan ka buuxin shuqul'Faqrigana kaa awdimaayo) Waxaa wariyay Imaamu Axmad iyo Tirmidi iyo Ibnu Maajah.
Waana in la ogaado in dulmiilowgu uu mari waddadii kuwii ka horreeyay ee Daalimiinta ahaa, Halaag iyo Balaayana waxay u sugnaan maalinta Qiyaame Gaalo. Ad-Daariyaat (56-60).

# Suurat Adh-Dhuur

# سُورَةُ الطُّور

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Eebe wuxuu ku dhaartay) Dhuurisiina.

وَٱلطُّورِ ١

2. Iyo Kitaabka la dhigay,

وَكِتَٰبٍ مَّسْطُورٍ ٢

3. Oo ku qoran warqado la fidiyay.

فِى رَقٍّ مَّنشُورٍ ٣

4. Iyo Gurigii cammirraa (Beytulmacmuur).

وَٱلْبَيْتِ ٱلْمَعْمُورِ ٤

5. IYo saanqaafka la koryeelay (cirka).

وَٱلسَّقْفِ ٱلْمَرْفُوعِ ٥

6. Iyo Baddii la kululeeyay.

وَٱلْبَحْرِ ٱلْمَسْجُورِ ٦

7. Ee caddibaadda Eebe waa wax dhici (sugan)

إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَٰقِعٌ ٧

8. wax celinna ma jiro.

مَّا لَهُۥ مِن دَافِعٍ ٨

9. Waxay dhici caddibaaddaas Maalinta Samadu wareegi.

يَوْمَ تَمُورُ ٱلسَّمَآءُ مَوْرًا ٩

10. Buuruhuna socon.

وَتَسِيرُ ٱلْجِبَالُ سَيْرًا ١٠

11. Halaagna waxaa iska leh maalintaas kuwa xaqa beeniyay.

فَوَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١١

12. Ee ah kuwa tiimbashada xumaanta ku dhex ciyaari.

ٱلَّذِينَ هُمْ فِى خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ١٢

13. Maalinta Naarta xoog loogu tuurina (waxaa lagu dhihi).

يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٣

14. Waatan Naartii aad beenin jirteen.

هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِى كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٤

15. Ma sixirbaa, mase waxbaydaan arkayn.

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ١٥

16. Gala, ama samra ama ha samrine, waa isugu kiin mid, waxaa uun laydinka abaalmarin waxaad camal falayseen.

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوٓا۟ أَوْ لَا تَصْبِرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

Eebe wuxuu ku dhaaran makhluuqaadkiisa ku tusin qudradiisa, sida Buurta Dhuuri-Siina; Kitaabka la dhawray, Quraanka, Beytul-macmuur, Cirka dhulka, badda iyo wixii la mid ah, intaas, oo dhanna waxaa lagu xoojin in ciqaabta Eebe oo xumaanlowga u darbay sugantahay, wax reebina uusan jirin, Maalinta qiyaamana xaq diidayaasha lagu abaal marin ciqaab daran, maxaayeelay waxayku madax adkaadeen oo dabbaasheen Wabigii xumaanta, Eebana ma dulmiyine iyagaa is dulmiyay. Adh-Dhuur (1-16).

---

17. Kuwa Eebe ka dhawrsaday waxay gali Jannooyin iyo Nicmo.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٧﴾

18. Iyaga oo ku raaxaysan waxa Eebe siiyay, Eebohoodna wuxuu ka dhawray caddibaadda Jaxiimo.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٨﴾

19. (Waxaana lagu dhihi) cuna oo cabba idinkoo shifaysan camalkiinnii dartiis.

كُلُوا۟ وَاشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

20. Idinkoo ku dangiiga Sariiro la safay, waxaanna (Eebe) u guurin Haween Janno(Xuuralcayn).

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢٠﴾

21. Kuwa xaqa rumeeyay ee caruurtooduna Iimaanka ku raacday waxaannu haleeshiin carruurtooda (Darajada iyo naxariista), camalkoodana waxba kama nusqaaminayno, Ruuxwalbana wuxuu kasbaday yuu u rahmanaan «u xidhnaani».

وَالَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَىْءٍ كُلُّ امْرِئٍۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾

22. waxaannu u badinnay faakiho iyo Hilib oo ah waxay jecelyihiin.

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

23. Waxayna isku siin Jannada dhexdeeda (iyagoo sheekeysan) Weel (Macaan) kabuuxo, oon hadal xun iyo dambi midna lahayn.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Waxaana u adeegi wiilal aad moodo Jawhar la dhawray.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾

Kuwa Eebba caabuda xumaantana ka dhawrsada wuxuu Eebbe ku abaal-marin Janno iyo wanaag, iyaga iyo carruurtoodii xaqa rumeeyayba’siduu ka wariyay Dhabaraani Ibna-Cabbaas (wuxuu yidhi waxaan u malayn nabigu «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebbe ha yeelee» inuu yidhi (Marka Ruuxu Jannada galo yuu warsadaa labadiisii waalid iyo haweenaydiisii iyo carruurtiisii markaasaa la dhihi ma ayan gaadhin darajadaada, markaasuu dhihi’Eebbow waxaan u camalfalay naftayda iyo tooda, markaasaa la fari in la haleeshiiyo).

Camal cid fashayna lagama nusqaamiyo, waxay ehlu jannuhu doonaanna waxay ka heli dhexdeeda, muran, hadal xun iyo dambina ma yaallo Jannada dhexdeeda, Ee waa uun wanaag nicmo iyo raaxo. Adh-Dhuur (17-24).

25. Qaarkood (ehlu-Jannaha) yaa qaarka kale qaabila iyagoo wax is waydiin.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Waxayna isu dheheen waxaan ahayn horay Adduunkii kuwo ehelkoodii dhexdiisa ku cabsada.

قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِىٓ أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ﴿٢٦﴾

27. Eebaase nagu mannaystay (dambi dhaaf), wuxuuna naga dhawray caddibaadda Samuumka (Jahannama).

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

28. Waxaan ahayn horay kuwo barya Eebe, Ilaahayna waa Baarri naxariista.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

29. Ee waani (Nabiyow dadka), nicmada darteed ma tihid wax sheege iyo waalane midnee.

فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

30. Mise waxay dhihi waa gabayaa ee aan la sugno Geerida.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ ٱلْمَنُونِ ﴿٣٠﴾

31. Waxaad dhahdaa suga anna waan idin la sugiye.

قُلْ تَرَبَّصُوا۟ فَإِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

32. Mise caqligooda (xun) yaa saas faray, ma aha ee waa Qoom xadgudbay.

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَٰمُهُم بِهَٰذَآ ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٢﴾

33. Mise waxaydhihi isagaa abuurtay (Quraanka) waxba ma ayan rumeynin.

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُۥ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾

34. Ha la yimaadeen hadal la mid ah hadday Run sheegi.

فَلْيَأْتُوا۟ بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِۦٓ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ﴿٣٤﴾

Ehlu-Jannaha Eebaa u nicmeeyay, waxayna ku kulmi Jannada dhexdeeda iyagoo is warsan dhibaatadii adduunka iyo say Eebe uga cabsanjireen iyo siduu ugu naxariistay wanaagna ugu mannaystay, maxaayeelay Ilaahay waa samafale, tan kale Nabigu (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) waa Raxmad Eebe soo diray, Jirro, waalli, iyo wax xumaan ahna ma qabo, Quraankuna waa kalaamkii Eebe, Haddii kale ha keeneen gaaladu iyo beenaalayaashu wax Hadalkii la mid ah ama ku soo dhaw, lagama yaabo taasna waligeed. Adh-Dhuur (25-34).

---

35. Mise waxaa la abuuray abuure la'aan, mise iyagaa abuuray (naftooda).

أَمْ خُلِقُوا۟ مِنْ غَيْرِ شَىْءٍ أَمْ هُمُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٣٥﴾

36. Mise iyagaa Samaawaadka iyo Dhulka abuuray, saas ma aha ee wax ma ayan yaqiininin.

أَمْ خَلَقُوا۟ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ﴿٣٦﴾

37. Mise agtoodaa khayraadka Eebe yaallaa, Mise iyagaa xisaabin dadka.

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ ٱلْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Mise waxay leeyihiin Sallaan ay wax ku Dhageeystaan, ha la yimaado kooda wax dhaagaystay xujo cad.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

39. Mise Eebaa Gabdho u sugnaaday idinkana wiilal.

أَمْ لَهُ ٱلْبَنَٰتُ وَلَكُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿٣٩﴾

40. Mise waxaad warsan Nabiyow ujuuro, oo markaas ku cuslaatay.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٠﴾

41. Mise waxa maqanbaa agtooda ah oo ay qoraan.

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤١﴾

42. Mise Dhagar Bay Rabaan, kuwa gaaloobay iyagaa dhakran.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ هُمُ ٱلْمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾

43. Mise Ilaah Eebe ka soo hadhay leeyihiin, Eebaa ka fog waxay la wadaajiyeen «Ilaah-nimada».

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٣﴾

Aayadahan waxay waran dilaa ah ku yihiin dhuunta gaalada, mulxidiinta ah iyo diinlaawayaasha diidi oo inkiri Illaaheenna wayn ee sharafta leh ee abuuray Caalamka iyo wax kasta, kuwaas doqommada ah ee isla waynida ku darsaday waxay inkiri Ilaaheen iyo abuurkiisa, Aayaduhuna waxay la hadli ciddii wax yar oo fikir ah ama caqli ah ku jirto, maxaa yeelay khalqiga, dadleh Cir leh ee dhul leh, ee Bad leh, ee Xiddigo leh ee xayawaan leh waxayna ka baxsanayn Saddex xaalo midkood,

1. Inay iska abuurmeen khaaliq abuuray la‘aan.
2. Inay iyagu is abuureen Naftooda.
3. Iyo in cid kale abuurtay oo ahaysiisay, tan hore iyo tan labaadba waa wax kama jiraan, Cid is abuurtayna ma jirto, mid iska abuurantayna ma jirto, wixii wax garad ahna ama caqli lehna saasuu rumaynsanyahay, waxaa soo hadhay, tan sadexaad oo ah in cid wax abuurtay jirto oo makhluuqaadka ka duwan'waana arrin dhab ah waana Ilaaheenna Caalamka ahaysiiyay xaggiisana u ahaan'awoodna ku dhammaato, Mu‘miniintuna ay rumasanyihiin wanaagna ku abaalmarin.

Bukhaari iyo Muslim waxay ka wariyeen Jubayr Binu Mudhcim inuu yidhi: Waxaan maqlay nabiga oo makhrib akhrin (Suuradda) Dhuur markuu gaadhay Aayaddan (Mise waxaa la abuuray Abuure la‘aan): Qalbigaygu wuxuu u dhawaaday inuu duulo. Adh-Dhuur (35-43).

---

44. Hadday arkaan goosin ka mid ah Samada oo soo dhacaysa waxay odhan waa Daruuro is dulsaaran (madax adayg dartiis).

وَإِن يَرَوْا۟ كِسْفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ سَاقِطًا يَقُولُوا۟ سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٤﴾

45. Ee iskaga tag Nabiyow intay kala kulmaan maalinta dhexdeeda lagu halaagi doono.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٥﴾

46. Maalinta ayan dhagartoodu wax u taraynin wax u gargaarana uusan jirin.

يَوْمَ لَا يُغْنِى عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

47. Kuwa xad gudbay waxaa u sugnaaday caddibaad ka sokaysa (Qiyaamada), laakiin badankoodu ma oga.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

48. Ee ku samir xukunka Eebahaa (Nabiyow) annagaa ku ilaalinaynee, kuna; tasbiixso oo ku mahadi Eebahaa markaad kici.

وَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

49. Habeenka qaarkiisna tuko, iyo marka xiddiguhu jeedsadaan.

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ﴿٤٩﴾

Madaxadayggu gaalo wax u tarimahayo marka ciqaabta Eebe timaaddo, khiyaamo, dhagar iyo xumaanna Eebe wax kama dhibto, ee waxay wax yeeli cidda la timid uun, Adduunkana Eebe waa karaa inuu ku ciqaabo xumaanlowga (sida dhacda in badan). Aakhirana waa u dheertahay ciqaabteedii, waxaase Eebe Nabiga (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) faray ummaddiisuna waa la mide inuusan u walbahaarin xumaanlowga ee uu xaqa tusaa'kuna samraa'kaddibna wax kama dhibayso ciddii dhunta, maxaayeclay Eebaa awoodda leh, waana in tasbiixda Eebe'mahaddiisa, Salaadda iyo ka yaabiddiisana la badiyo si kastoo la yahayba. Adh-Dhuur (44-49).

# Suurat An-Najm

# سُورَةُ النَّجْمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis Guud iyo mid gaaraba Naxariista:

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Wuxuu ku dhaartay (Eebe) Xiddiggu markuu hoobto.

وَٱلنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿١﴾

2. Ee saaxiibkiin (Nabigu) ma dhumin, xaqana kama leexan.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٢﴾

3. Kumana hadlo hawadiisa.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلْهَوَىٰٓ ﴿٣﴾

4. quraankuna waxaan waxyi Eebe ahayn ma aha.

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٤﴾

5. Waxaana wax baray (oo xagga Eebe ka soo gaadhsiiyay) ku xoog wayn, (Malaku Jibriil).

عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلْقُوَىٰ ﴿٥﴾

6. Ee caafimaad iyo quwaba leh, abuuriddiisuna egtahay.

ذُو مِرَّةٍ فَٱسْتَوَىٰ ﴿٦﴾

7. Wuxuu joogay jihadii sare (Jibriil).

وَهُوَ بِٱلْأُفُقِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٧﴾

8. Kaddibna u soo dhawaaday kuna soo hoobtay (Nabiga).

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٨﴾

9. Intuu uga jirsado Qaanso (xadhiggeed) ama ka dhaw.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Wuxuuna Eebe u waxyooday Addoonkiisa (Nabiga) wuxuu u waxyooday.

فَأَوْحَىٰٓ إِلَىٰ عَبْدِهِۦ مَآ أَوْحَىٰ ﴿١٠﴾

Eebe wuxuu ku dhaartaa wuxuu doono oo khalqigiisa ka mid ah, Addoomadiisuna kuma dhaartaan waxaan isaga ahayn, siduu sheegay Sheekh Shacbi. Eebana wuxuu halkan ku dhaartay Xiddiggu markuu hooban, in Nabigu toosanyahay, xaqna ku hadlo wuxuu sheegina uu yahay wax Eebe ku soo dajiyay uguna soo dhiibay malaku Jibriil, Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) had iyo jeer marka waxyi soo dagi wuxuu la kulmi jiray Malaku Jibriil, taasina waxay tummaato ku tahay gaalada iyo xaq diidayaasha diidi xaqnimada Quraanka.
Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu yidhi: «Anugu kuma hadlo waxaan xaq ahayn.» Waxaa wariyay Imaam Axmad binu xambal. An-Najm (1-10).

---

11. Qalbiguna Ma beeniyo wuxuu arkay (Nabigu).

مَا كَذَبَ ٱلْفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ﴿١١﴾

12. Ee ma idinkaa ka murmi «kana doodi» wuxuu arkay.

أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٢﴾

13. Dhabnimuu Nabigu u arkay Jibrill mar kale.

وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾

14. Sidratul-Muntaha agteeda.

عِندَ سِدْرَةِ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾

15. Agteedana waxaa ah Jannatul-ma'waa.

عِندَهَا جَنَّةُ ٱلْمَأْوَىٰٓ ﴿١٥﴾

16. (Wuxuu arkay) waqtiguu daboolayay Sidrada wax daboola.

إِذْ يَغْشَى ٱلسِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٦﴾

17. Aragguna kama iilan wuxuu arkay (Nabigu) mana xadgudbin.

مَا زَاغَ ٱلْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ﴿١٧﴾

18. Dhabnimo yuuna u arkay (Nabigu) Aayado Eebe oo waawayn.

لَقَدْ رَأَىٰ مِنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلْكُبْرَىٰٓ ﴿١٨﴾

19. Ka warrama (Sanamyada) Laata iyo Cuza.

أَفَرَءَيْتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلْعُزَّىٰ ﴿١٩﴾

20. Iya Manaatadii saddexaad ee kale.

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلْأُخْرَىٰٓ ﴿٢٠﴾

21. Idinku ma waxaad leedihiin Lab Eebana Dhaddigga.

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلْأُنثَىٰ ﴿٢١﴾

22. Taasi waa qayb dulan ah.

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰٓ ﴿٢٢﴾

23. Sanammaduna magacyo aad magacowdeen idinka iyo Aabayawgiin mooyeen wax kale ma aha, wax xuja ahna Eebe uma soo dajinin, waxaan

إِنْ هِىَ إِلَّآ أَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ
ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهْوَى

mala ahaynna ma raacayaan iyo waxa naftoodu doonto, xagga Eebana waxaa uga yimid hanuun.

الْأَنفُسُ وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٣﴾

Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu arkay Malaku-Jibriil oo soo gaadhsiinayay waxyiga Eebe marar badan, sidaan (horayba u soo sheegnay) shakina kuma jiro siduu Nabigu Jibriil u arkay, sida oo kale wuxuu arkay Nabigu Aayadi waawayn oo Eebe, maxayse Sanamyo ama wax ha garteen ama yay wax garannine la caabudo ama la raaco tari, waa uun halaag iyo luggooyo, illeen Xagga Ilaaheenbaa inooga yimid Nuur iyo hanuun ay waajib tahay in la raaco. An-Najm (11-23).

---

24. Mise dadka waxaa u sugnaaday waxay yididiishaan.

أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٤﴾

25. Aakhiro iyo Adduunba Eebaa iska leh.

فَلِلَّهِ الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٥﴾

26. Badanaa Malag Samada ku sugan oon shafeecadiisu waxba anfacaynin in Eebe idmo mooyee, Cidduu la doono oo ka raalli noqdo.

۞ وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي شَفَاعَتُهُمْ
شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَيَرْضَىٰ ﴿٢٦﴾

27. Kuwa aan rumaynin Aakhiro waxay Malaai’gta ku magacaabi magac dhaddig.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ
تَسْمِيَةَ الْأُنثَىٰ ﴿٢٧﴾

28. Wax cilmi ahna uma laha, ee waxay raaci mala uun, malana xaqa wax kama taro.

وَمَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنَّ الظَّنَّ
لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ﴿٢٨﴾

29. Ee iskaga jeedso (nabiyow) Ruux ka tagay xuskayga (Quraanka) oon doonin waxaan nolosha Adduunka ahayn.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا ﴿٢٩﴾

30. Kaasina waa garaadkooda aqooneed intuu gaadhay, Eebana waa ogyahay cidda ka dhuntay jidkiisa, waana ogyahay cidda hanuunsan.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ الْعِلْمِ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ
عَن سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣٠﴾

Ruuxna siduu doona uun xaalku ma noqdo, ee waa sida amarka Eebe ku fulo, maxaayeelay Aakharo iyo Adduunba Eebaa iska leh, xataa Malaa‘igtu waxaan Eebe fasixin ma samayn karto’cidna uma shafeeci karto’idanka Eeba mooyee.
Eebana siduu meelo badan oo Quraanka ah ku sheegay uma baahna ehel iyo carruur midna, maxaayeelay khalqiga dhammaantiisba isagaa iska leh, markaas maxay gaaladu u sheegi in malaa’igtu gabdho Eebe yihiin, wax ma oga ee waxay ku socdaan male, muxuuse tari male.
Nabiguna (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) wuxuu ku yidhi hadalkiisii saxiixa ahaa (Iska jira malaha, maluhu waa ka u Been-san hadalc).
Eebana wuxuu Nabiga faray inuusan ku daba luggu‘in kuwa xaqa ka jeedsaday ee cilmigoodii ku koobtay Adduunyo ladaba ordaa uun,. waxaa la Wariyay Caa’isha Hooyadii Mu‘miniinta ahayd, «Eebe ha ka raalli noqdee» inay tidhi: Rasuulkii Eebe wuxuu yidhi (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee): Adduunku waa guriga Ruuxaan guri lahayn, iyo Xoolaha Ruuxaan Xoola lahayn, waxaana wax u kulmista Ruuxaan Caqli lahayn). waxaa sheegay Imaam Axmad iyo labadii sheekh. (Bukhaari iyo Muslim). An-Najm (24-30).

31. Samaawaadka iyo Dhulka waxa ku sugan Eebaa iska leh, si uu uga abaalmariyo kuwa xumaanta falay camalkoodii, ugana abaalmariyo kuwii wanaagga falay wanaag.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ
أَسَٰٓـُٔواْ بِمَا عَمِلُواْ وَيَجْزِيَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُواْ بِٱلْحُسْنَى ٣١

32. Waana kuwa ka fogaada dambiga waawayn iyo xumaanta,wax yaryar mooyeen, Eebana waa waasac dambidhaafkiisu, wuuna idin ogyahay markuu idinka abuuray Dhulka iyo markaad ku asturantihiin uurka hooyadiin, ee Naftiinna ha ammaanina Eebaa og cidda dhawrsashada badane.

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ
إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم
مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
فَلَا تُزَكُّوٓاْ أَنفُسَكُمْ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

33. Ka warrama midka xaqa ka jeedsaday.

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ٣٣

34. Oo wax yar bixiyay inta kalana reebtay.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ٣٤

35. Ma agtiisaa cilmiga maqan yaallaa oo wuu arkaa.

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

Mar hadduu Eebe cirka, Dhulka, iyo makhluuqaadka dhammaantiisba leeyahay, uuna cidwalba ka abaal marin falkeeda uuna addoomihiisa ka saamixi gafafka yaryar, oo naxariistiisu waasac tahay, waxwalbana ogyahay marka Ruuxa la abuuro iyo goorkastaba, soo ma wanaagsana in wanaagga lagu dadaalo, xumaanta, islawaynida, iyo naftii ammaankana laga fogaado.
Maxammad binu camar ibnu-Cadhaa'a wuxuu yidhi, (waxaan ku magacaabay gabadh tay ah: Barrata, markaasay igu tidhi Saynab binti Abii Salamata: Rasuulkii Eebe wuxuu reebay magacan, adna waxaad ku magacawday Barrata, markaasuu Rasuulkii Eebe (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) yidhi: (Naftiinna ha ammaanina Ilaahay waa ogyahay Cidda baarriga ah oo idin ka mid ah) markaasay dhcheen maxaan ku magacawnaa? wuxuuna yidhi: ku magacaaba Saynab. waxaa wariyay Muslim. wuxuuna Nabigu reebay inaan dadka ammaanta lagu badinnin, ee khayrka iyo wanaagga uun ha la badsado iyagaa ammaan ugu filane. An-Najm (31-35).

---

36. Miyaan looga warramin (dadka) wixii ku yiillay Kitaabkii (Nabi Muuse).

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

37. Iyo kii (Nabi Ibraahimkii) ee oofiyay (wixii lafaray).

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ٣٧

38. Inaan nafna dambi naf kale qaadaynin.

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ٣٨

39. Ruuxna wuxuusan camalfalin heleeynin.

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

40. Camalkiisana la arki doono.

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ٤٠

41. Ka dibna looga abaalmarin doono si buuxda.
ثُمَّ يُجْزَاهُ الْجَزَاءَ الْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾

42. Eebaa xaggiisana loo ahaan.
وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الْمُنتَهَىٰ ﴿٤٢﴾

43. Eebe waakan wax ka qosliya kana oohiya.
وَأَنَّهُ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾

44. Isagaana wax dila waxna noo-leeya.
وَأَنَّهُ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾

45. Isagaana abuuray labada nooc ee ah lab iyo dhaddigba.
وَأَنَّهُ خَلَقَ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾

46. Kana ahaysiiyay dhibic soo bax-day.
مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٦﴾

47. Isagaana ahaysiin soo celinta kale.
وَأَنَّ عَلَيْهِ النَّشْأَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾

48. Eebe isagaa wax Hodmiya isa-gaana wax faqiiriya.
وَأَنَّهُ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾

49. Waana Eebaha xiddigga Shicra.
وَأَنَّهُ هُوَ رَبُّ الشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾

Aayadahani waxay caddayn sida Aayado badan oo kalaba in Naf walba laga abaal-marin waxay camal fasho, Nafna naf kale dambigeed ayna qaadaynin, Ruux walbana uu arki camalkiisa, xaalkuna wuxuu ku dhammaan Eebe xaggiisa,
Camar binu maymuun waxaa laga wariyay inuu yidhi: waxaa na dhexistaagay Macaad binu Jabal wuxuuna yidhi: Ree Awdoow waxaan ahay farriintii Rasuulkii Eebe (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) idiin soo diray, waadna ogtihiin in Eebe loo ahaan, ama Janno ama Naar. waxaa wariyay Ibnu Abii Xaatim.
Eebana waa ka qosliyaha, ka oohiyaha, dilaha, nooleeyaha, abuuraha, soo celiyaha, Hodmiyaha, faqii-riyaha, iyo Eeba-ha Makhluuqaadka dhammaantood, ee waa in Ruux walba uu u darbadaa inuu la kulmi camalkiisa, macaan iyo khadhaadhba. An-Najm (36-49).

---

50. Eebe isagaa halaagay Caadkii ho-re.
وَأَنَّهُ أَهْلَكَ عَادًا الْأُولَىٰ ﴿٥٠﴾

51. Iyo Thamuudba waxna kama ree-bin.
وَثَمُودَ فَمَا أَبْقَىٰ ﴿٥١﴾

52. (Nabi Nuux) Qoomkiisiina horuu (uhalaagay), waxayna ahaayeen kuwa dulmi badan oo xadgudub badan.
وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٢﴾

53. Qoomkii (Nabi Luudhna) wuu ri-day (Eebe).
وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾

54. Wuxuuna ku daboolay wuxuu ku daboolay (oo caddibaad ah).
فَغَشَّاهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾

55. Teebaadse nicmooyinka Eebe sha-kinaysaan (kana doodaysaan) dadow.
فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

56. Kan (Nabiga iyo Quraankuba) waa dige ka mid ah u digayaashii hore.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ٥٦

57. Wayna dhawaatay Saacaddi Qiyaame.

أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ ٥٧

58. Wax Eebe ka soo hadhay oo ogna ma jiro (markay dhici).

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ٥٨

59. Ma quraankanaad la yaabantihiin.

أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ٥٩

60. Ood qoslaysaan (idinkoo beenin) oydaanna ooyeynin (cabsi darteed).

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ٦٠

61. Idinkoo waliba hilmaansan (islana wayn).

وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ٦١

62. Ee dadow Eebe u sujuuda caabudana.

فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ٦٢

Eebe awooddiisa yaa wax walba ku jiraa, hadduu doonana wuu halaagaa Cidduu doono sida kuwaas Quraanku in badan ka warramay oo kale, maxaayeelay way kibreen'Nicmada Eebana way beeniyeen iyo xaqaba, saas daraadeed waa in Eebe laga yaabo, Qiyaamadana loo darbado, Quraankana la rumeeyo, kibir, isla wayni iyo qosol xaq ku beeninna la iska jiro, Sujuudda Eebe iyo cibaadadiisana la badiyaa, iyo xumaantaada oo laga ooyaa. Ibni Cabbaas wuxuu yidhi: waxaa Sujuuday Nabiga (naxariis iyo nabad galyo Eebe korkiisa ha yeelee) (markuu akhriyay) « An-Najm » waxaana la sujuuday Muslimiintii, Mushrikiintii, Jinni iyo insiba.
waxaa wariyay Bukhaari. An-Najm (50-62).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaa dhawaatay Saacaddii (Qiyaame), dayixiina wuu dillaacay.

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ ١

2. Hadday Gaaladu arkaan Aayad way ka jeedsadaan waxayna dhahaan waa Sixir daran.

وَإِن يَرَوْا۟ ءَايَةً يُعْرِضُوا۟ وَيَقُولُوا۟ سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ٢

3. Way beeniyeen (Nabiga iyo xaqa) waxayna raaceen Hawadooda, amar kastana wuxuu leeyahay meel uu ku sugnaado.

وَكَذَّبُوا وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ
وَكُلُّ أَمْرٍ مُسْتَقِرٌّ ﴿٣﴾

4. Waxaana ugu yimid dhab ahaan warar ku dheehan waano.

وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّنَ الْأَنبَاءِ مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٤﴾

5. Waana Xigmad xeel dheer, maxaysa tari udigidi.

حِكْمَةٌ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ﴿٥﴾

6. Ee iskaga jeedso (sugna) Maalinta mid dhawaaqaa uu ugu yeedhi wax daran.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ إِلَىٰ شَيْءٍ
نُّكُرٍ ﴿٦﴾

7. Aragooduna wuu dullaysnaan, waxayna ka soo bixi Qubuurahooda iyagood moodid Ayax faafay.

خُشَّعًا أَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ
جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ﴿٧﴾

8. Iyagoo u dagdagi dhawaaqaha xaggiisa, waxayna dhihi Gaaladu kani waa Maalin daran.

مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٨﴾

Calaamooyinka Qiyaamada waxaa ka mid ah soo bixintii (Nabiga) (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee).
Gaaladuna wax kastoo ku tusin xaqnimada (Nabiga) «oy arkaanba way beeninayeen, iyagoo sixir iyo xumaanba ku sheegi, wax walbase meel uu ku dhammaaduu leeyahay, waase in la waana qaato lana raaco xigmada Quraanku sheegi inta ka horraysa Qiyaamada iyo abaal-marinta loona darbado Maalintaas wayn.
Waxaa laga wariyay Khaalid binu Cumayr inuu yidhi: waxaa khudbad noo akhriyay Rasuulkii Eebe Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee» Eebuuna ku mahadiyay kor ahaaye'wuuna ammaanay waxuuna yidhi (intaa ka dib Adduunyadii waxay ogaysiisay goyn'wayna jeedsatay, kamana hadhin wax yar oo la mid ah weel wax ku hadhay oo Ruuxu qaadanayo, waadna ka guuraysaan xaggeeda una guuraysaan Daar aan tagaynin, ee ka guura idinkoo wata camalkiinna khayrka badan, waxaa naloo sheegay in dhagax lagu tuuray salka Jahannamo uuna sii socon Toddobaatan Sano isagoon salka gaadhin, Wallahi in la buuxin'Ma la yaabteen? Wallaahi waxaa naloo sheegay in Jannada labadeeda Albaab loo socdo Afartan Sano, waxaana iman Maalin ay cidhiidhi la buuxdo. Waxaa wariyay Imaam Axmad Binu Xambal. Al-Qamar (1-8).

---

9. Waxaa beeniyay (xaqa) iyaga hortood (Nabi) Nuux Qoomkiisii, waxay beeniyeen Addonkanagii, waxayna dheheen wuu waalanyahay,waana la guulguulay, «oo la canaantay».

۞ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا عَبْدَنَا
وَقَالُوا مَجْنُونٌ وَازْدُجِرَ ﴿٩﴾

10. Eebuuna tuugay inuu tabaryaryahay oo u gargaaro.

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانتَصِرْ ﴿١٠﴾

11. Markaasaan ku furay Albaabbada Samada (Cirka) Biyo badanna ka keenay.

فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١١﴾

12. Dhulkana Eebaa ka dillaaciyay ilo, wayna kulmeen biyihii amar la qadaray dartiis.

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

13. Waxaanna ku xambaaray Nabi Nuux (Doon) Looxyo iyo Musbaarro leh.

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

14. Kuna socota ilaalintanada si loo abaalmariyo cidda Gaalowday.

تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

15. Waxaan uga tagnay (yuu Eebe yidhi) Calaamad (lagu waantoobo) ee ma jirtaa cid wacdoomi (oo wax xusuusan).

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٥﴾

16. Seese yahay Caddib Eebe iyo digiddiisu.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

17. Waan fududaynnay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid wacdoomi.

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٧﴾

Qisada (Nabi) Nuux iyo qoomkiisii wax badanbuu Quraanku sheegay, si loogu waana qaato'falkoodii xumaana looga leexdo, samaantana la falo, Quraanka Eebe fududeeyayna la raaco'laguna dhaqmo wanaaguu u yeedhi. Ibnu-Cabbaas wuxuu yidhi: Haddaan Eebe u sahlin Quraanka Carrabka Aadamiga Ruux khalqiga ka mid ah ma kareen inuu ku hadlo kalaamka Eebe. Al-Qamar (9-17).

---

18. Caadna way beenisay (xaqii), seese noqotay caddibaaddii Eebe iyo u digiddiisii.

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٨﴾

19. Waxaan ku dirray korkooda dabayl qabaw daran Maalin baasaysan dhexdeed oo Joogta ah.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِى يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿١٩﴾

20. Oo dadka siibaysa sida Timir gunteedii la rujiyay.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢٠﴾

21. Seese ahaa caddibaaddii Eebe iyo u digiddiisii.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٢١﴾

22. Waxaan ufududaynay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid ku wacdoomi.

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٢﴾

23. Waxaa beenisay (xaqii) loogu digay Thamuud.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ﴿٢٣﴾

24. Waxayna dheheen ma Ruux dad ah oo naga mid ah yaan raacaynaa, markaas waxaan ku sugannahay baadi iyo dhibaato.

فَقَالُوٓا۟ أَبَشَرًا مِّنَّا وَٰحِدًا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذًا لَّفِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٤﴾

25. Ma isagoo na dhexjoogaa waxyi lagu soo dajiyay, saas ma aha ee waa beenbadane kibirlow ah.

أَءُلْقِيَ ٱلذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

26. Way ogaan doonaan barri cidda beenbadane kibirlow ah.

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ ٱلْكَذَّابُ ٱلْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

27. Hashii Annagaa soo bixinnay Jirrabkooda dartiis, Ee sug kuna samir.

إِنَّا مُرْسِلُوا۟ ٱلنَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَٱرْتَقِبْهُمْ وَٱصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

28. Una warran in biyuhu yihiin qayb (iyaga iyo Hasha), cidbana maalin gaara leedahay.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ ٱلْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ ۖ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

29. Waxay u dhawaaqeeen saaxiibkood hashiina wuu dilay.

فَنَادَوْا۟ صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

30. Seese ahaa caddibaaddii Eebe iyo u digiddiisii.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

31. Dhawaaq kaliyaan ku siidaynay, waxayna la mid noqdeen jabad burburay.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَكَانُوا۟
كَهَشِيمِ ٱلْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

32. Quraankana waan u fududaynay xusuus darteed ee ma jirtaa cid ku wacdoomi.

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

Qisooyinkan iyana saasoo kale yuu Quraanku meela badan ugu sheegay, Murtiduse waa in wanaag la raaco, xumaanta iyo madax adayggana laga leexdo iyo ma ruux banii Aadam ah yaa na hanuunin, xaqa umbaa wax la raaca ah. Al-Qamar (18-32).

---

33. Way beeniyeen Qoomkii (Nabi-Luudh) u digiddii.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍۭ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

34. Waxaana ku dirray korkooda Dabayl Dhagaxyo wadata, waxaanse ka nabadgalinnay (Luudh) ehelkiisii (rumeeyay) goor Aroor ah.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ ۖ
نَّجَّيْنَٰهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾

35. Nicmad xaggannaga ka timid darteed, saasaana u abaalmarinnaa ciddii mahadisa (Eebe).

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى مَن شَكَرَ ﴿٣٥﴾

36. Nabi-Luudh wuxuu uga digay qoomkiisii qabashadannada (daran), wayse shakiyeen digiddaas.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا۟ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٦﴾

37. Waxayna dooneen martidiisii (inay xumeeyaan) markaasaan indhaha tirray, waxaana lagu yidhi dhadhamiya caddibaadda Eebe iyo digiddiisa.

وَلَقَدْ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِۦ فَطَمَسْنَآ أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٧﴾

38. Waxaa ku waabariistay caddibaad sugan.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٨﴾

39. Waxaana lagu yidhi dhadhamiya caddibaadda Eebe iyo digiddiisa.

فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٩﴾

40. Waan fududaynay Quraanka xusuus darteed ee ma jirtaa cid wacdoomi.

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤٠﴾

41. Fircoon iyo ehelkiisii waxaa uyimid digid.

وَلَقَدْ جَآءَ ءَالَ فِرْعَوْنَ ٱلنُّذُرُ ﴿٤١﴾

42. Wayna beeniyeen Aayaadkannagii dhammaanteed, markaasaan u qabannay si xoog iyo awood leh.

كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَٰهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٢﴾

Sidoo kale Qoomkii Nabi-Luudh iyo falkoodii xumaa, iyo Fircoon iyo islawaynankiisii wax badanbay Quraanka ku soo aroorcen, mana qarsoona waxay ku dambeeyeen, xumaanlowna saas ha fisho. Al-Qamar (33-42).

---

43. Ma Gaaladiinnan baa ka khayr badan kuwaas mase dambi la'aanbaa idiin ku sugan Kutubta.

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُو۟لَٰٓئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَآءَةٌ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٤٣﴾

44. Mase waxay dhihi koox guulaysan yaanahay.

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٤﴾

45. Waa la jabin kooxda, Dabadayna jeedin.

سَيُهْزَمُ ٱلْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ ٱلدُّبُرَ ﴿٤٥﴾

46. Saacadda (Qiyaame) yaa ballan u ah, Saacadduna iyadaa daran oo khadhaadh.

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَٱلسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٦﴾

47. Kuwa dambiilayaasha ah baadi iyo fogaansho yay ku suganyihiin.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾

48. (Waxaana lagu dhihi) Maalinta Naarta WajiWaji loogu ridi dhadhamiya taabashada Saqara.

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِى ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا۟ مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٨﴾

49. Wax kasta waxaan ku abuurray qadar.

إِنَّا كُلَّ شَىْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

50. Amarkannaguna ma aha mid mooyeen sida Ilbidhiqsi.

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ﴿٥٠﴾

51. Dhab ahaan baan u halaagnay kuwa idin la mid ah, ee wax waantoobi ma jiraa.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥١﴾

52. Wax kastoo dadku falo wuxuu ku suganyahay Kutubta.

وَكُلُّ شَىْءٍ فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٥٢﴾

53. Wax kastoo yar ama waynna waa qoranyahay.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾

54. Kuwa dhawrsadana waxay gali Jannooyin iyo wabiyaal.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾

55. Meel la fadhiisto oo xaq ah oo Eebaha awoodda leh agtiisa ah (yaa u sugnaatay).

فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ﴿٥٥﴾

Gaaladii reer Makaad iyo xaq diidayaashuba kama wanaagsana Gaaladii hore ee la halaagay, Ruux iyaga ka mid ah oo xumaan la'aan Eebe u ballanqaadayna ma jiro, xoog ku faanna qiimo ma leh, immisaa jabtay cid is bidaysay tiro iyo tayaba, xusuuso Maalintii Badar ee Muslimiinta iyo Gaaladu kulmeen iyo Maalmihii ka dambeeyayba, waxayna ku tusin xaqnimada quraanka iyo siduu Eebe ballankiisii u oofiyay, waxaase Gaalo jab Adduun u sii dheer caddibaadda Qiyaame iyo Naarta Saqara.
Eebeheenna wax walbaba qadarbuu ku ahaysiiyay, wax ku culusna ma jiro, wax walbana Kitaab-buu ku yaallaa, kuwa dhawrsadana wuxuu ku abaalmarin Janno iyo sharaf, iyo meel la fadhiisto meeja u fiican. Waxaa laga wariyay Cabdullaahi binu Cumar in Rasuulkii Eebe yidhi (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee)(Ummad la arko waxay leedahay Majuusi, Majuusiga Ummaddaydu waa kuwa dhihi Qadar ma jiro, Hadday bukoodaan ha booqannina, hadday dhintaanna ha u tagina). waxaa wariyay Imaam Axmad Binu xambal.
Hadalkii Nabiga ee saxiixa ahaana waa: (Eebe kaalmayso hana cajisin, haddii wax kugu dhaco dheh waa qadar Eebe wuxuu doonayna wuu falay, Hadhihin haddaan falilahaa sidaas waxay noqonlahayd sidaas, qoomammo waxay furtaa fal shaydaan). Al-Qamar (43-55).

# Suurat Ar-Raxmaan

# سُورَةُ الرَّحْمَٰنِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee Naxariis Guud iyo Mid Gaaraba Naxariista:

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Eebaha) Raxmaan ah.

ٱلرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾

2. Wuxuu baray (Nabiga iyo dadka kalaba) Quraanka.

عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ﴿٢﴾

3. Dadkana wuu abuuray.

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ﴿٣﴾

4. Wuxuuna baray dadka (Hadalka).

عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ﴿٤﴾

5. Qorraxda iyo dayaxuna waxay ku socdaan xisaab.

ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ٥

6. Xiddigga iyo Geedkuba way Sujuudaan (Eebe Dartiis).

وَٱلنَّجْمُ وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ٦

7. Samadana Eebaa koryeelay, Garsoorna wuu dajiyay.

وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ ٧

8. Si aydaan uga gudbin Caddaaladda.

أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ٨

9. Miisaanka ku hagaajiya Caddaalad, hana nusqaamininna.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ
وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ٩

10. Dhulkana Eebe wuxuu u dajiyay khalqiga.

وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ١٠

11. Dhexdiisa waxaa ah Faakihad (khudaar) iyo Timir Fiido leh.

فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ١١

12. Xubuubna (midho) ball leh iyo udgoona wuu abuuray.

وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ١٢

13. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan (Insi iyo Jinniyow).

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٣

14. Dadka Eebaa ka abuuray dhoobo Jilay oo kale ah.

خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ١٤

15. Jaankana wuxuu ka abuuray ololka Naarta.

وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ١٥

16. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٦

Eebe wuxuu ku billaabay Magaciisa Raxmaan ah, iyo Nicmooyin badan oos ugu nicmeeyay khalqigiisa, sida Quraanka uu baray Addoomadiisa, Abuuridda, hadalka, Qorraxda, Dayaxa, Xiddigaha, Geedaha, Cirka, Dhulka iyo Caddaaladda uu soodajiyay, Saas daraadeed yuu ku soo celceliyay Suuraddan u digidda beeninta Nicmooyinkiisa.
Jaabir waxaa laga wariyay Eebe ha ka raalli noqdee inuu yidhi: Waxaa u Soo baxay Rasuulkii Eebe Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee Asaxaabtiisii, wuxuuna ku akhriyay Suuratu-Rraxmaan billawgeeda ilaa dhammaadkeeda, markaasay aamuseen wuxuuna yidhi: (Waxaan ku akhriyay Suuraddan Jinniga Habeenkii Jinniga, iyagaana idinka fiicnaa Raddinta (Jawaab), markastoon imaaddo hadalka Eebe Sarreeye: (Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan) waxay dhahaan: Mid Nicmadaada ka mid ahna Eebahannow beeninmayno Adaana mahad iska leh). waxaa wariyay Tirmidi. Ar-Raxmaan (1-16).

---

17. Ilaaheen waa Eebaha Labada Qorrax ka soo bax iyo Labada Qorrax u dhac.

رَبُّ ٱلْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ ٱلْمَغْرِبَيْنِ ١٧

18. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ١٨

19. Eebe waan kan Labada Badood dariseeyey iyagoo kulmi.

مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ١٩

20. Dhexdoodana yeelay soohdin (kala reebta) iskumana xadgudbaan.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ٢٠

21. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢١

22. Waxaa lagala baxaa Baddaas Lu'Lu' iyo Murjaan (Jawhar).

يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ٢٢

23. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

24. Eebe waxaa u sugnaaday Doomaha socda Badda oo Buuro la mid ah.

وَلَهُ ٱلْجَوَارِ ٱلْمُنشَـَٔاتُ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَـٰمِ ٢٤

25. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

26. Dhammaan waxa (Dhulka) korkiisa ah wuu tagi.

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ٢٦

27. Waxaase hadhi Eebaha wayn ee sharafta leh.

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو ٱلْجَلَـٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٢٧

28. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨

Qorraxdu halkay ka soo muuqato, ama ku qarsoonto, badaha aan isku khaldamaynin Jowharta lagala soo baxo, Doomuhuna dhex sabbeeyaan iyo khalqiga intiisa kalaba Eebaa iska leh, isagaana maamula, wax kasta oo Dhulka ku dul-noolna wuu tagi oo dhiman, wax Eeba ka soo hadhay oo joogi ama baaqi ahaanna ma jiro, saa darteed. waa in la hormarsadaa camal wax tara maalinta aan Naf kale wax taraynin in Eebe doono mooyeen. Ar-Raxmaan (17-28).

---

29. Waxaa Eebe wax waydiista Samada iyo Dhulka waxa ku sugan, goorwalbana wuxuu maamuli arrin.

يَسْـَٔلُهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِى شَأْنٍ ٢٩

30. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠

31. Waana idin xisaabin si dhab ah Insi iyo Jinniyow.

سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١

32. Nimcooyinka Eebana teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢

33. Jinni iyo Insiyow haddaad kartaan inaad ka baxdaan Samada Jahooyinkooda iyo Dhulka ka baxa, kamana bixikartaan xujo la‘aan.

يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنِ ٱسْتَطَعْتُمْ أَن تَنفُذُوا۟
مِنْ أَقْطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ فَٱنفُذُوا۟ ۚ لَا تَنفُذُونَ
إِلَّا بِسُلْطَٰنٍ ﴿٣٣﴾

34. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

35. Eebe (hadduu doono) wuxuu idinku diri Olol Naar ah, iyo Maar (la dhalaaliyay) umana gargaarsanaysaan.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

36. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

37. Markay Samadu dillaacdo oy noqoto ubax guduudan oo subag la mid ah (dhalaasho) markaas dadkaa la abaalmarin).

فَإِذَا ٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَٱلدِّهَانِ ﴿٣٧﴾

38. Nimcooyika Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾

39. Maalintaas Ruux la warsan dambigiisa Insi iyo Jinniba ma jiro.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ﴿٣٩﴾

40. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾

Cidwalba way ubaahantahay Ilaaheed, cir iyo Dhul iyo meel kastaba ha joogtee, Eebana isagaa goor walba maamula khalqigiisa, isagaana xisaabin Qiyaamada, wax awood ah ama xoog ah oo ilaahay lagaga hortagaana ma jiro, iyo wax ka carari kara midna, xumaanlowgana wuxuu ku abaal-marin xumaan, wax gargaara ahna ma helo maalinta xisaabta iyo Qiyaamaha, Eebana wax kama qarsoona cidna wax ma warsado Maalinta abaal-marinta. Ar-Raxmaan (29-40).

---

41. Dambiilayaasha waxaa lagu aqoonsan astaamahooda, waxaana la qaban Foodda iyo gommadaha (Naartaana lagu tuuri).

يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى
وَٱلْأَقْدَامِ ﴿٤١﴾

42. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan,

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾

43. Tani waa Jahannamadii ay beeniyeen Dambiilayaashu (yaa lagu dhihi).

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٤٣﴾

44. Waxay ku meereysan Jahannamo iyo biyo kulayl daran dhexdooda.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٤﴾

45. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٥

46. Ruuxii ka yaaba Eebe hor istaaggiisa wuxuu mudan Laba Janno.

وَلِمَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ٤٦

47. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٧

48. Jannooyinkaas oo midabyo leh (iyo Laamo).

ذَوَاتَآ أَفۡنَانٖ ٤٨

49. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٩

50. Waxaa laga helaa ilo socda.

فِيهِمَا عَيۡنَانِ تَجۡرِيَانِ ٥٠

51. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥١

52. Waxaa laga helaa nooc kasta oo Faakiha ah (Khudaar ah).

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٖ زَوۡجَانِ ٥٢

53. Nimcooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٣

Sama falaha iyo xumaan faluhu iskuma qasna Eeba agtiisa, waxaana dambiilaha lagu aqoonsan calaamooyinkiisa, ciqaab iyo Naarta Jahannama oo lagu tuurana wuu la kulmi, taasoo uu dhexmeereysan, lamana dulmiyin ee isagaa xaqa beeniyay, Ruuxiise ka yaaba Eebe la kulankiisa iyo xisaabtiisa waxaa lagu abaalmarin Janno wanaag ku dhanyahay, Nicmooyinka Eebeheen waa in lagu mahadnaqo khayrkana loogu kaalmaysto. Ar-Raxmaan (41-53).

---

54. Waxay ku dangiigsan (ehlu Jannuhu) Gogol ay tahay hoosteedo istabraq (xariir) Midhaha Jannooyinku waa u dhawyihiin.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشِۭ بَطَآئِنُهَا مِنۡ إِسۡتَبۡرَقٖۚ
وَجَنَى ٱلۡجَنَّتَيۡنِ دَانٖ ٥٤

55. Nicmooyinka EebeTeebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٥

56. Jannooyinka iyo Firaashka waxaa ku sugan Haween Indha waawayn oo dhawrsoon oosan taabanin horay Insi iyo Jinni midna.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرۡفِ لَمۡ يَطۡمِثۡهُنَّ إِنسٞ قَبۡلَهُمۡ
وَلَا جَآنّٞ ٥٦

57. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٧

58. Waxaad moodaa Haweenkaas Yaaquut iyo Murjaan (Jawhar midab leh).

كَأَنَّهُنَّ ٱلۡيَاقُوتُ وَٱلۡمَرۡجَانُ ٥٨

59. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

60. Wanaag abaalkiisu soo wanaag ma aha.

هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ٦٠

61. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

Adduunku waa Guri shaqo, Aakhirana waa Guriga abaal-marinta, Suuraddanna wax badan yuu Ilaaheen kaga warramay jannada iyo tilmaameheeda, iyo wanaaggeeda, iyo in ehlu Jannuhu ku noolaan khayr iyo Nicmo, iyo wax kasta oo wanaag ah, Eebaana ku abaal mariyay Nicmadaas, maxaa yeelay wanaag abaalkiisu waa wanaag
Anas Binu Maalik waxaa laga wariyay inuu yidhi: Rasuulka Eebe yaa akhriyay Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: (Wanaag Abaalkiisu soo wanaag ma aha) wuxuuna yidhi: «Ma ogtihiin wuxuu Eebihiin yidhi?» waxay dheheen: Eebe iyo Rasuulkiisaa og, wuxuu yidhi·« wuxuu leeyahay Ruuxaan ugu Nicmeeyay Eebe aqoonsı abaalkiisu waa Janno». waxaa shegay Bagawi. Ar-Raxmaan (54-61).

---

62. Waxay heli Labadaas Janno ka sokow kuwa kale.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

63. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

64. Waana Laba Jannoo madow (cagaaran).

مُدْهَآمَّتَانِ ٦٤

65. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

66. Waxaa dhexdeeda ah Laba ilood oo burqan.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

67. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

68. Dhexdooda waxaa ah Faakihad (khudrad) iyo Timir iyo Rummaan.

فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٨

69. Nicmooyinka Ecbe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩

70. Dhexdooda waxaa ah Haween khayr leh oo Quruxsan.

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ٧٠

71. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١

72. Waa Haween Indhacad oo Gurigooda jooga.

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ٧٢

73. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣

74. Waa Haween uusan horay u taabanin Insi iyo Jinni midna.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٧٤

75. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٥

76. Waxayna ehlu-Jannuhu ku dangiigsan Barkimo cagaaran iyo Gogol Quruxsan,

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ٧٦

77. Nicmooyinka Eebe teebaad beeninaysaan.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٧

78. Waxaa barakadiisu badnaatay Magaca Eebaha wayn ee shrafta leh.

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٧٨

Saasoo kale waxay Aayadahani ka qisoon Jannada iyo ehelkeeda iyo waxa wanaag ah ee Eebe ku dhammeeyay, waxayna Suuraddu ku soo uruursatay markay wax badan soo Celcelisay Nicmada Ilaahay iyo inaan la beeninin waynida Ilaaheen iyo sharaftiisa, waxaana waajib ah in si dhab ah loo qaddariyo loona caabudo, maxaa yeelay waa Ilaaha Adduunkiyo Aakhiraba, Ee mu'miniinta u naxariista, Dambiila-yaashana ka aarsada.
Waxaa la waydiiyay Xasanul-Basri hadalka Eebe Sarreeye (Gogol quruxsan) Wuxuuna yidhi: Waa Gogosha ehlu-Jannaha ee Aabihiin waayee doona. Ar-Raxmaan (62-78).

## Suurat Al-Waaqicah سُورَةُ الوَاقِعَةِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Markay Qiyaamadu dhacdo.

إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١

2. Dhiciddaas wax beenin ma jiro (markay arkaan).

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢

3. Waana (mid) hoos u dhiga kor u dhiga ah.

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣

4. Marka la gilgilo Dhulka gilgilid.

إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤

5. Buurahana la ridqo.

وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥

6. Oy noqoto boodh Firdhisan.

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦

7. Ood ahaataan Saddex nooc, (markaasaa dadka la soo bixin).

وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ﴿٧﴾

8. Kuwa midigta mari (waa Ehlu-Jannehee), ma taqaan kuwa midigta mari.

فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ﴿٨﴾

9. Iyo kuwa bidixda mari (waa ehlu-Naarkee) ma taqaan kuwa Bidixda mari.

وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ﴿٩﴾

10. Iyo kuwii aad u hormaray.

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ﴿١٠﴾

11. Waa kuwa Eebe dhaweeyay.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿١١﴾

12. Waxayna gali Jannooyin Nicma leh.

فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿١٢﴾

13. Waana Koox ka mid ah kuwii hore.

ثُلَّةٌ مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾

14. Iyo wax yar oo ka mid ah kuwii dambeeyay.

وَقَلِيلٌ مِّنَ ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٤﴾

15. Sariiro Dahab laga sameeyay yayna ku sugnaan.

عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ﴿١٥﴾

16. Oy kuna dangiigsan korkeeda iyagoo is qaabili.

مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيْهَا مُتَقَٰبِلِينَ ﴿١٦﴾

Maalinta Qiyaame waa magacyo badantahay, waynideeda iyo dhibkeeda darteed, dhab-ahaanbayna u iman markaasay cid walba rumayn, maxayse tari rumayni waqtigaas, waxaana dhaca Maalintaas dad kor loo qaado oo la sharrifo iyo mid hoos loo dhigo oo la dulleeyo, dadkuna wuxuu noqon Saddex Qaybood, kuwa aad u hormaray iyo kuwo Kitaabkooda Midigta ka qaadan, iyo kuwo xun oo Jidka Jahannama Qaadi, saas darteed yey waajib tahay inuu u darbado Ruux walba Maalintaas, kana fiirsado Kooxduu noqon isagoo Eeba ku xidhan.
Cusmaan Binu Suraaqa wuxuu sheegay: In Saacadda Qiyaame hoos Ugu dhigi Naarta Cadowga Eebe, Jannaduna kor ugu qaadi Awliyadiisa. Al-Waaqicah (1-16).

---

17. Waxaa la dhex wareegi wiilal waari.

يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٧﴾

18. Koobab iyo kildhiyo iyo weel uu ka buuxo macaan socda.

بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿١٨﴾

19. Madax xanuun iyo caqlitagid midna ma leh.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿١٩﴾

20. Faakihaday «khudaartay» doonaanna way heli.

وَفَٰكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢٠﴾

| | |
|---|---|
| 21. Iyo Hilib Shimbir oo kay rabaan ah. | وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢١﴾ |
| 22. Iyo Haween Janno oo Indha cad-cad. | وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٢﴾ |
| 23. Ood mooddo Jawhar la ilaaliyay. | كَأَمْثَٰلِ ٱللُّؤْلُؤِ ٱلْمَكْنُونِ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Waana abaalmarin waxay Camal-fali jireen (oo wanaag ahaa). | جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. Kumana maqlaan Jannada hadal micno darra iyo dambi midna. | لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾ |
| 26. Waxayse ku Maqli Salaan (dhex-dooda ah). | إِلَّا قِيلًا سَلَٰمًا سَلَٰمًا ﴿٢٦﴾ |

Waxaas wanaag iyo Janno ah waxaa Eebe u darbay Koox ka mid ah ehlu-Jannaha oo ah kuwo ku hormaray wanaagga iyo khayrka, waxayna muujin Arrintaasu inayan darajada Jannadu isku mid ahayn, inkastoy mid waliba ku filantahay ehelkeeda. Nicmada Aakhiro iyo cabbitaankeedu midna xanuun iyo madax xanuun ma leh.
Ibnu-Cabbaas waxaa laga wariyay inuu yidhi: Khamrada (Adduunka) afar arrimoodbay leedahay «Waalli, Madax xanuun, Mantag iyo Kaadi». Al-Waaqicah (17-26).

---

| | |
|---|---|
| 27. Kuwa Midigta mari, Ma taqaan kuwa midigta. | وَأَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٧﴾ |
| 28. Waxay heli Geedka Sidriga ah oon Qodax lahayn. | فِى سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٨﴾ |
| 29. Iyo Geedka Dhalxiga ah oo buuxa. | وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٢٩﴾ |
| 30. Iyo Hoos joogta ah. | وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣٠﴾ |
| 31. Iyo Biyo socda (goor walba). | وَمَآءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣١﴾ |
| 32. Iyo Faakiha badan. | وَفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٢﴾ |
| 33. Oon la goynaynin lana reebaynin. | لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٣﴾ |
| 34. Iyo Gogol la koryeelay. | وَفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٤﴾ |
| 35. Annagaa ahaysiin (Da‘yarayn Ha-weenka Jannada). | إِنَّآ أَنشَأْنَٰهُنَّ إِنشَآءً ﴿٣٥﴾ |
| 36. Kana dhigi kuwa aan la taaban. | فَجَعَلْنَٰهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٦﴾ |
| 37. Oy is jecelyihiin (Raggooda) simanna. | عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٧﴾ |

38. Kuwa Midigta yaa muta (arrintaas).
لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨

39. Waana Koox kuwii hore ka mid ah.
ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩

40. Iyo Koox kuwa dambe ka mid ah.
وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠

Kuwa Midigta mari oo Jannada aadi, ama Kitaabkooda Midigta laga siin waa Kooxda Labaad ee Suuraddani ka warrami, waxaana ka horreeyay saabiqiintii, siduuna Eebe khayr badan iyo Janno ugu abaal-marin kuwii hormaray yuu ugu yaboohay wanaag kuwii Midigtana, maxaa yeelay khayrka iyo Naxariista Eebe waa badantahay wuxuuna ku shubaa cidduu doono, Camal wanaagsan iyo shaqase Waa laga maarmaan Ruuxii Caqli leh. Al-Waaqicah (27-40).

---

41. Kuwa Bidixda mari, ma taqaan kuwa Bidixda.
وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

42. Waxay ku sugnaan Naar daran iyo Biyo kulayl badan.
فِي سَمُومٖ وَحَمِيمٖ ٤٢

43. Iyo hoos madow oo wax guba.
وَظِلّٖ مِّن يَحۡمُومٖ ٤٣

44. Aan qaboobayn aragna fiicnayn.
لَّا بَارِدٖ وَلَا كَرِيمٍ ٤٤

45. Waxay ahaayeen arrintaas ka hor kuwo ku raaxaysta (Xumaanta).
إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَبۡلَ ذَٰلِكَ مُتۡرَفِينَ ٤٥

46. Waxayna Daa'imi jireen dambi wayn.
وَكَانُواْ يُصِرُّونَ عَلَى ٱلۡحِنثِ ٱلۡعَظِيمِ ٤٦

47. Waxayna dhihi jireen ma markaan dhimanno oon Lafo iyo Carro noqonnaa lana soo bixin.
وَكَانُواْ يَقُولُونَ أَئِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا
وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٤٧

48. Ama Aabayaalkannagii horreeyay.
أَوَ ءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ٤٨

49. Waxaad dhahdaa kuwii horreeyay iyo kuwii dambeeyayba.
قُلۡ إِنَّ ٱلۡأَوَّلِينَ وَٱلۡأٓخِرِينَ ٤٩

50. Waxaa loo soo kulmin Maalin la yaqaan (Qiyaamo).
لَمَجۡمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٥٠

51. Markaas Baadiyaalyahow Beeniyayaasha ah.
ثُمَّ إِنَّكُمۡ أَيُّهَا ٱلضَّآلُّونَ ٱلۡمُكَذِّبُونَ ٥١

52. Waxaad wax ka cunaysaan Geed xun.
لَأٓكِلُونَ مِن شَجَرٖ مِّن زَقُّومٖ ٥٢

53. Aad kana buuxinaysaan Caloosha.
فَمَالِـُٔونَ مِنۡهَا ٱلۡبُطُونَ ٥٣

54. Waxaadna ku cabbaysaan Biyo kulayl badan.

فَشَٰرِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

55. Waxaadna u cabbaysaan sida Geel aad u ooman.

فَشَٰرِبُونَ شُرْبَ ٱلْهِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Kaasina waa waxa lagu soori (Gaalada) Maalinta abaalmarinta (Qiyamada).

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٥٦﴾

Kuwanna waa Qaybtii Saddexaad ee Suuraddu sheegtay, Labadii horana waxay ahaayeen ehlu Janno, kuwan Bidixda marayna waxay noqdeen ehlu-Naar. Eebana cidna ma dulmiyo, hase yeeshee wuxuu ka abaal-mariyaa camalkiisa uun maxaa yeelay xumaan badane, xad-gudba, soobixinta beeniyay oo Jidka xun raacay la mid ma aha sama fale, Eebe addeece iyo Jid wanaagsan qaade.
Ibnu-Cabbaas wuxuu yidhi: Dambiga wayni waa Gaalnimo, Mujaahid iyo Cikrima-na saasaa laga sheegay. Al-Waaqicah (41-56).

---

57. (Eebe wuxuu yidhi) Annagaa idin abuurraye maxaad la rumaynwaydeen (soo bixinta).

نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

58. Ka warrama Dhibicda aad tuuraysan «Manida».

أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾

59. Ma idinkaa abuura mase Annagaa abuurra,

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

60. Annagaa idinku eheynay Geerida, Ruux naga fakanna ma jiro.

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

61. Inaan idinku baddallo kuwo idin la mid ah oon idinka ahaysiinno waxaydaan aqoon.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ
فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

62. Dhabahaanbaad u ogtihiin abuuriddii hore, ee maad wax xusuusataan.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

63. Ka warrama waxaad beereysaan.

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

64. Ma idinkaa soo dhaliya mase Annagaa soo dhalinna.

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

65. Haddaan doonno waxaan ka dhigaynaa burbur (aan wax tarin) markaasaad yaabaysaan (murugoonaysaan).

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

66. (Idinkoo dhihi) Waa nala khasaariyay.

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾

67. Mase waa nala hoojiyay.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

68. Ka warrama Biyahaad cabbaysaan.

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

69. Ma idinkaa ka soo dajiyay Daruurta mase annakaa soo dajinnay.

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

70. Haddaan doonno waxaan ka yeelaynaa khadhaadh (aan la hollin karin) ee maad ku mahadisaan (Eebe).

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Ka warrama Dabkaad Madagta ka shiddaan.

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ﴿٧١﴾

72. Ma idinkaa ahaysiiyay Geedkeeda mase annagaa ahaysiinnay.

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾

73. Annagaa ka dhignay Dabka waano iyo nacfiga kuwa Safarka ah (iyo cidlada).

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾

74. Ee waynee oo u Tasbiixso Magaca Eebaha wayn.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

Aayadahan waxay ka warrami Awoodda Eebe iyo Nicmooyinkiisa uu Dadka ugu Nicmeeyay, sida abuuridda Cunnada uu Dhulka ka soo bixiyo, Biyaha macaan oos Cirka inooga keeno'iyo Geedaha uu Dabka ku Abuuray si looga shito iyo khayrkiisa kale ee badanba, Hadal iyo dhammaanna Eebe mahad, ammaan iyo Addeecidbuu mutaa si loogu liibaano naxariistiisa waasaca ah.
Waxaa la wariyay «in Muslimiintu Saddex wadaagaan: Dabka, Daaqa iyo Biyaha» Waxaa wariyay Axmad iyo Abuu-Daawuud. Al-Waaqicah (57-74).

---

75. (Eebe wuxuu yidhi) Waxaan ku dhaartay halkay Xiddiguhu ku dhacaan (ku qarsoomaan).

۞ فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾

76. Waana dhaar wayn haddaad ogtihiine.

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٦﴾

77. Quraanku waa shay sharaf leh.

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ﴿٧٧﴾

78. Wuxuuna ku suganyahay Kitaab la dhawray.

فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ﴿٧٨﴾

79. Mana taabto Ruuxaan Daahir ahayn.

لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ﴿٧٩﴾

80. Waxaana soo dajiyay Eebaha Caalamka.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾

81. Ee ma Quraankan yaad beeninaysaan.

أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨١﴾

82. Ood ka yeeleysaan (mahaddii) Risqigiinna beenin (Xaqa).

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾

83. Maxaydaan markay Naftu dhuunta gaadho.

فَلَوْلَا إِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾

84. Idinkuna aad fiirinaysaan (Ruuxa dhiman).

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾

85. Annaguna aan idiinka dhawnahay, Laakiinse aydaan arkaynin.

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٥﴾

86. Haddaad tihiin kuwa aan la soo bixinaynin.

فَلَوْلَا إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ﴿٨٦﴾

87. Maad Nafta ku celisaan, haddaad Run sheegaysaan.

تَرْجِعُونَهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٨٧﴾

88. Hadduu ka mid yahay (Ruuxa dhiman) kuwa Eebe dhaweeyay.

فَأَمَّا إِن كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٨٨﴾

89. Wuxuu heli naxariis iyo farax iyo-Jannada Naciima.

فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٨٩﴾

90. Hadduu yahay kuwa Midigta marina.

وَأَمَّا إِن كَانَ مِنْ أَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٩٠﴾

91. Nabadgalyaa u sugnaatay (iyo wanaag).

فَسَلَامٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَابِ الْيَمِينِ ﴿٩١﴾

92. Hadduu yahay kuwa xaqa beeniyay ee dhumayna.

وَأَمَّا إِن كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِينَ الضَّالِّينَ ﴿٩٢﴾

93. Wuxuu heli martiqaad iyo kulaylbadan.

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٣﴾

94. Iyo galidda Naarta Jaxiimo.

وَتَصْلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٤﴾

95. Waxaas (la soo sheegay) waa run dhab ah.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِينِ ﴿٩٥﴾

96. Ee u tasbiixso Magaca Eebaha wayn.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٩٦﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay Xiddigaha iyo halkay ku qarsoomaan'waana dhaarwayne in Quraanku sharaf leeyahay, dhawrsoonna yahay, Ruuxaan nadiif ahaynna u habboonayn inuu taabto, xagga Eebana ka soo dagay, wax la beeniyo iyo wax la dafirana uusan ahayn, Eebahaas wayn ee awoodda leh isagaa wax dila wuxuu doonana wax baajin kara ma jiro, Dadkuna siday Suuraddu horayba u sheegtay waa Saddex qaybood, Laba ehlu Janna ah oo liibaanay iyo mid khasaaray.
Cuqba Binu Caamir Wuxuu yidhi: Markay ku soo dagtay Rasuulka Eebe Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee (U tasbiixso magaca Eebahaaga wayn) wuxuu yidhi: «Yeela Rukuucdiinna», markay soo dagtay: (U tasbiixso magaca Rabbigaaga sare) Wuxuu yidhi Rasuulkii Eebe «Yeela Sujuudiinna» Waxaa wariyay Axmad, Abuudaawud iyo Ibnu-Maajah. Bukhaarina wuxuu ka wariyay Abii-Hurayre inuu yidhi, Rasuulkii Eebe wuxuu yidhi: «Laba Kalimo oo Carrabka ku fudud miisaanka-na ku culus Eebaha Raxmaanahna Jecelyahay waa: Eebaa Ceeb ka dheer'mahadna leh, waxaa Ceeb ka dheer Eebaha wayn». Al-Waaqıcah (75-96).

# Suurat Al-Xadiid

# سُورَةُ الحَدِيدِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee naxariis guud iyo mid Gaaraba naxariista.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ١

1. Waxaa Eebe sharrifa (oo wayneeya) waxa ku sugan Samaawaadka iyo Dhulka, Eebana waa adkaade falsan.

لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢

2. Waxaa Eebe u sugnaaday xukunka samaawaadka iyo Dhulka. isagaa waxa nooleeeya waxna dila, waxwalbana wuu karaa.

هُوَ ٱلْأَوَّلُ وَٱلْءَاخِرُ وَٱلظَّٰهِرُ وَٱلْبَاطِنُ
وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ٣

3. Eebe waa kan horreeyay, waana kan dambayn, waana kan muuqda (khalqigiisa) awgiis waana kan (Indhaha) ka qarsoon waxwalbana og.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ
ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِى ٱلْأَرْضِ
وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا
وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٤

4. Eebe waa kan ku abuuray Samaawaadka iyo Dhulka Lix Maalmood qaddarkood, markaasna Carshiga ku ekaaday (si u cunnanta) wuxuuna ogyahay waxa Dhulka gali iyo waxa ka soo bixi, waxa Samada ka soo dagi iyo waxa u kori, Eebana waa idinla joogaa meelkastood ku sugantihiinba*, waxaad camal falaysaanna Eebe waa arkaa.

لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٥

5. Eebaa iska leh xukunka Samada iyo dhulka, xaggiisaana loo celin ummuuraha.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ
وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٦

6. Eebe waa kan habeenka iyo dharaarta is dhex galiya (kala badiya) waxa laabta ku jirana waa ogyahay.

Eebe wuxuu mutaa sharrifaad iyo waynayn, maxaayeelay isagaa ahaysiiyay khalqiga, wax walbana maamula, waana kan horreeyay dambaynna, xukunka iyo awoodda Caalamkuna maamulkiisa ku hoosjiro, wax ka qarsoonna ma jiro, tasarrufkana isagaa iska leh, haddaadan adugu arkinna isagaa ku arka, Rasuulkii Eebana Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa ha yeelee wuxuu yidhi: «Iimaan waxaa ugu fiican inaad ogaato in Eebe kula joogo sidaad tahayba». Al-Xaadiid (1-6).

* La joogid ogaal iyo awood iyo kaalmo iyo ka warqab Sida ay ku Fasireen culumadii asaxaabta iyo intii wanaag ku raacday mana aha Ilaahbaa naftiisii ku dhexjira meel kasta, waana ka hufanyahay sidaas, ee Alle waa ka sarreeyaa khalqigiisa. (dib u eegaha)).

7. Rumeeya Eebe iyo Rasuulkiisa, bixiyana waxa ka mid ah wuxuu idiinka dhigay wakiillo (maamulkiisa) kuwa rumeeyay Eebe oo idinka mid ah waxna bixiyay waxay Mudan ajir wayn.

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم
مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟
لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

8. Maxaad leedihiin ood la rumayn waydeen Eebe, isagoo Rasuulkuna idiinku yeedhi inaad rumaysaan Eebihiin, isagoo Eebe ballan idinka qaaday haddaad mu'miniin tihiin.

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟
بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

9. Eebe waa kan soo dajiyay Aayaad cadcad si uu idiinka bixiyo mugdiga,Nuurna idiinku bixiyo, Eebana waa idiin naxariis badanyahay.

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ
لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٩﴾

10. Maxaad leedihiin ood wax ugu bixinwaydeen Jidka Eebe isagoo Samaawaadka iyo Dhulka dhaxalkooda iska leeyahay, masinna Ruux wax bixiyay Maka furashadeedii ka hor oo Jahaaday, kuwaasaa ka Ajri wayn kuwii bixiyay oo dagaalamay ka dib, dhammaantoodna Eebe wuxuu u yaboohay wanaag, Eebana waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ
وَقَٰتَلَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟
مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ ۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾

11. Waa kuma kan Eebe amaah wanaagsan amaahin (wax bixin) oo markaas uu u laablaabo,Ajri wanaagsanna hela.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ
وَلَهُۥٓ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١١﴾

Rumaynta xaqa iyo daa'imkiisuba waa waajib, saasoo kale Jidka Eebe oo wax lugu bixiyo iyo Jahaadkuba iyana waa wajib, maxaayeelay Cirka, Dhulka iyo waxa ku suganba oy xooluhu ka mid yihiin Eebaa iska leh, ee dadka waxaa loo siiyay inay wanaag ku falaan'xumaantana ka reebaan.
Cabdullaahi binu Shakhiir waxaa laga wariyay inuu yidhi: waxaan u imid Rasuulkii Eebe Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee isagoo leh: «waxaa idin shuqliyay wax badsasho, Ibnu aadam wuxuu dhihi: Xoolahaygii, oo miyaad ku leedahay xoolahaaga waxaad cunto ood dhammaysato'ama aad xidhato oo Duugayso'ama aad sadaqaysato ood hormarSato mooyee? wixii intaas ka soo hadhay waad ka tagi ood u dhaafi Dad». waxaa wariyay Muslim iyo Imaamu Axmad.
Markaas waa inaan xaqa rumaynaa waxna bixinnaa ılleen Rasuulkii iyo Quraanka yaa wanaag inoogu yeedhiye, wax bixinta iyo Jahaadka iyo camalkuna isku mid ma aha, ee waa kala tagsanyihiin marka la eego waqtiga iyo dhibaatada, inkastoo guud ahaan ay wanaag tahay'saas daraadeed yaa looga baahanyahay Ruuxa mu'minka ah: rumayn xaqa, wax bixin, Jahaad iyo camal fiican oo wax tara Labada Daaroodba. Al-Xadiid (7-11).

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ
وَبِأَيْمَانِهِم بُشْرَاكُمُ الْيَوْمَ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

12. (Xusuusta) Maalinta aad arki Mu'miniinta Rag iyo Haweenba iyagoo nuurkoodu socda hortooda iyo Midigtooda, waxaana lagu dhihi bishaaraysta Maanta, waa Jannooyin Ay dureeri dhexdooda Wabiyaal iyagoo ku waari dhexdeeda, taasina waa liibaan wayn.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ لِلَّذِينَ آمَنُوا
انظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ
فَالْتَمِسُوا نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُ بَابٌ بَاطِنُهُ فِيهِ
الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِن قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٣﴾

13. waa Maalinta Munaafiqiintu Rag iyo Haweenba ay ku dhihi kuwa xaqa rumeeyay na suga aan ka Dhuxul qaadanno Nuurkiinnee, waxaana lagu dhihi ku noqda gadaashiinna,waydiistana Nuur, markaasaa layeelaa dhexdooda Darbi xaggiisa gudahana Naxariis tahay, xaggiisa dibaddana Caddibaad tahay.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ
أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ
حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ وَغَرَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿١٤﴾

14. Way u dhawaaqi Mu'muniinta iyagoo leh miyaannaan idinla jirin, Mu'miniintuna waxay ku dhihi haa (waad nala jirteen) laakiin waxaad balayseen Naftiinna,xumaanna waad la sugteen (Nabiga Iyo Mu'miniinta), waadna shakideen waxaana idinku kadisay yididiilo (been ah) Inta amarka Eebe ka yimaaddo (Geerida) waxaana Eebe idinku kadsiiyay Kadiye (Shaydaan).

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ
مَأْوَاكُمُ النَّارُ ۖ هِيَ مَوْلَاكُمْ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

15. Maanta (Qiyaamada) laydin kama aqbalo is furasho idinka iyo kuwa Gaaloobay midna, Hoygiinnuna waa Naar waadna mudataan, meel loo hoydana iyadaa u xun.

Maalintaa waxaa la arki Mu'miniinta Rag iyo Haweenba oo Nuur hor socdo looguna bishaarayn wanaag, Munaafiqiintuse waa ka duwantahay'waxayna la kulmi murug iyo xumaan, waxayna ka codsan Mu'miniinta inay sugaan Nuurkana wax ka siiyaan, hasayeeshee Daarta Aakhiro Nuur laguma qaato, waxaase lagu kasbadaa Adduunka, Ruuxse baloobay, oo xaqa shakiyay, oo Yididiila been ah iyo Shaydaan ku kadiyay intuu ka dhinto miyaa xoolo isku furasho iyo calaacal wax u tari Maalinta Qiyaame.

Ibnu-Cabbaas waxaa laga wariyay inuu yidhi: Rasuulkii Eebe wuxuu yidhi Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Eeba sarreeye wuxuu Dadka ugu yeedhaa Maalinta Qiyaame magacyadooda isagoo asturi Addoomadiisa, markase Jidka (Siraad) la joogo Eebe sarreye wuxuu siin Ruux kastoo Mu'min ah iyo Ruux kastoo Munaafiq ahba Nuur, markay Jidka marayaan Yaa Eebe ka qaadaa Nuurka Munaafiqa, markaasay dhahaan Munaafiqiintu: nasuga aan Nuurkiinna ka dhuxulqaadannee, Mu'miniintuna waxay dhihi: Eebahannow noo taam yeel Nuurkannaga, Markaasaan Ruuxna Ruux kale Xusuusanaynin». Waxaa wariyay Dhabaraani. Al-Xadiid (12-15).

16. Miyayan u dhawaanin kuwa xaqa rumeeyay inay u khushuucdo quluubtoodu xusidda Eebe (Quraanka) iyo waxa xaqa ah ee dagi, oyna la mid noqonin kuwii Kitaabka la siiyay horay (Yahuud iyo Nasaaro) oo muddadu ku dheeraatay, markaas ay ingagtay Quluubtoodu, wax badan oo ka mid ahna waa Faasiqiin (ka baxay Xerada).

۞ أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ
ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟
ٱلْكِتَـٰبَ مِن قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَـٰسِقُونَ ﴿١٦﴾

17. Ogaada in Eebe nooleeyo Dhulka dhimasho ka dib, wuuna idiin caddeeyay Aayaadka si aad wax u kastaan.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا
لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

18. Ragga wax Sadaqaysta iyo Haweenka wax Sadaqaysta oo Eebana Amaah wanaagsan Amaahiya (waa Sadaqada) waa loo laablaabi, waxayna leeyihiin Ajri sharaf leh.

إِنَّ ٱلْمُصَّدِّقِينَ وَٱلْمُصَّدِّقَـٰتِ وَأَقْرَضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا
حَسَنًا يُضَـٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Kuwa rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa kuwaasu waa Runbadanayaal, Shuhadaduna Eebe agtiisa ajri iyo Nuur bay ku mudan kuwase Gaaloobay beeniyayna Aayaadkannaga kuwaasi waa ehelka Naarta Jaxiimo.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَ ۖ
وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمْ لَهُمْ أَجْرُهُمْ وَنُورُهُمْ ۖ
وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَآ أُو۟لَـٰٓئِكَ
أَصْحَـٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٩﴾

Ma habboona in Ruuxa Mu'minka ah waqtigu la dheeraado, Qalbigiisuna halmaamo xusidda Eebe iyo Quraankiisa, waxaase habboon inuu Eebe ku xidhnaado oosan la mid noqonnin Gaalada Qalbigoodu ingagay ee Faasiqiinta ah, isagoo xusuusan Nicmooyinka Eebe waxna bixin si uu uga helo Eebe agtiisa ajri wayn, dhabtuna Waxay tahay kuwa Eebe rumeeya iyo Rasuulkiisa inay yihiin runlow-yaal, Shahiidka xaqa ku dhintayna isagoo Gaalada la Jahaadi xuquuq-diisana difaaci, wuxuu ka mudan Eebe Agtiisa Sharaf, Ajri, iyo Nuur.
Gaalase iyo kuwa beeniya xaqaba waxay mudan Naarta Jaxiima.
Bukhaari iyo Muslim waxaa ku sugnaaday: «Shuhadada Arwaaxdoodu waxay ku sugantahay Shimbir cagaaran oo Jannada ka daaqi meejey doonto cunaheed. Al-Xadiid (16-19).

---

20. Ogaada in nolosha Adduunyadu tahay ciyaar iyo dheeldheel iyo isqurxin iyo isufaan dhexdiinna ah iyo badsi Xoolo iyo Carruur, sida Roobi isjeclaysiiyey beertaha wuxuu soo bixiyo, markaasna ingaga ood arki isaga oo doorsoomay noqonna burbur, Aakhirana waxaa jira caddibaad daran iyo dambidhaaf xagga Eebe ka iman iyo

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَزِينَةٌ
وَتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَـٰدِ ۖ
كَمَثَلِ غَيْثٍ أَعْجَبَ ٱلْكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ
مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُونُ حُطَـٰمًا ۖ وَفِى ٱلْـَٔاخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيدٌ
وَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٌ ۚ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ

raalli ahaansho, nolosha Adduunyana waa raaxo lugu kadsoomi.

إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿٢٠﴾

21. U orotama Dambidhaafka Eebe iyo Janno balladhkeedu yahay balladhka Samada iyo dhulka oo kale, loona darbay kuwa rumeeyay Eebe iyo Rasuulkiisa, Arrintaasuna waa samafal Eebana wuxuu siin Ruuxuu doono, Eebana Fadligiisu waa wayn yahay.

سَابِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا
كَعَرْضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ
مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢١﴾

22. Wixii dhib ah oo Dhulka ka dhaca ama naftiinna ku dhaca wuxuu ku sugnaaday Kitaab Abuuriddiisa ka hor, arrintaasuna waa u fududdahay Eebe.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ
إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ ۚ
إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٢﴾

23. Si aydaan ugu murugoonin wixii idinka taga aydaan uguna farxin wuxuu idin siiyo , Eebe ma jecla Ruux kasta oo isla wayn oo faanbadan.

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا۟ بِمَآ
ءَاتَىٰكُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٣﴾

24. Oo ah kuwa bakhayli dadkana fari bakhaylnimo, Ruuxii jeedsadana Eebe waa ka hodon mahadsan.

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ ۗ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

Eebe wuxuu diray Rasuullo'wuxuuna la soo dajiyay kutub iyo Xujooyin si Caddaalad loogu dhaqmo, Birta iyo Hubkana Eebaa abuuray si cidda xaqa diida loogu celiyo looguna nacfiyo, Nabiyada uu Eebe soo dirayna sida Nuux iyo Ibraahiim faracyadoodii yuu raaciyay, siduu Ciisaba Injiil u Siiyay, kuwii raacay ee xaqa ku toosnaana naxariis dhexdooda u yeelay hasa yeeshee ay isku adkeeyeen'waxyaalo cusubna la yimaadeen'xaqiina ayna dhawrin'badankooduna Faasiqiin noqday.
Nabiguna wuxuu yidhi (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee): «Nabi kasta wuxuu leeyahay Ruhbaaniyo Ruhbaaniyadda Ummadanna waa Jahaad Jidka Eebe waynaaye». waxaa wariyay Ibnu Abii Xaatim.
Saas daraadeed waa in Eebe laga yaabaa'Rasuulkiisana la raacaa'si uu inoo siiyo Ajri laab-laaban, Nuur ina hoggaamiya, dambi-dhaaf iyo Naxariis, lana ogaado inaan Gaalo Samafalka Eebe ku tasarrufaynin ee Eebu uun Awood leeyahay, Ciddu doonana Khayr ku ku shubaa. Al-Xadiid (20-24).

---

25. Dhab ahaan baan ula dirray Rasuulladannadii xujooyin, waxaana u soo dajinnay Kutub iyo Caddaalad, si dadku ugu tooso Caddaalad, waxaana soo dajinnay birta iyadoo Shiddo ku dheehantahay iyo nacfi dadka iyo in Eebe muujiyo Cidda u gargaari isaga (Diinta) iyo Rasuulladiisa iyagoon arkaynin, Eebana waa Xoog badane Adkaade ah.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلْقِسْطِ ۖ
وَأَنزَلْنَا ٱلْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ
بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٥﴾

26. Dhab ahaan baan u dirray (nabi) Nuux iyo (nabi) Ibraahim, waxaana yeellay faracooda Nabinnimo iyo Kitaabbo loo soo dajiyay, waxaana ka mid ah kuwa hanuunay,waxbadan oo ka mid ahna waa Faasiqiin.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِمَا
ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٦﴾

27. Markaasaan raacinnay Raadkoodii Rasuulladanadii, waxaana raacinnay Ciise Binu maryama, waxaana siinnay Injiil, waxaana yeellay Quluubta kuwii raacay isudanqasho iyo naxariis iyo Ruhbaaniyad (Adduun ka jeedsi) ay iyagu billawdeen oonaan ku faral yeelin,doonidda raalli ahaanshaha Eebe dartiis yayna u faleen,mase ayna ilaalinin ilaalin xaq ah, waxaana siinnay kuwii rumeeyay oo ka mid ah ajrigoodii, wax badan oo ka mid ahna waa faasiqiin.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا
بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ
وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً
وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ
إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ
فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ
وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾

28. Kuwa xaqa rumeeyow Eeba ka dhawrsada,rumeeyana Rasuulkiisa haydin siiyo laab laab naxariiseede, hana idiin yeelo Nuur aad ku socotaane, hana idiin dambidhaafee, Eebana waa dambidhaafe naxariista ah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَءَامِنُوا۟ بِرَسُولِهِۦ
يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِۦ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا
تَمْشُونَ بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٨﴾

29. Inay ogaadaan ehlukitaabku inayan karin inay hantaan Fadliga Eebe,fadliga Eebana awooddiisu uu ku jiraa, wuxuuna siin Ruuxuu doono, Eebana waa kan Fadliga wayn leh.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ
عَلَىٰ شَىْءٍ مِّن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَأَنَّ ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ
يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

Adduun iyo Akharaba Eebaa abuuray iskana leh, waana in Adduunka la camalfalaa si Aakhara loo nicmoobo,hasa yeeshee waa inaan Adduunka uun loo gu'in,illeen dhab-ahaantii wuxuu la mid yahay dhul waraabay oo doog quruxsan ka soo dhashay'mudda ka dibna dabayshu marto oo ingaga kalana burbura, waxaabase intaa u sii dheer inay tahay Ciyaar iyo dhalanteed ayan habboonayn in lagu kadsoomo.
Rasuulkuna wuxuu yidhi naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Ul meel la dhigto oo Jannada ah yaa ka khayrroon Addunyada iyo waxa ku sugan, akhriya: (nolosha Adduunyo ma aha waxaan raaxo lagu kadsoomo ahayn). waxaa Wariyey Ibnu-Jariir wuxuuna ku suganyahay Saxiix.
Saas daraadeed waa in la ogaado in Eebe agtiisa wanaag iyo awoodiba taallo, wixii Shar ahna loo adkaysto, Khayrkana aan lala boodboodin.
Cikrima wuxuu yidhi: «Ruxaan farxaynin ama murugoonaynin ma jiro, ee faraxa mahad ka dhiga murugtana sabir». Al-Xadiid (25-29).

# Suurat Al-Mujaadalah

# سورة المجادلة

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa Ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu maqlay Haweenaydii hadalkeeda Nabiga kula doodaysay xaalkii ninkeeda, oo Eebe u sheeganaysay «dhibaatadeeda», Eebana wuu maqlayey doodooda, maxaayeelay Ilaahay waa ka wax walba maqle arka.

قَدۡ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوۡلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوۡجِهَا وَتَشۡتَكِيٓ
إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسۡمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١

2. Kuwa haweenkooda kala mid dhiga hooyadood oo kale haweenkoodu ma aha hooyadood,hooyo waa midda wax dhashay, kuwaasina waxay ku hadlayaan hadal xun iyo been Ilaahayna waa Saamax badane Dhaafid badane.

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ
أُمَّهَٰتِهِمۡۖ إِنۡ أُمَّهَٰتُهُمۡ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي وَلَدۡنَهُمۡۚ
وَإِنَّهُمۡ لَيَقُولُونَ مُنكَرٗا مِّنَ ٱلۡقَوۡلِ وَزُورٗاۚ
وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٞ ٢

3. Kuwa haweenkooda kala mid dhigi hooyadood haddana ku noqon «haweenkii» waxaa ku waajib ah qoor xoraynteed intayan istaaban, Arrintaasi waa waano,Ilaahayna waxa dadku camal fali waa ogyahay.

وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُواْ
فَتَحۡرِيرُ رَقَبَةٖ مِّن قَبۡلِ أَن يَتَمَآسَّاۚ ذَٰلِكُمۡ تُوعَظُونَ
بِهِۦۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٣

4. Ruuxaan helin qoor uu xoreeyo wuxuu soomi Laba Bilood oo israacsan intayan istaaban, ciddiise aan karin soonka wuxuu quudin Lixdan miskiin,arrintu waa saas si aad Eebe u rumaysaan iyo Rasuulkiisa,taasina waa xuduuddii Ilaahay Gaalase waxaa u sugnaaday Cadaab kulul.

فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ شَهۡرَيۡنِ مُتَتَابِعَيۡنِ مِن قَبۡلِ
أَن يَتَمَآسَّاۖ فَمَن لَّمۡ يَسۡتَطِعۡ فَإِطۡعَامُ سِتِّينَ مِسۡكِينٗاۚ
ذَٰلِكَ لِتُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۗ
وَلِلۡكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤

Aayadahanu waxay ku soo degeen haweenay la dhihi jiray Khawlo iyi ninkeedii Aws binu Saamit oo ku yidhi: waxaad igala mid tahay hooyaday oo kale, markaasay Nabiga (naxariis iyo Nabad gelyo korkiisa Eebe ha yeelee) u timid iyadoo sheegan inay caruur badan leedahay ay doonaysana in ninkeedii lagu celiyo, saasna ay Nabiga hadalka isku celceliyeen.
Ilaahay waa maqlaa waana ajiibaa ducada qofka dhiban sida haweenaydaas quraanku ku soo degay.
Dhaartaas la soo sheegay waa mid Jaahiliintii ku dhaaran jireen Muslimiintana way ka reeban tahay waxaana ka waajibi Kafaara Gud. Caa'isha waxay tidhi:Mahad Eebaa iska leh wax walbana maqla, waxaa timid Haweeneydaas doodaysay Anoo Guriga dhinac ka mid ah jooga, markaasaa Eebe soo dajiyey aayadda. Waxaa wariyey Bukhaari. Al-Mujaadalah (1-4).

5. Kuwa Eebe iyo Rasuulkiisa khilaafaya waxay mudan yihiin halaag sidii loo halaagay kuwii ka horreeyey, Eebana wuxuu soo dajiyey Aayado cad cad Gaalana waxaa u sugnaaday cadaab wax ihaaneeya.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا كَمَا كُبِتَ الَّذِينَ
مِن قَبْلِهِمْ وَقَدْ أَنزَلْنَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَلِلْكَافِرِينَ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥﴾

6. Maaalinbuuna ihaanayn Ilaahay uu soo bixin dhammaantood, ugana warrami waxay camal faleen, Eebana waa koobay iyana waa hilmaameen Ilahayna wax kasta wuu daalacan (arkaa).

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا
أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٦﴾

7. Ma ogtahay in Ilaahay ogyahay Cirka iyo Dhulka waxa ku jira, Seddexdii faqiba Ilaahay baa afreeya, Shantana Ilaahay baa Lixeeya; waxa ka yar iyo waxa ka badanba Ilaaahaybaa la jooga meeshay ahaadaanba, wuxuuna uga warrami waxay camal faleen Maalinta Qiyaamo Ilaahayna wax walba waa ogyahay.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَاثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ
وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ
وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ثُمَّ يُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾

8. Miyaadan ogayn kuwa laga reebay faqa xun oo haddana ku noqon waxa laga reebay, kuna faqi dambi iyo cadawnimo iyo caasinnimada Rasuulka, markay Nabiga u yimaadaanna ku salaamaya waxaan Eebe ku salaamin oo hoos u dhihi maa Eebe nagu cadaabo waxaan ku hadlayno waxaa ku filan Jahannamo oo ay galayaan waana Guri xun.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نُهُوا عَنِ النَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا
عَنْهُ وَيَتَنَاجَوْنَ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ
الرَّسُولِ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ
وَيَقُولُونَ فِي أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا نَقُولُ
حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٨﴾

9. Kuwa rumeeyayow markaad faqaysaan ha ku faqina dambi, colnimo iyo caasinnimada Rasuulka ee ku faqa wanaag dhawrsani, Eebana ka yaaba isagaa la isu soo kulmine.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَاجَوْا بِالْإِثْمِ
وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ
وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾

10. Faqa xun Shaydaan buu kayimaaddaa suu u walbahaar geliyo kuwa xaqa rumeeyay, waxbase kama dhibo idan Ilaahay Mooyee, Ilaahay

إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ الَّذِينَ آمَنُوا
وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ وَعَلَى اللَّهِ

فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾

uun ha tala saarteen kuwa xaqa rumeeyey.

Eebe iyo Rasuulkiisa ciddii la colloowda halaag baa u dambayn iyo cadaab daran,maxaayeelay Eebe wax walba waa ogyahay, waana in wanaag lagu faqo een xumaan iyo colnimo lagu faqin, maxaayeelay ruux kasta Eebeheen waa la joogaa waana daalacan'isagaana loo noqon'cid kastana wuxuu ka abaal marin waxay kasbatay Nabiguna wuxuu yidhi (naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) hadday idin Salaamaan Ehelu Kitaabka (Gaaladu) dhaha korkiinna ha ahaato (waa saxiix). Al-Mujaadalah (5-10).

---

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا فِي الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انْشُزُوا فَانْشُزُوا يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

11. Kuwa xaqa rumeeyayow haddii la idin dhaho isu waasiciya fadhiga; isuwaasiciya Ilaahay wanaagga ha idiin waasiciyee, marka la idin yiraahdo Jihaadka iyo Khayrka u degdegana; u degdega Ilaahay wuu koryeelayaa kuwa xaqa rumeeya kuwa cilmiga lehna darajooyin yuu koryeelayaa Eebana waxa la camal fali waa ogyahay.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَاجَيْتُمُ الرَّسُولَ فَقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِنْ لَمْ تَجِدُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٢﴾

12. Kuwa xaqa rumeeyayow markaad Nabiga qaabilaysan hormariya Sadaqo,saasaa idiin khayr badan idiina nadiifsan, haddaydaan helaynin Eebe waa dambi dhaaf badane Naxariis badane.

أَأَشْفَقْتُمْ أَنْ تُقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَاتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا وَتَابَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٣﴾

13. Ma waxaad ka cabsateen inaad hormarsataan Sadaqooyin markaad Nabiga la kulmaysaan; haddaydaan saas falin Eebe waa idin ka toobada aqbalaye ee Salaadda ooga Sakadana bixiya Ilaahaay iyo Rasuulkiisana adeeca,Eebana waa ogyahay waxaad camal falaysaan.

Dadka xaqa rumeeyey waa inay Ilaahay iyo Nabigiisaba (Naxariis iyo nabad gelyaba korkiisa Eeba ha yeelee) ay maqlaan, dhexdoodana isu naxariistaan'Jihaadka iyo Khayrkana u degdegaan waxbarashada, Salaadda,Sakada iyo Sadaqadana ay ku dadaalaan siuu Eebe abaal gud fiican u siiyo. Al-Mujaadalah (11-13).

---

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ تَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مَا هُمْ مِنْكُمْ وَلَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾

14. Ma ogtahay kuwii ka sokeeye dhigtay kuwa Eebe u cadhooday kuwaasi idin ka mid ma aha iyagana ka mid ma aha (waa munaafiqiinta) waxayna ku dhaaran been iyagoo og.

15. Eebe wuxuu u darbay kuwaas cadaab daran maxaa yeelay wax xun bay falayeen.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Dhaartoodii bay gaashaan ka dhigteen dadkana xaqiibay ka leexiyeen waxayna mudan yihiin cadaab wax ihaaneeya.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمْ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٦﴾

17. Xoolahooda iyo Caruurtoodu wax ugama taraan Eebe xaggiisa,waana kuwa ehelu Naar ah wayna ku waari.

لَّن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٧﴾

18. Maalinta Eebe soo bixiyo dhammaantood way u dhaaran Eebe siday idinka idiinku dhaartaan iyagoo u malayn inay wax (xuja ah) haystaan waase kuwo beenaalayaal ah.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ ۖ
وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ ۚ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٨﴾

19. Waxaa ka qaalib noqday Shaydaan oo hilmaansiiyey xusidda Eebe,kuwaasi waa Xisbiga shaydaanka, Xisbiga shaydaankuna waa kuwa khasaaray.

ٱسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمْ ذِكْرَ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
حِزْبُ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱلشَّيْطَٰنِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٩﴾

Munaafiqiintu waa colka kuwa xaqa rumeeyey'waxayna had iyo jeer xiriir la yeeshaan Gaalada kale ayagoon Labada qolo midna ka tirsanayn'kuwaasna Eebe wuxuu ugu gooddiyey ciqaab daran'waana beenaala yaal Xisbiga shaydaanka ka mid ah'Naar iyo Khasaarana way la kulmi doonaan. Al-Mujaadalah (14-19).

---

20. Kuwa Ilaahay iyo Rasuulkiisa khilaafaya waxay ka mid noqon kuwa dullooba.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْأَذَلِّينَ ﴿٢٠﴾

21. Eebe wuxuu xugmiyey inuu adkaado isaga iyo Rasuulkiisa, maxaa yeelay waa xoog badane adkaade ah.

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِىٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
قَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٢١﴾

22. Ma helaysid dad Ilaahay rumeeyey iyo Maalintii dambeeysay oo haddana jecel ruux Ilaahay iyo Rasuulkiisa khilaafaya haba ahaadeen Aabayowgood, Caruurtooda, Walaalahood ama Qaraabadooda, kuwaas (aan jeclaanin) waa kuwo qalbigooda iimaanka lagu dhigay Eebena ku xoojiyey gargaarkiisa,wuxuuna gelin

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ
يُوَآدُّونَ مَنْ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوْ كَانُوٓا۟
ءَابَآءَهُمْ أَوْ أَبْنَآءَهُمْ أَوْ إِخْوَٰنَهُمْ
أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَتَبَ فِى قُلُوبِهِمُ
ٱلْإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٍ مِّنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ

Jannooyin Wabiyaal dhex socdaan ay kuna waari, kuwaas Ilaahay baa ka raalli noqday iyana way ka raalli noqdeen waana Xisbiga Ilaahay; Xisbiga Ilaahayna waa kuwa Liibaanay.

جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا
رَضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ أُو۟لَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱللَّهِ
أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٢٢﴾

Eebe wuxuu ballan qaaday in dadka xaqa ku taagani adkaadaan markay wixii Eebe faray yeelaan, xaqdiidayaashuna ay dulloobaan.
Jacaylka iyo Walaalnimaduna waa inay ahaato xaqa dartiis ee ayan noqonin sukeeynnimo qaraabo, kuwa ku walaalooba Eeba dartiina waa Xisbiga Ilaahay ee liibaanu u dambayn.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebow ha ugu yeelin Faajir iyo Faasiq Gacan iyo Nicmo agtayda. Al-Mujaadalah (20-22).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaa Eebe nasaha (sharifa) waxa Cirka iyo Dhulka ku dhexnool, waana xoog badane Falsan.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١﴾

2. Eebe waa kan ka bixiyey kuwii gaaloobay ee ahlu Kitaabka ahaa «Yuhuud»Guryahoodii kulmintii hore, idinkoon u malaynin inay bixi iyana waxay u maleeyeen in Guryahoodu wax ka celin, markaasaa Eebe uga yimid meel ayan filayn, qalbigoodana wuxuu ku tuuray cabsi, guryahooda waxay ku kharribeen (ku halleeyeen) gacmahooda iyo gacmaha kuwa rumeeyey, ee dadka Caqliga leh ha waano qaato.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخْرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ
مِن دِيَٰرِهِمْ لِأَوَّلِ ٱلْحَشْرِ مَا ظَنَنتُمْ أَن يَخْرُجُوا۟
وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمْ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوا۟ وَقَذَفَ
فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ يُخْرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيْدِيهِمْ
وَأَيْدِي ٱلْمُؤْمِنِينَ فَٱعْتَبِرُوا۟ يَٰٓأُو۟لِي ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٢﴾

3. Haddaan Eebe xukumin inay baxaan waxaa lagu caddibi lahaa Adduunka,Aakhirana waxaa u sugnaaday cadaab naareed.

وَلَوْلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمُ ٱلْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ
فِي ٱلدُّنْيَا وَلَهُمْ فِي ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ﴿٣﴾

4. Maxaa yeelay Ilaahay iyo Rasuulkiisa yey khilaafeen, ruuxii Eebe khilaafana Ciqaabtiisu waa darantahay.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ
فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾

5. Wixii aad gooysaan oo geed ah (ee Cadawga) ama aad daysaan iyadoo ku taagan Salkeeda waa idinka Eebe iyo inuu dulleeyo Faasiqiinta.

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾

Yuhuuddii Magaalada Madiino Joogtay yaa Nabiga (naxariis iyo Nabad gelyo korkiisa Eebe hayeelee) khiyaantay, hase ahaatee waxaa u dambeeyey dulli iyo Ciqaab illeen Ilaahay iyo Rasuulkiisa yey la Colloobeen sida caadada Yuhuudduba tahay had iyo jeer, waana in lagu waano qaato Xaalkaas Jidka toosanna la qaadaa. Al-Xashr (1-5).

---

6. Wixii Xoola ah ee Ilaahay Nabiga uga soo celiyo Gaalada isagoon Fardo iyo awr lagu dagaallamin waxaa amarkiisa leh Nabiga Eebana Cidduu doono yuu ku diraa Rasuulkiisa, wax walbana Eebe waa karaa.

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ
مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ
عَلَىٰ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٦﴾

7. Wixii Xoola aha ee Ilaahay ku soo celiyo ee uga yimaadda Degmooyinka Yuhuudda Rasuulkiisa; waxaa leh Ilaahay, Rasuulka, Qaraabada, Agoonta, Masaakiinta iyo Musaafiriinta «socdaalka» si ayan u noqon wax ku wareegaysta kuwa Hodanka ah dhexdooda wuxuu Rasuulku dadka siiyo ama faro waa inay qaataan, wuxuu ka reebana waa inay ka reebmaan, Eebana waa in laga dhawrsado, maxaa yeelay Ciqaabtiisu waa darantahay.

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ
كَىْ لَا يَكُونَ دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ
ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾

8. Waxaa Xoolahaas wax ku leh kuwa Saboolka ah ee ka soo hijrooday guryahoodii iyo Xoolahoodii dar Eebe iyo gargaarka Ilaahay iyo Rasuulkiisa, waana kuwa ku run sheegay iimaankooda.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ
وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا
وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾

Xoolaha Gaalada si dagaal la'aan ah uga yimaadda waxaa loo yaqaan «Feey» waxaana lagu bixin Jidadka khayrka ah ee Aayaddu tilmaantay, Dadka xaqa rumeeyeyna waxaa ku waajib ah inay maqlaan hadalka Rasuulka «Muxamed» ah (naxariis iyo nabad gelyaba Eebe korkiisa ha yeelee) waana in Ciqaabta Eebe laga dhawrsadaa. Al-Xashr (6-8).

---

9. Kuwii Madiino deganaa ee Xaqa rumeeyey waxay jecel yihiin dadka u soo hijroon (u soo qixi) wax necbaansho ahna Laabta uma geliyaan

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ
مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ

dadkaas waxay siin,waxayna Naftooda ka hormariyaan (ay uga doori) dadkaas inkastaba iyagu gaajo hahaysee, ruuxii laga dhawro bakhaylnimada Naftiisa waa mid Liibaanay.

حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُواْ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ
وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ
فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٩

10. Kuwa imaan Asxaabta Nabiga ka dib waxay Eebe weydiisan inuu u dambi dhaafo iyaga iyo Walaalahooda iimaanka uga hormaray uusan qalbigoodana xiqdi yeelin kuwa rumeeyey Eebena waa naxariis badane.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا
ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا
بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ
ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ١٠

Ansaartii Nabiga (naxariis iyo nabad gelyo korkiisa Eebe ha yeelee) waxay ahaayeen duul la yaab leh, siday u jeclaayeen una taakuleeyeen Muslimiintii soo hijrootay ee Maka ka soo qaxay Eebe dartiis, iyagana Naftooda uga doori jireen (Eebe ha ka raalli noqdee) kuwa xaqa rumeeyey ee dib ka imaan waa inay jeclaadaan Muslimiinta ka horreysay uguna duceeyaan dambi dhaaf iyo Khayr illeen dadaal badan bay Islaamka u sameeyeene.
Nabigu wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Dulmi iska jira waa mugdiga Qiyaame. Bakhaylnimana iska jira iyadaa halaagtay kuwii idinka horeeyeye. Waxaa wariyey Muslim. Al-Xashr (9-10).

---

11. Ma ogtahay in kuwii Munaafiqiinta ahaa ay ku dhihi kuwii gaaloobay ee Yuhuudda ahaa haddii laydin bixiyo waan idinla jiraynaa Cid aan idiin maqlaynana ma jirto waligeed, haddii laydinla dagaallamana waan idiin gargaaraynaa, Ilaahayna waa ogyahay inay Beenaalayaal yihiin.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُواْ يَقُولُونَ لِإِخْوَٰنِهِمُ
ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ
لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن
قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ١١

12. Haddii la bixiyo Yuhuudda lama baxaayaan haddii lala dagaallamana uma gargaarayaan hadday isku dayaan inay u gargaaraanna way carari loomana gargaarayo.

لَئِنْ أُخْرِجُواْ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُواْ
لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ
ٱلْأَدْبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢

13. Mu‘miniinta yey uga cabsi badan yihiin Yuhuuddu Ilaahay, maxaa yeelay waa dad aan wax garad ahayn.

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِى صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ١٣

14. Kuwa xaqa rumeeyeyna lama dagaallami karaan «dhufaysyo iyo Gidaaro dhexdood mooyee» dhibka dhexdooda ahna waa daranyahay

لَا يُقَٰتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِى قُرًى مُّحَصَّنَةٍ
أَوْ مِن وَرَآءِ جُدُرٍۭ بَأْسُهُم بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ تَحْسَبُهُمْ

quluubtooduna waa kala tagsan tahay, maxaa yeelay waa dad aan wax kasayn.

جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿١٤﴾

Munaafiq had iyo jeer wuxuu la joogaa dhibka Muslimiinta, Munaafiqiintii Madiino joogayna waxay gacan siin jireen Yuhuudda oo ay ka dhigan jireen sukeeye Labada qolobana waxay ahaayeen, yihiinna had iyo jeer Colka Diinta Islaamka waana laga adkaan haddii dad toosan oo xaqa rumeeyey la helo, maxaa yeelay waa wax ma garad. Al-Xashr (11-14).

---

15. Waxay la mid yihiin gaaladii dhawaa ee ka horreeyey ee dhadhamiyey cidhibtii camalkooda, Cadaab daranna u sugnaaday.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Waxay la midyihiin Shaydaan waa ka dadka gaalow ku dhaha, markay gaaloobaanna ku yidhaah bari baan kaa ahay (waxba isuguma keen jiraan) oo sheegta inuu Ilaahay ka yaabi.

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَانِ اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ
رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

17. Markaasay Labadooduba Cidhibtoodu noqon naar ay ku waaraan, daalimiintana saasaa lagu abaal mariyaa.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ خَالِدَيْنِ فِيهَا
وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿١٧﴾

18. Kuwa xaqa rumeeyey waa inay Eebe ka dhawrsadaan, Nafwalbana waa inay eegtaa waxay u hormarsatay barri (qiyaamaha) Eebena ha laga yaabo illeen wax walba waa ogyahaye.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَلْتَنظُرْ
نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ
خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

Kibir iyo islaweyni wax matarto'aaway kuwii iskibriyey ee beeniyey Nabiyadii ka horreeysay Nabi (Muxamed) (naxariis iyo nabad gelyo korkiisa Eebe hayeelee), gaaladuna waxbay dhumiyaan sida Shaydaanka, Cidii wax dhumisa iyo midda la dhumiyaba waxay Cidhibtoodu noqon Khasaare iyo Naar. Al-Xashr (15-18).

---

19. Kuwa xaqa rumeeyey waa inayan noqon sidii kuwii Eebe hilmaamay, isna markaas uu hilmaansiiyey naftooda waana kuwo faasiqiin ah (xaqa ka leexday).

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ نَسُوا اللَّهَ فَأَنسَاهُمْ أَنفُسَهُمْ
أُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿١٩﴾

20. Ma eka Ahlu naarka iyo Ahlu Jannaha, Ahlu Jannuhu waa kuwa liibaanay.

لَا يَسْتَوِي أَصْحَابُ النَّارِ وَأَصْحَابُ الْجَنَّةِ
أَصْحَابُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

21. Haddii quraankan Eebe Buur ku dejiyo (kula hadlo) waxaad arki lahayd Buurtii oo khushuucsan oo dillaaci cabsi Eebe darteed,saasaa Eebe mataallo ugu sheegaa dadka inay fikiraan darteed.

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا
مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ
نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

22. Eebe mooyee Ilaah kale ma jiro, waxa maqan iyo waxa joogaba waa ogyahay, waana kan naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ
وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٢﴾

23. Ilaahay isaga mooyee Eebe kale ma jiro, waa Xaakim Daahir ah, nabadgeliye, rumeeye, wax walbana ilaaliye xoog iyo weynaan isagaa leh, waana ka nasahanyahay waxay Cibaadada la wadaajinayaan.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ
ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ
ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٣﴾

24. Eebe waa kan wax abuura ee ahaysiiya sawirana, Magacyo fiicanna wuu leeyahay waxaana Eebe u tasbiixsada (weyneeya) waxa Cirka iyo dhulka ku sugan, waana adkaade falsame.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ
ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٤﴾

Ruuxa xaqa rumeeyey waa inuu had iyo jeer Eebe xusaa kuna xirraadaa, si aan Eebe Naftiisa u hilmaansiin, Jidka fiicanna waa inuu qaadaa illeen Janno iyo naar ma sinnee, quraankan sharafta lehna waa inuu rumeeyaa kuna dhaqmaa, Ilaaha awoodda leh ee isaga mooyee Ilaah kale uusan jirinna waa inuu Caabudaa o rumeeyaa. Al-Xashr (19-24).

## Suurat Al-Mumtaxinah سُورَةُ ٱلْمُمْتَحَنَةِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Kuwa xaqa rumeeyow ha ka dhiganina colka Eebe iyo Colkiina (Gaalada) sokeeye aad jacayl u gudbinaysaan, iyagoo ka gaaloobay xaqa idiin yimid, oo haddana bixiya Rasuulka iyo Muuminiinta inaad Eebe rumeeyseen

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَآءَ
تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوا۟ بِمَا جَآءَكُم
مِّنَ ٱلْحَقِّ يُخْرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ ۙ أَن تُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ

darteed Jidka Ilaahayna ku dagaallanteen raalli ahaanshaha Eebe idinkoo rabo, kuwaas ood u qarisaan jacayl, Ilaahayna waa ogyahay waxaad qarinaysaan iyo waxaad muujinaysaanba, Ruuxii saas yeelana Jidka xaqa ah wuu ka dhumay.

رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَٰدًا فِي سَبِيلِي وَٱبْتِغَآءَ
مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعْلَمُ بِمَآ أَخْفَيْتُمْ
وَمَآ أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١﴾

2. hadday idin helaan (Gaaladu) waxay idiin noqon Col gacmaha iyo Carabkana xumaanbay idiinku taagi waxayna jecel yihiin inaad gaalowdaan.

إِن يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُوا۟ لَكُمْ أَعْدَآءً وَيَبْسُطُوٓا۟ إِلَيْكُمْ
أَيْدِيَهُمْ وَأَلْسِنَتَهُم بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّوا۟ لَوْ تَكْفُرُونَ ﴿٢﴾

3. Qaraabada iyo Caruurtu waxba idiin ma taraan Maalinta qiyaame waana laydin kala kaxayn, Ilaahayna waa arkaa waxaad Camal falaysaan.

لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ ۚ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَفْصِلُ
بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣﴾

Colka Eebe iyo Colkaaga inaad Saaxiib ka dhigataa ma habboona, Gaaladuna waxay Muslimiinta kula colloobeen waa Diinta Islaamka ah kaliya, ruuxii Muslim sheegan oo Gaalo Cadaw ah jacayl u qariyana waa ruux dhumay oo leexday, Gaaladana Sukeeyannimo ma leh ee waa in saa lala socdaa.
Aayaduhuna waxay soo dageen mar nabigu (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) uu u darbaday in Mako la soo furo markaas Nin gaadhsiiyey ree Makaad arrintaas. Al-Mumtaxinah (1-3).

---

4. Kuwa xaqa rumeeyey waa inay ku daydaan Nabi Ibraahim iyo kuwii la jiray waa kuwii iska bari yeelay Gaaladii Qoonkoodii ahayd (ay isla noolaayeen) iyo waxay Caabudayeen ee Eebe ka soo hadhay oy Colnimo u muujiyeen ilaa ay Eebe kaliya ka rumeeyaan, laakiin Nabi Ibraahim wuxuu u dambi dhaaf weydiiyey Aabihiis, isagoon waxba u hanankarin (intaan laga reebin Arrintaas). Eebe yeynnu talo saaran, isagaan u toobad keenaynaa, isagaana loo noqon (Aakhiro).

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِيٓ إِبْرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ
إِذْ قَالُوا۟ لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءَٰٓؤُا۟ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ
ٱللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ٱلْعَدَٰوَةُ وَٱلْبَغْضَآءُ
أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥٓ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ
لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمْلِكُ لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۖ
رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤﴾

5. Eebow hannagu fidnaynin kuwa Gaaloobay, noona dambi dhaaf illeen waxaad tahay adkaade (Casiis) Falsan.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَٱغْفِرْ لَنَا
رَبَّنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٥﴾

6. Haku daydo dadkaas dayasho wanaagsan ruuxii dooni Ilaahay Maalinta

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ

Aakhiro, ciddiise ka jeedsata xaqa Eebe waa ka kaaftoon yahay waana ammaanyahay.

وَالْيَوْمَ الْآخِرَ ۚ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٦﴾

Ruuxa fiican ee Sharafta leh ee Eebe ka yaaba waxa wanaagsanna sameeya, xumaantana ka fogaada waa in lagu daydo sida kan xunba looga fogaado.
Eebana waa in lagu xidhnaado loona toobad keeno, isagaa loo noqon Gaaladana waa inaan la jeclaanin lagana digtoonaadaa. Al-Mumtaxinah (4-6).

---

7. Wuxuu Eebe u dhawyahay inuu yeelo jacayl Mu'miniinta iyo kuway la colloobeen ee Gaalada Qureesheed ah dhexdooda, maxaa yeelay Eebe wax walba waa karaa waana dambi dhaaf badane naxariis badane ah.

۞ عَسَى اللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ الَّذِينَ عَادَيْتُم
مِّنْهُم مَّوَدَّةً ۚ وَاللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧﴾

8. Eebe kama reebayo kuwa xaqa rumeeyey inay u samo iyo Caddaalad falaan kuwa aan Diinta kula dagaallamin Guryahoodana ka bixinin, maxaa yeelay Eebe waa jecel yahay kuwa Caadiliinta ah (Garsoor).

لَّا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ
وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٨﴾

9. Eebe wuxuu ka reebi kuwa xaqa rumeeyey inay ka sokeeye yeeshaan oo xidhiidhiyaan kuwa Diinta kula dagaallamay ee Guryahoodii ka bixiyey gacanna ku siiyey in guryaha laga bixiyo, dadkii kuwaas sokeeye ka dhigtaa wa kuwa daalimiin ah.

إِنَّمَا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ قَاتَلُوكُمْ فِي الدِّينِ
وَأَخْرَجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ وَظَاهَرُوا عَلَىٰ إِخْرَاجِكُمْ
أَن تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩﴾

Eebeheen isagaa awood leh'Cidduu doonana wuu hanuuniyaa, waxaana dhacay in dad Gaaladii Qureesheed ka mid ah Islaameen'wanaag iyo Walaalnnimana dhexmartay Muslimiintii kale, waase inaan Gaal kula dagaallamay wanaag loo samaynin, kuwase aan Col Muslimiinta la noqonin Gaaladana aan gacan ku siinin dhibka Muslimiinta ma reebana in wanaag loo falo, taasina waxay ina tusin inaan kala garanno Colkeenna iyo Saaxiibkeenna.
Xigmo waxaa ku sugnaaday kaad jeclaan tartiib u jeclow inaad nacdaa laga yaabaa kaad nicbaanna tartiib u nac inaad jeclaataa laga yaabaa Maaline. Al-Mumtaxinah (7-9).

---

10. Kuwa xaqa rumeeyow hadday idiin yimaaddaan Haween Mu'miniin ah oo Gaalada ka soo Hijrooday (ka soo tegay) Imtixaana (inay ka dhabtahay iyo in kale) Eebaa og Iimaankooda, haddaad ogaataan inay xaqa (dhabnimo) u rumeeyeen waa inaydaan Gaalada u celinin, maxaa yeelay Xalaal isuma

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا جَاءَكُمُ الْمُؤْمِنَاتُ مُهَاجِرَاتٍ
فَامْتَحِنُوهُنَّ ۖ اللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَاتٍ
فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى الْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ
وَآتُوهُم مَّا أَنفَقُوا ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ

إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ
وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ
يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

aha Meherkiina ha u celiyeen Gaalada, inaad isguursataanna waxba kuma jiro haddaad Meher siinaysaan, Haweenka Gaalooba Nikaax isuguma kiin xirna ee ha haysanina, weydiista waxaad Meher u bixiseen Gaaladuna ha weydiisato waxay Meher u bixiyeen, xaaladaasina waa xukunka Eebe uu dhexdiina xukumay, Ilaahayna waa ogyahay (waxa la Camal falo) waana Falsame.

وَإِن فَاتَكُمْ شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ
فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

11. Hadday u tagaan kuwa Haweenkiina ka mid ah Gaalada (Gaaloobaan) markaas ka dib la qaniimaysto hala siiyo kuwii Haweenkoodu tageen waxay ku masruufeen oo kale, Ilaaha aad rumaysantihiinna ka dhawrsada.

Gaaladu waa inayan Muslimiinta awood ku yeelanin, saas daraadeed hadday soo islaamto haweenay Ninkeedu Gaal yahay looma celiyo'maxaa yeelay xalaal isuma aha, waase in la Imtixaamo si runta loo ogaado, markaas ka dib hadday nin Muslim ah guursato dhib kuma jiro iyadoo laysu celin wixii kharash ahaa, taasuna waxay ku tusin inay waajib tahay dhawritaanka Sharafta Islaamka iyo ruuxa Muslimka ah, waxaa kale ooy ina tusin Caddaaladda Islaamka xataa Mucaamilada Gaalada. Al-Mumtaxinah (10-11).

---

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَـٰتُ يُبَايِعْنَكَ
عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِٱللَّهِ شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ
وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَـٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ
بِبُهْتَـٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ
وَلَا يَعْصِينَكَ فِى مَعْرُوفٍ فَبَايِعْهُنَّ
وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

12. Nabiyow hadday kuu yimaaddaan haween xaqa rumeeyey si ay kuugula ballantamaan inay Eebe kaliya caabudaan, waxna xadin, sinaysanna, Caruurtoodana dilin, been abuurna ayan la imaan, wax wanaag ah oo la farayna ayan Nabiga ku caasiyin la ballantan una dambi dhaaf weydii Eebe waa dambi dhaafe naxariiste ahe.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ
ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا۟ مِنَ ٱلْـَٔاخِرَةِ كَمَا يَئِسَ
ٱلْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَـٰبِ ٱلْقُبُورِ ﴿١٣﴾

13. Kuwa xaqa rumeeyow haka sokeeye dhiganina kuwa Eebe u carooday oo aakhirana ka quustay (waa Gaaloodhane) sida Gaaladu uga quusatay kuwii dhintay.

Ruuxii xaqa rumeeyey oo la ballantama Madaxda Muslimka ah kuna ballan qaadi inuu xumaanta ka dheeraado wanaagna la yimaada waa in lala ballantamaa, sida Eebaba faray Nabiga (naxariis iyo nabad gelyi Eebe korkiisa ha yeelee) inuu haweenka Muslimka ah ka oggolaado ballan qaadka, tan kale waa inaan gaalo Eebe u carooday oo Aakhiro iyo Maalinta abaal marinta ka quustay sokeeye iyo qaraabo laga dhiganin, illeen waxaa lugu walaaloobaa Caqiidada Islaamkee. Al-Mumtaxinah (12-13).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Waxaa Ilaahay nasaha (weyneeya) waxa Cirka iyo Dhulka ku sugan, Eebana waa adkaade falsan.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١﴾

2. dadka xaqa rumeeyayow maxaad u sheegaysaan wax aydaan falaynin.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا لِمَ تَقُولُونَ
مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٢﴾

3. Waxaa Cadho weyn Eebe agtiisa ku ah inaad sheegtaan wax aydaan falaynin.

كَبُرَ مَقْتًا عِندَ اللَّهِ أَن تَقُولُوا
مَا لَا تَفْعَلُونَ ﴿٣﴾

4. Eebe wuxuu jecel yahay kuwa ku dagaallama Jidkiisa (Jihaadka) iyagoo Saf ah oo aad mooddo dhismo laysku dhejiyey (midnimadooda).

إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ
صَفًّا كَأَنَّهُم بُنْيَٰنٌ مَّرْصُوصٌ ﴿٤﴾

Samaawaatka iyo Dhulkaba wax ku sugan Ilaaheen baa abuuray, isagayna ka amar qaataan wayna u khushuucaan, maxaa yeelay isagaa awood leh, kuwa Mu'miniinta ahna waa inay wax dhab ah qabtaan oo khayr ah ee ayan sheeganin wax ayan falin, maxaa yeelay taas Eebe ma jecla'waana in Jidka xaqa ah lagu Jihaado si isku duubni ah, si gargaarka Eebe iyo nasrigiisa loo helo.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Calaamada Munaafiqu waa Saddex: Hadduu ballamo wuu baajiyaa, Hadduu sheekeeyana wuu Been sheegaa, Haddii la aaminana wuu khayaamaa. Waa saxiix. Aṣ-Ṣaff (1-4).

---

5. Xusuusta markii (Nabi) Muuse ku yidhi dadkiisii maxaad ii dhibaysaan idinkoo og inaan Rasuul Eebe idiin ahay, markay xaqii ka iisheen yaa Eebana sii iilay qalbigooda,Ilaahayna ma hanuuniyo kuwa faasiqiinta ah.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِي
وَقَد تَّعْلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ فَلَمَّا
زَاغُوٓا أَزَاغَ اللَّهُ قُلُوبَهُمْ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي
الْقَوْمَ الْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾

6. xusuusta marka (nabi) Ciise ibnu Maryama ku yidhi Banii Israa'iil waxaan ahay Rasuul Eebe idiin soo diray oo rumayn Kitaabkii Tawraad ee

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ
إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ

horreeyey, kuna bishaarayn Rasuul gadaashayda imaan oo Magaciisuna yahay «Axmed», markuu xuja cad ula yimidna waxay dheheen kani waa sixir cad.

يَأْتِي مِنۢ بَعْدِي ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟
هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٦﴾

Muslimiintu waxay rumayn Nabiyadii iyo Rusushii Eebe khalqiga u soo diray oo dhan'iyagoon kala qaadaynin'siday u rumeeyeen Kutubta Eebe ee saxa ah, waxayna Aayadahanu ina tusin in xaqu mid kaliya yahay, hase-yeeshee Gaaladu ay kala qaybiyaan si ay qaar u beeniyaan, waxaa kale oo ku cad Aayadahan in Nabi Ciise ku bishaareeyey soo bixitaanka Nabi Muxamed (naxariis iyo nabad gelyo korkiisa Eebe ha yeelee), taasina waxay xuja ku tahay gaalada Nabiga beenin. Aṣ-Ṣaff (5-6).

---

7. yaa ka dulmi badan ruux ku been abuurtay Ilaahay isagoo loogu yeedhi Islaamka, Eebe ma hanuuniyo dadka daalimiinta ah.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ
إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧﴾

8. Waxay doonayaan (Gaaladu) inay Nuurka (xaqa) Eebe ku bakhtiiyaan Afkooda Eebena wuu taam yeeli nuurkiisa haba naceen Gaaladuye.

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ
وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨﴾

9. Eebe waa kan diray Rasuulkiisa isagoo hanuun wada iyo Diin xaq ah si uu (Eebe) Diimaha oo dhan uga sare mariyo haba naceen Mushrikiintuye (Gaaladu).

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ
عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٩﴾

Xaqoo la diidaa waa dulmi iyo gardarro, mana aha in ruuxii xaqa loogu yeedho ka abaal daro oo diiddo beenin kala soo horjeedsado, hasa ahaatee wuxuu Eebe ballan qaaday in xaqu sare maro gaar ahaan hanuunkii uu dunida u soo saaray isagoo u soo dhiibay Rasuulkiisii Maxamed ahaa (naxariis iyo nabad-gelyo Eebe korkiisa ha yeelee), ruuxa Caqliga lehna waxaa ku waajib ah in marka xaq iyo wanaag loogu yeero uu raacaa oo aqbalaa. Aṣ-Ṣaff (7-9).

---

10. Kuwa xaqa rumeeyow ma idin tusiyaa ganacsi idinka koriya Cadaab daran.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم
مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١٠﴾

11. Waxaad rumaynaysaa Ilaahay iyo Rasuulkiisa waxaadna ku dagaalamaysaan Jidkiisa xaqa ah Xoolihiina iyo Naftiina idinkoo u huri, saasaana idiin khayr roon haddaad tihiin kuwo wax og.

تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ
وَأَنفُسِكُمْ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١﴾

12. Markaas Eebe dambigiinuu dhaafi wuxuuna idin gelin Jannooyin ay dhex

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا

ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ
ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١٢

socdaan Webiyaal iyo Guryo wanaagsan oo ku dhexyaalla Jannada Cadnin (nagaanshaha), taasina waa liibaan weyn.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ
وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣

13. Arrin kale ood jeceshihiinna (wuu idiin siin) waa gargaarka Eebe iyo fatxi (guul) dhaw,kuwa xaqa rumeeyeyna u bishaaree.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوٓا۟ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى
ٱبْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّۦنَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ
نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ
فَأَصْبَحُوا۟ ظَٰهِرِينَ ١٤

14. dadka xaqa rumeeyow noqda gargaarayaasha Eebe sidii kuwii Nabi Ciise ibnu Maryama Saaxiibadiis ahaa (Xawaariyintii) ee uu ku yidhi yaa Eebe iila gargaara,markaas ay dheheen annagaa ah gargaarayaashii Eebe, ka dib ay xaqa rumaysay koox Banii Israa‘iil ka mid ah,kooxna ay ka gaalawday; Eebena ayiday (xoojiyey) kuwii xaqa rumeeyey (kana adkaadeen Cadawgoodii) oo iyagu ka muuqdeen (ka taliyeen) dhulkii.

Aayadahan waxay caddayn in Ganacsiga ugu khayr badani ee dambiga lagu dhaafo Jannana lagu galo uu yahay Eebe iyo Rasuulkiisa oo la rumeeyo iyo Jidkiisa oo lagu dagaallamo Xoola iyo Nafba’si loo daafaco xaqa loona helo nasri iyo Guul, lana noqdo sidii xawaariyiintii (Saaxiibadii) Nabi Ciise, Dhulkana loo hadho isagoo khayr lagu maamuli. Aṣ-Ṣaff (10-14).

# Suurat Al-Jumucah سُورَةُ الجُمُعَةِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ٱلْمَلِكِ
ٱلْقُدُّوسِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ١

1. Waxaa Eebe nasihi (weynayn) waxa samooyinka iyo Dhulka ku sugan, Ilaahay waa xaakin Xumaan ka daahirane ah aadkade falsame ah.

هُوَ ٱلَّذِى بَعَثَ فِى ٱلْأُمِّيِّۦنَ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ

2. Eebe waa kan u soo bixiyey kuwaan wax aqoon Rasuul ka mid ah oo ku akhriya korkooda Aayaadkiisa «quraankana» bara iyo Sunnada

وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٢﴾

(Nabiga) waxayna horey u ahaayeen kuwo baadi cad ku sugan.

وَآخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا بِهِمْ ۚ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣﴾

3. (Waxaa kale oo Eebe Nabigu u diray) kuwo kale oon weli la kulmin kuwaas, Eebena waa Adkaade falsame ah.

ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٤﴾

4. Arrintaasuna (Islaamka iyo Nabiga la soo diray) waa deeq Ilaah,wuxuuna siin ruuxuu doono Eebana waa deeq iyo fadli weyne.

Waxaa Ilaahay u khushuuca waxa uu ku abuuray Cirka iyo Dhulka'illeen isagaa awood leh, waana kan addoomadiisa wanaaga u falay ee u soo diray Rasuul bani Aadan ah, si uu u hanuuniyo waxna u baro, kuwa jooga iyo kuwa imaanba.
Xaalkaasna waa Xaal weyn oo khayr ah Cidduu doono yuuna siiyaa, illeen waa deeq badanee. Al-Jumucah (1-4).

---

مَثَلُ الَّذِينَ حُمِّلُوا التَّوْرَاةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ
الْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًا ۚ بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ
كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظَّالِمِينَ ﴿٥﴾

5. Kuwii la faray inay Kitaabka Tawreed (ilaaliyaan) kuna Camal falaan (waa Yuhuudda) haddana aan ku camal falin, waxay la mid yihiin Dameerxambaarsan Kutub badan, waxaana xun masalka kuwaas beeniyey Aayadaha Eebe, Ilaahayna ma hanuuniyo kuwo daalimiin ah.

قُلْ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ هَادُوا إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ
أَوْلِيَاءُ لِلَّهِ مِن دُونِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ
إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٦﴾

6. Waxaad dhahdaa (Nabiga) kuwa Yuhuuda ahow haddaad sheegateen inaad tihiin Awliyo Eebe dadka kale ka sokow, geeri jeclaada haddaad run sheegaysaan.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُ أَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٧﴾

7. Geerina ma jeclaanayaan weligood waxay hormarsadeen (oo gaf ah) dartiis, Eebana waa ogyahay kuwa daalimiinta ah.

قُلْ إِنَّ الْمَوْتَ الَّذِي تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُ
مُلَاقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ
وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

8. Waxaad ku dhahdaa geerida aad ka cararaysaan way idinla kulmi, markaasaa laydiin celin Ilaah og waxa maqan iyo wax joogaba, markaasuu idinka warrami (idinka jaasin) waxaad camal falayseen.

Waana in Quraanka lagu Camal falaa lana raacaa'si aan loola mid noqonin Yuhuuddii dayacday Kitaabkii Tawreed, markaas Eebe ku maslay Dameer Kutub lagu raray, jeclaanshaha Ilaahayna wuxuu ku xidhanyahay sida loo caabudo iyo sida loo falo wuxuu ku faray ee ma aha sheegasho inuu ku jecel yahay sida Yuhuuddu fasho, saas daraadeed waa in Eebe si dhab ah loo Caabudaa illeen isagaa loo noqone. Al-Jumucah (5-8).

9. Kuwa xaqa rumeeyow marka laysugu yeedho Salaadda Maalinta Jimcaha ah aada xusidda Eebe,wax gadashadana ka taga, saasaa idiin khayr roon haddaad tihiin kuwo wax og.

10. Markase Salaadda la dhammeeyo Dhulka ku kala faafa, dalbana(doona) khayrka Eebe, Ilaahayna xusa in badan waxaad u dhawdihiin inaad liibaantaan.

11. Markay arkaan tijaaro (Ganacsi) ama Ciyaar (wax lagu shuqloomo) way aadaan,waxayna kaa tagaan Nabiyow adoo taagan (Khudbo akhrin) waxaad dhahdaa waxa Eebe agtiisa ah yaa ka khayr badan Ciyaar iyo Ganacsiba, Ilaahay waa kan ugu khayr badan inta wax arsaaqda.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِىَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوْمِ
ٱلْجُمُعَةِ فَٱسْعَوْاْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلْبَيْعَ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾
فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِى ٱلْأَرْضِ
وَٱبْتَغُواْ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرًا
لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾
وَإِذَا رَأَوْاْ تِجَٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ
قَآئِمًا قُلْ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِ
وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١﴾

Salaaddu waa Tiirka Labaad ee Diinta Islaamka, dadaalkeeduna waa Waajib Culus ama tan Jumcada ha ahaato ruuxay ku waajibtay ama tan kalee Caadiga ah ha noqotee, waana inaan laga shuqloomin mar hadduu waqtigeedu galo, iyadoo waajib tahay in shaqada iyo kasabka Xalaasha ah lagu dadaalo, Aayadda kow iyo Tobnaadna waxay ku soo degtay mar Nabigu (naxariis iyo nabad gelyo korkiisa Eebe ha yeelee) uu khudbo Jimco akhrinaayey oo Safar badeeca wada soo galay Madiino, markaas dad Asxaabtii ka mid ah aadeen, sida Eebe sheegay khayrka agtiisa ah yaa ka wanaagsan Ciyaar iyo Ganacsiba.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Ruuxii hadla Maalinta Jumcada Imaamkoo Khudbada akhrin wuxuu la midyahay Dameer Kutub xambaarsan.Ruuxii ku dhaha aamusna Jumco uma jirto. waxaa wariyey Imaam Axmad. Al-Jumucah (9-11).

## Suurat Al-Munaafiquun

## سُورَةُ ٱلْمُنَافِقُونَ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Markay kuu yimaadaan (Nabiyow) munaafiqiintu waxay dhihi waxaan marag ka nahay inaad tahay Rasuul Eebe, Ilaahayna waa ogyahay inaad tahay, rasuulkiisii Eebana wuxuu marag ka yahay inay Munaafiqiintu beenaalayaal yihiin (xaga niyada).

إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشْهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِ
وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ
لَكَٰذِبُونَ ﴿١﴾

2. Dhaartooda (beenta ah) yey ka dhigteen gaashaan,dadkane waxay ka iileen Jidkii Eebe,waxay samayna aad buu u xunyahay.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَـٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ
إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢﴾

3. Saas waxaa ugu wacan inay (xaga muuqa) rumeeyeen haddana (hoosta) ka gaaloobeen, Quluubtoodana waa la daabacay (la daboolay) wax xaq ahna ma kasayaan.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ ثُمَّ كَفَرُوا۟ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٣﴾

4. Haddaad aragto Munaafiqiinta waad la yaabi Jidhkooda, muuqooda, hadday hadlaanna waad dhagaysan hadalkooda, waxaadse moodaa dogob-yo la tiirtiiriyey, qayladii yeedhabana way ka cabsadaan, waa Col kuwaasi,Eebena ha lacnado ee xagee loo duufsan.

۞ وَإِذَا رَأَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ أَجْسَامُهُمْ ۖ وَإِن يَقُولُوا۟
تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ۖ كَأَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ۖ يَحْسَبُونَ كُلَّ
صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ۚ هُمُ ٱلْعَدُوُّ فَٱحْذَرْهُمْ ۚ قَـٰتَلَهُمُ ٱللَّهُ ۖ
أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٤﴾

Suuraddani waxay ka sheekayn Munaafiqiinta iyo Xumaatadooda, maxaayeelay xaga muuqaalka waxay sheegan inay xaqa rumeeyeen'xaga hoosana waxay Islaamka ula joogaan Colnimo iyo xumaan, kuwaasi waa Ahlu Naaree yeyna kugu khaldin bidhaanta iyo Afka macaan ee suntu ka hoosayso. Al-Munaafiquun (1-4).

---

5. Marka lagu dhaho Munaafiqiinta kaalaya ha idiin dambi dhaaf weydiiye Rasuulka Eebe waxay ruxaan Madaxa (diido darteed) waxaad aragtaa iyagoo jeedsan oo iskibrin.

6. Waa isku mid haddaad u dambi dhaaf weydiisid (Nabiyow) iyo haddii kale, marnaba Eebe u dambi dhaafi mahayo, maxaa yeelay Eebe ma hanuuniyo dad Faasiqiin ah.

7. Waa kuwa dhihi (Munaafiqiintu) ha quudinina kuwa Rasuulka la jooga intay ka kala tagaan, Eebaa iska leh khasnadaha Samaawaatka iyo Dhulka, haseyeeshee Munaafiqiintu ma fahansana.

8. Munaafiqiintu waa kuwa dhihi haddaan Madiino u noqonno waa in kuwa tabarta lihi ka bixiyaan Magaalada kuwa dullaysan, tabar iyo Sharaf Eebaa iska leh Rasuulkiisa iyo Mu'miniinta, haseyeeshee Munaafiqiintu ma oga.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْا۟
رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٥﴾
سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ
لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ
ٱلْفَـٰسِقِينَ ﴿٦﴾
هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا۟ عَلَىٰ مَنْ عِندَ
رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا۟ ۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ وَلَـٰكِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٧﴾
يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ
ٱلْأَعَزُّ مِنْهَا ٱلْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ
وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَـٰكِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

9. Kuwa xaqa rumeeyow yaanay idin ka shuqlinin Xoolihiinnu iyo Caruurtiinnu xuska Eebe (daacaddiisa) Ciddii saas fashaana waa mid khasaartay.

يا أيها الذين آمنوا لا تلهكم أموالكم ولا أولادكم عن ذكر الله ومن يفعل ذلك فأولئك هم الخاسرون ﴿٩﴾

10. Bixiyana wax ka mid ah waxa Eebe idinku arsuqay geerida horteeda oo markaas uu yiraahdo (ruuxaan wax baxsan) Eebow maad muddo dhow dib ii dhigtid oon sadaqaysto kuwa suubanna aan ka mid noqdee.

وأنفقوا من ما رزقناكم من قبل أن يأتي أحدكم الموت فيقول رب لولا أخرتني إلى أجل قريب فأصدق وأكن من الصالحين ﴿١٠﴾

11. Naf malageed galayna Eebe dib uma dhigo, Ilaahayna waa ogyahay waxaad Camal falaysaan.

ولن يؤخر الله نفسا إذا جاء أجلها والله خبير بما تعملون ﴿١١﴾

Isla waynidu waa xuntahay, mana aha in ruux Caqli lihi diido in wanaaga loogu yeedho, haseyeeshee arrinta Ilaahay baa maamula risqıgana isagaa bixiya ee ma aha siday Munaafiqiintu moodeen, tan kale waa inaan Xoolaha iyo Caruurtu sabab u noqonin Eebe ka fogaansho, illeen waa khasaare saasiye, waana in wax la baxsadaa geeri ka hor si dadka suuban looga mid noqdo oon hadhowna loo calaacalin, ileen naf malageed galay Eebe ma sugee.
Ibnu Cabbaas wuxuu yidhı: Ruuxii leh Xoola gaadhsiiya Xajka Baydka Eebe ama Zaku ku waajibtoo falin wuxuu Eebe warsan markuu dhiman in loo celiyo adduunkii. Al-Munaafiquun (5-11).

## Suurat At-Taghaabun

## سورة التغابن

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بسم الله الرحمن الرحيم

1. Waxaa Eebe nasaha (weyneeya) waxa Samaawaatka (Cirka) iyo Dhulka ku sugan awood iyo mahadbana Eebaa iska leh, wax walbana isagaa kara.

يسبح لله ما في السماوات وما في الأرض له الملك وله الحمد وهو على كل شيء قدير ﴿١﴾

2. Eebe waa kan idin abuuray qaarkiinna gaaluu noqday, qaarkiinna Mu'miniin, Eebana waxaad Camal falaysan waa arkaa.

هو الذي خلقكم فمنكم كافر ومنكم مؤمن والله بما تعملون بصير ﴿٢﴾

3. Samaawaatka (Cirka) iyo Dhulkaba wuxuu Eebe u abuuray si xaq ah, wuuna idin sawiray Eebe, dadoow suuraddiinana wuu wanaajiyey, isagaana loo noqon (Aakhiro).

خلق السماوات والأرض بالحق وصوركم فأحسن صوركم وإليه المصير ﴿٣﴾

4. Wuxuu ogyahay waxa samaawaatka (Cirka) iyo Dhulka ku sugan, wuxuuna ogyahay waxaad qarinaysaan iyo waxaad muujinaysaan, Eebana waa ogyahay waxa laabta (Qalbiga) ku jira.

يَعْلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ
وَمَا تُعْلِنُونَ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٤﴾

Eebe waxaa u khushuuca una hogaansama awooddiisa waxa ku sugan Cirka iyo Dhulka sida Aayado badan sheegeen, isagaana mahad iyo qudradba iska leh, Bani Aadamkana isagaa abuuray Jidkana tusiyey samaan iyo xumaanba, abuurka Eebana Ciyaar ma aha ee waa xigmo iyo Imtixaan, waxa dadku Camal falana waa ogyahay dhamaantiis, saas daraadeed waa in niyada iyo qalbigaba la daahiriyo'Eebana la weeyneeyo illeen isagaa awood leh loona noqone. At-Taghaabun (1-4).

---

5. Miyuuna idin soo gaarin warkii kuwii gaaloobay ee horreeyey, waxay dhadhamiyeen xumaantii camalkoodii, waxaana u sugnaaday caddibaad daran.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَبْلُ
فَذَاقُوا۟ وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٥﴾

6. Arrintaas waxaa ugu wacan in Rasuullo ula yimaadeen xujooyin ayna dheheen (Gaaladii) ma dadbaa na hanuunin ayna gaaloobeen oo jeedsadeen, iskana deeqtoonaysiiyeen (weynaysiiyeen) Eebe, Eebana waa midka hodanka ah lana mahadiyo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓا۟
أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا فَكَفَرُوا۟ وَتَوَلَّوا۟ ۚ وَّٱسْتَغْنَى
ٱللَّهُ ۚ وَٱللَّهُ غَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿٦﴾

7. Waxay sheegeen kuwii gaaloobay inaan la soo bixinaynin, waxaad dhahdaa saas ma aha, Eebaa wuxuu ku dhaartay in la idin soo bixin laydinkana warrami waxaad camal fasheen, taasina waa u fududahay Eebe.

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن لَّن يُبْعَثُوا۟ ۚ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّى لَتُبْعَثُنَّ
ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ ۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧﴾

8. Ee rumeeya Eebe iyo Rasuulkiisa iyo nuurka Eebe soo dejiyey (Quraanka) Eebana waxaad camal falaysaan waa ogyahay.

فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلْنَا ۚ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٨﴾

9. Maalinta qiyaamada ee Ilaahay idin soo kulmin waa maalin kado, ruuxiise Ilaah rumeeya camal wanaagsanna fala Eebe xumaantiisa (dambigiisa) wuu asturi, wuxuuna galin Jannooyin ay dhex dureeraan Wabiyaal way kuna waaraan waligood, taasina waa liibaan weyn.

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ ٱلْجَمْعِ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلتَّغَابُنِ ۗ وَمَن يُؤْمِنۢ
بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدْخِلْهُ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾

10. kuwa gaaloobayse beeniyeyna Aayaadka Eebe waa kuwa Ahlu Naar ah waxayna ku waari dhexdeeda, meel loo ahaadana iyadaa u xun.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٠﴾

Warkii Ummadii hore waxaa looga danleeyahay in lagu waano qaato lagana leexdo Jidkoodii xumaa ee xaq diidka iyo Madax adaygga ahaa, lana rumeeyo quraanka Nuurka Eebe ah iyo xaqoo dhan si Eebe Maalinta qiyaame ee kulminta naxariis iyo Jannooyin inoo siiyo loona gaadho liibaan Eebe, lagana nabad galo naar daran oo loo darbay xaq diidayaasha.
Muqaatilna wuxuu yidhi: Majiro khasaare ka weyn in kuwaasina Janada galaan kuwaasina lalo aado Naarta. At-Taghaabun (5-10).

---

11. Wixii Musiiba ah (dhib ah) oo dhaca waa idinka Eebe, ruuxiise Eebe rumeeya waxaa hanuuni (oo xasili) qalbigiisa, Eebana wax walba waa ogyahay.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُؤْمِنۢ
بِٱللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١﴾

12. Eebe adeeca Rasuulkiisana adeeca, haddaadse jeedsataan(xaqa diidaan) waxaa Rasuulka saaran uun inuu si cad wax u gaarsiiyo.

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ
فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٢﴾

13. Eebe mooyee Ilaah kale ma jiro, isaga uunna ha tala saarteen Mu'miniintu.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

14. Kuwa xaqa rumeeyow Haweenkiinna iyo Caruurtiina waxaa ka mid ah kuwo Col idiin ah ee ka digtoonaada, haddaadse iska cafidaan saamaxdaanna Eebe waa dambi dhaafe naxariiste ah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ مِنْ أَزْوَٰجِكُمْ
وَأَوْلَٰدِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَٱحْذَرُوهُمْ ۚ
وَإِن تَعْفُوا۟ وَتَصْفَحُوا۟ وَتَغْفِرُوا۟
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤﴾

15. Xoolihiinnu iyo Caruurtiinnu waa uun fidno (ibtilo) Eebe agtiisaase ajir weyn (ku sugan yahay).

إِنَّمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَأَوْلَٰدُكُمْ فِتْنَةٌ ۚ
وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾

Wax walba idinka Ilaah yuu ku dhacaa, ruuxiise Eebe rumeeya waxaa hanuuni oo toosi xasilina Qalbigiisa, saas daraadeed waa in Eebe iyo Rasuulkiisa Muxamad ah (naxariis iyo nabad gelyo Eebe korkiisa ha yeelee) la adeeco waana in Eebe lagu xidhnaado lana tala saarto wax kastoo xaqa kaa leexin ama kaa shuqlinna laga digtoonaado, maxaayeelay Eebaa wax loo dhawaada ah.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Ilmuhu waa midhaha qalbiga, wayna ku fulayeeyaan, kuna Bakhaylsiyaan, kuna walbahaariyaan. At-Taghaabun (11-15).

16. Eebe ka dhawrsada intaad kartaan, maqla oo adeecana (weyneeya), waxna baxsada, ruuxii laga dhawro bakhaylnimada naftiisa waa liibaanay.

فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوا وَأَطِيعُوا
وَأَنفِقُوا خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَمَن يُوقَ
شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٦﴾

17. haddaad Eebe amaah fiican amaahsataan (wax sadaqaysataan) Eebe waa idiin laab laabi, dambigiinana wuu dhaafi, Eebana waa kan la mahadiyo ee dusha san.

إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ لَكُمْ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٧﴾

18. waxa maqan iyo waxa joogaba Eebe waa ogyahay waana adkaade Falsan.

عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

Diinta Islaamku ma aha wax lagu dhaqmi waayi oo adag, ee waa fududahay, Eebana dadka wuxuu ka rabaa intay karaan uun inay ka yaabaan, waana in xaqa laysku maqlaa layskuna adeecaa. waxna la baxsadaa bakhaylnimada iyo xoola jacaylka daranna laga fogaadaa, si Eebaha wax walba og inoogu abaal mariyo wanaag iyo khayr.
waxaa sugnaaday: Haddaan wax idin faro la imaada waxaad kartaan, haddaan idinka reebana ka reebtoonaada. Waa Saxiix. At-Taghaabun (16-18).

# Suurat Adh-Dhalaaq

# سُورَةُ الطَّلَاقِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Nabiyow haddaad haweenka furaysaan Cidada ku fura (daahir aan la taaban) Cidadana tiriya, Eebana ka dhawrsada, hana ka bixinina Guryahooda (ay joogeen marka la furayey) iyana yeyna ka bixin (yeyan ka tagin) inay xumaan cad la yimaadaan mooyee, taasi waa xuduudii Eebe, ruuxii ka tallaaba xuduuda Eebena naftiisuu dulmiyey, ma ogidin, wuxuu Eebe u dhawyahay inuu ka dib xaal keeno, (jacayl isku noqosho).

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَطَلِّقُوهُنَّ
لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ ۖ
لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِن بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ
إِلَّا أَن يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ
وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ لَا تَدْرِي
لَعَلَّ اللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ﴿١﴾

2. Markay Cidada dhamaadkeeda (ku dhawaadaan) si fiican u haysta, ama si fiican u faaruqa, dad caadiliina oo idin

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ

ka mid ahna marag uga dhiga, maragana ha u guteen Eebe dartiis, xaalkaasi waa wacdi ruuxii rumayn Eebe iyo Maalintii dambaysay «qiyaamada» ruuxii Eebe ka dhawrsadana wuxuu u furi faraj.

بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا۟ ذَوَىْ عَدْلٍ مِّنكُمْ وَأَقِيمُوا۟
ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤْمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُۥ مَخْرَجًا ﴿٢﴾

3. Wuxuuna ka irsaaqi meel uusan ka filanayn, ruuxii Eebe tala saartana waa ku filan yahay, Eebana amarkiisu waa fuli, (waxna kama fakado) wax walbana Eebe wuxuu u yeelay waqti sugan (oo go'an).

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ
فَهُوَ حَسْبُهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمْرِهِۦ ۚ قَدْ جَعَلَ ٱللَّهُ
لِكُلِّ شَىْءٍ قَدْرًا ﴿٣﴾

Isfuriddu waa xaal Diinta Islaamku ayan jeclayn, maxaayeelay waxaa ku dumi guri iyo qoys, haseyeeshee markay lagama maarmaan noqoto waa bannaantahay, waase inaan lagu xadgudbin haweeynayda la furi, waqti ficanna la furaa gurigana laga saarin intay cidada ku jirto, waxaaba laga yaabaa inay isku noqdaan, waana in wanaag lagu wada noolaado, ama wanaag loo kala tago, Eebana laga yaabo, Taladana loo dhiibto illeen wax walba isagaa awoodee si uu faraj inoogu furo.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Ruuxii badiya Dambi dhaaf warsi wuxuu uga yeelaa Eebe murug walba faraj, Cidhiidhi walbana ka bixid, wuxuuna ka arzaaqaa Meeluusan ka filayn.
Waxaa wariyey Imaam Axmed. Adh-Dhalaaq (1-3).

---

4. Haweenkiinna Caadada ka quustay haddaad shakidaan Cidadoodu waa seddex bilood, kuwaan Caada lahayn waa sidaas oo kale, Haweenka uurka leh cidadoodu waa inay umulaan (dhalaan), ruuxii Eebe ka dhawrsadana wuxuu u fududayn amarkiisa.

وَٱلَّٰٓـِٔى يَئِسْنَ مِنَ ٱلْمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمْ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ
فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشْهُرٍ وَٱلَّٰٓـِٔى لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُو۟لَٰتُ
ٱلْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ
يَجْعَل لَّهُۥ مِنْ أَمْرِهِۦ يُسْرًا ﴿٤﴾

5. Kaasi waa amarkii Eebe uu idiin soo dejiyey, ruuxii Eebe ka dhawrsadana xumaantiisuu asturaa ajirkiisana wuu weyneeyaa.

ذَٰلِكَ أَمْرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ
يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعْظِمْ لَهُۥٓ أَجْرًا ﴿٥﴾

6. dejiya Haweenkaas (cidada ku jira) meelahaad dagan tihiin eed heli kartaan, hana dhibina si aad u ciriiridaan, hadday uur leeyihiinna nafaqeeya (masruufa) intay ka umulaan (kadhalaan), hadday ilmaha nuujiyaanna siiya ujuuro,wanaagna is fara, haddii laysku qabto nuujintana mid kale ayaa nuujin.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ
لِتُضَيِّقُوا۟ عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟ عَلَيْهِنَّ
حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ
أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن تَعَاسَرْتُمْ
فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ﴿٦﴾

7. Haka nafaqeeyo (masruufo) midka awood xoola leh awooddiisa, kan wax yarna haka nafaqeeyo waxa Eebe siiyey (ee uu karo), Eebana kuma mashaqeeyo naf wuxuusan siinin, Eebana wuxuu yeeli cidhiidhi dabadiis fudayd (faraj).

لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ
رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ﴿٧﴾

Diintu waxay u timid inay dadka u caddayso Arrimahooda, saas daraadeed aayadahanu waxay ka warrami cidada Haweenka la furo, taas oo ah in haweenayda aan caada lahayn ay saddax Bilood tirsan tan uurka lehna markay umusho, xaalkaasna waa arrin Eebe soo dejiyey, tan kale waa in hooy loo yeelaa intay cidada ku jirto, lana masruufo, ruux walbana awooddiisa uu ka masruufo, illeen Eebe dadka kuma kallifo (mashaqeeyo ) waxayna awoodine, Ciddii Ilaahay ka yaabta kuna xidhnaatana Eebe faraj yuu u furi xaalkiisana wuu fududayn.
waxaana soo sheegnay in Cidhiidhi kasta Eebe ka yeelo faraj sida Imaam Axmed wariyey. Adh-Dhalaaq (4-7).

---

8. Maxay badan tahay Magaalo Caasiday amarka Eebe iyo Rusushiisa, markaas Eebe xisaabay xisaab daran caddibaad adagna caddibay.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا
حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨﴾

9. oo dhadhamisay Cidhibtii xaalkaa xumaantiisa, cidhibteediina ku dambaysay khasaare.

فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿٩﴾

10. Eebe wuxuu u darbay kuwaas Caddibaad daran, ee Eebe ka dhawrsada kuwa Caqliga lahaw rumeeyeyowna, Ilaahay wuxuu idiin soo dejiyey Quraane.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١٠﴾

11. Rasuulna wuu idiin soo diray kaasoo idiin akhriya Aayaadka Eebe ee cad cad si uu kuwa Mu‘miniinta ah camal wanaagsanna falay uga bixiyo mugdiga Nuurkana ugu bixiyo, ruuxii Eebe rumeeya camal wanaagsanna fala wuxuu gelin Jannooyin ay dureerayso dhexdeeda Wabiyaal wayna ku waari waligood, Eebe waa wanaajiyey kuwaas risqigooda.

رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَ ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ
وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ
لَهُۥ رِزْقًا ﴿١١﴾

12. Eebe waa kan abuuray Todobo Samo Dhulkana kala mid dhigay,amarka Eebena wuxuu ku soo degaa dhexdooda, si aad u ogaataan in

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ
ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ

Eebe wax walba karo wax walbana koobay.

وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدۡ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عِلۡمَۢا ﴿١٢﴾

Kibir iyo isla weynan, madax adayg iyo xaqoo laga horjeedsado waxay cidhibtiisu noqotaa halaag iyo caddibaad daran, siday la kulmeen Gaaladii saas falay ee horreeyey, haseyeeshee dadka xaqa rumeeyey ee Caqliga leh waa inay aad ugu waana qaataan kuwaas, Eebana ka dhawrsadaan, illeen waa ka quraanka u soo dejiyey'Rasuulna u soo direy, mugdigana ka saaray'nuurna u bixiyee, si markaas wanaag iyo Janno loogu abaal mariyo, maxaa yeelay Eebe waa kan awoodda leh'wax walbana abuuray wax walbana Cilmigiisu koobay.

Ruuxii dulmiya taako Dhul ah waxaa Madaxa loogaliyaa Todobada Dhul. Waa Saxiix. Adh-Dhalaaq (8-12).

# Suurat At-Taxriim

# سُورَةُ التَّحْرِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Nibiyow maxaad u xarrimi wax Eebe kuu xalaaleeyey si aad u raalli geliso Haweenkaaga, Eebe waa dambi dhaafe naxariista ah.

2. Eebe waa idiin caddeeyey waxa dhaartiinnu ku xalaaloobi, Eebena waa gargaarihiinna,waana wax walba oge falsan.

3. Ma xusuusan Waqtigii Nabigu ku qarsaday Haweenkiisa Qaarkood hadal, markaas ay ka warrantay xaalkii, Eebana uu Nabiga u daahiriyey, markaas Nabigu uu ogeysiiyey qaarkiis (haweenaydii) qaarna uu ka dhaafay, markuu u warramay ay tiri yaa kuu sheegay xaalkan kuna yiri: waxaa ii warramay Eebaha wax walba oge ah ee yaqaana.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ
أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿١﴾

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ
وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٢﴾

وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ
وَأَظۡهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ عَنۢ بَعۡضٖۖ
فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ
قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ﴿٣﴾

4. Haddaad Eebe u noqotaan inkastoo qalbigiinnu iishay (Eebe wuu idiin dhaafi) haddaadse isu kaalmaysataan Nabiga (dhibkiisa) waxaa u gargaari Eebe, Jibriil iyo kuwa suuban ee Mu'miniinta ah Malaa'igta (kalana) markaas ka dib yey xoojin.

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا
عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ﴿٤﴾

5. Wuxuu Eebe u dhawyahay in Nabigu hadduu idin furo (Haweenka Nabiga qaarkood) idiinkuna beddelo kuwa idinka khayr roon oo ah Musliimiin, Mu‘miniin ah adeeca Eebe, Toobad keena, Eeba caabuda,Soomana, kuwa horay loo guursaday iyo kuwo aan hadda ka hor la guursanba leh.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبْدِلَهُۥٓ أَزْوَٰجًا خَيْرًا مِّنكُنَّ
مُسْلِمَٰتٍ مُّؤْمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ سَٰٓئِحَٰتٍ
ثَيِّبَٰتٍ وَأَبْكَارًا ٥

Aayadahanu waxay ku soo degeen mar uu Nabigu (naxariis iyo Nabad gelyo korkiis Eebe ha yeelee) Caano ama Malab uu ka soo dhadhamiyey Guri haweenaydiis, markaas uu kuwa kale qalbigoodu wax galay, Eebana isagaa wax Xalaaleeya waxna xarrima, saas daraadeed yuu nabiga ugu jeediyey arrintaas, tan kale waa inaan la isku kaalmaysan dhib iyo wax yeello ee laysu kaalmaystaa wanaag iyo sama fal, Eebana waa gargaaraha Rasuulkiisa iyo Mu‘miniinta.
Masruuqna wuxuu yidhi: Nabiga waxaa la faray inuu Dhaartii ka kafaaroguto. At-Taxriim (1-5).

---

6. Kuwa xaqa rumeeyow ka dhawra Naftiina iyo ehelkiinna naar lagu shido dad iyo dhagax ay kana (shaqeeyaan) malaa‘ig adag oo daran oon Eebe ku caasiyeyn wuxuu faro,falana wixii la amro.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا
ٱلنَّاسُ وَٱلْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ
لَّا يَعْصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ٦

7. Kuwa Gaaloobow ha cudur daaranina maanta (Qiyaamada) waxaa laydinka abaal marin uun waxaad camal fali jirteen.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَا تَعْتَذِرُوا۟ ٱلْيَوْمَ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ
مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧

8. Kuwa xaqa rumeeyow u toobad keena Eebe toobad san, wuxuu Eebe u dhawyahay inuu asturo xumaantiina, idin geliyana Jannooyin ay dureerayso dhexdooda Wabiyaal, Maalinta uusan Eebe hoojinayn Nabiga iyo kuwa la jooga,nuurkooduna wuxuu socon hortooda iyo midigtooda iyagoo dhihi Eebow noo taam yeel Nuurkanaga noona dambi dhaaf‘adaa wax walba karee.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ تُوبُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا
عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ
وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِى ٱللَّهُ ٱلنَّبِىَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
مَعَهُۥ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ
يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ
إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٨

9. Nabiyow la jihaad gaalada iyo Munaafiqiinta kuna adkow, hoygooduna

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ

waa Jahannamo meel loo ahaadana iyadaa u xune.

وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٩﴾

Dadka xaqa rumeeyey waa inay Ehelkooda khayrka faraan si ay uga nabad galaan naar dadka iyo dhagaxa lagu huriyo, Malaa'ig daranna oo amarka Ebe fulisana ay ka shaqayso, si ayna u noqonin sida kuwa xaq diidka ah ee loo dhihi ha cudur daaranina maanta, waana in Eebe toobad dhab ah loogu toobad keeno si uu wanaag iyo dambi dhaaf noogu abaal mariyo maalinta Nabiga iyo intii raacday Eebe u sama fali illeen wax walba isagaa karee, Gaalada iyo Munaafiqiintana waa in lala jahaado si Jidka toosan loo tusiyo.
Rasuulkana (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa Ha yeelee) waxaa la warsaday Tawbadda Nasuuxa ah (Toosan) wuxuuna yidhi: Waa in laqoomameeyo Dambiga Markuu kaa dhaco, ood markaas Eebe dambidhaaf warsato, oodan una noqonin. At-Taxriim (6-9).

---

10. Eebe wuxuu tusaale uga dhigay kuwa Gaaloobay Haweenaydii Nabi Nuux iyo Nabi Luudh, waxaa qabay Laba Addoon oo Eebe oo suusuuban, markaasay khiyaameen Nabiyadaas waxbana ugama ayan tarin Eebe agtiis waxaana loo dhihi Labadaas haweenay la gala naarta kuwa gelaya.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ
وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا
صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ
شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ﴿١٠﴾

11. Waxaa kale oo Eebe Tusaale uga dhigay kuwa rumeeyey Haweenaydii Fircoon markay tidhi Eebbow Guri agtaada iiga dhis jannada dhexdeeda, igana nabad geli Fircoon iyo Camalkiisa,igana nabad geli dadkaas daalimiinta ah.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ
فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا
فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى
مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١١﴾

12. Maryama bintu cimraanna xusuusta ee isdhawrtay, markaas malagu jeebka ka afuufay, rumaysayna Sharciga Eebe iyo Kutubtiisaba,kana mid noqotay kuwa Eebe adeeca.

وَمَرْيَمَ ٱبْنَتَ عِمْرَٰنَ ٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا
فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا
وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتْ مِنَ ٱلْقَٰنِتِينَ ﴿١٢﴾

Ruux xumaanlaw ah wax uma tarto la nooli dad fiican hadduusan wax qaadanaynin'sida haweenkii Nabi Nuux iyo Nabi Luudh iyo wixii la mid ahaa
Sidoo kale ruxii wanaagsan xumaan qof kale wax ma yeesho hadduusan ka raalli ahayn sida haweenaydii fircoon, Maryama Bintu Cimraan oo Nabi Ciise Hooyadiis ahayd Xaalkeeduna la yaabuu lahaa waxayse ku tusin in Eebaha Bini aadamka abuuray uu siduu rabo wax u falo saasna waa in la rumeeyo.
Nabiguna wuuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) waxaa kaamil noqday Ragga waxbadan, Haweense waxaa ka kaamil noqday Aasiyadii Fircoon, Maryama Bintu Cimraan, iyo Khadiijo Biintu khuweylid, Fadliga Caa'isho ee Haweenkana waa sida thariidka iyo cunada kale. (Bukhaari iyo Muslim). At-Taxriim (10-12).

# Suurat Al-Mulk

# سورة الملك

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Waxaa barako badnaaday (oo weynaaday) Eebaha Xukunku awooddiisa ku jiro ee wax walbana kara.

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

2. Eebaha abuuray geeri iyo nololba, si uu dadow idiin imtixaamo kiinna Camal fiican, Eebana waa adkaade dambidhaafe ah.

ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلْمَوْتَ وَٱلْحَيَوٰةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفُورُ ﴿٢﴾

3. Eebe waa midka abuuray Toddobo Samo oo isdul saaran kuna arki maysid abuurka Eebaha Raxmaanka ah kala tagsani, bal daymada celi inaad aragto wax dillaac ah.

ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا مَّا تَرَىٰ فِى خَلْقِ
ٱلرَّحْمَٰنِ مِن تَفَٰوُتٍ فَٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ
مِن فُطُورٍ ﴿٣﴾

4. Haddana celi daymada waxaa kugu soo noqon aragga oo dhiban daallanna.

ثُمَّ ٱرْجِعِ ٱلْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنقَلِبْ إِلَيْكَ ٱلْبَصَرُ خَاسِئًا
وَهُوَ حَسِيرٌ ﴿٤﴾

5. Eebe wuxuu ku qurxiyey Samada dhow Nalal (Xiddigaha) wuxuuna ka dhigay Xiddigahaas kuwo lagu gano Shayaadiinta, Wuxuuna Eebe u diyaariyay kuwaas Naarta Saciiro.

وَلَقَدْ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلْنَٰهَا رُجُومًا
لِّلشَّيَٰطِينِ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ ٱلسَّعِيرِ ﴿٥﴾

Eebe khayrkiisu waa badan yahay wax walbana awooddiisay ku hoos jiraan wuxuu doonana wuu karaa, dadkana waxaa loo abuuray in la imtixaano kooda Camal Aakhiro iyo kan aduunkaba wanaajiya, Eebe abuuriddiisa uu Cirka abuurayna wax dhaliil ah loo heli maayo sida Khalqigiisa kalaba, Xiddigahana Eebaa abuuray iyagoo Nalal u ah Cirka'Shayaadiintana lagu eryo, Eebaha awooddaas leh waa in la Caabudo'Jidka uu farayna lagu socdaa.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) Eebe wuxuu ku dulleeyey Banii aadamka Geeri, wuxuuna ka yeelay adduunka Guri nolol iyo Geeri, kana yeelay Aakhirana Guri abaalmarin iyo Waarid. Waxaa wariyey Ibnu Abii Xaatim. Al-Mulk (1-5).

---

6. Kuwa ka gaaloobay Eebahood waxaa u sugnaaday Caddibaadda Jahannamo,meel loo ahaadana iyadaa u xun.

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٦﴾

7. Marka Gaalada lagu tuuro Naarta waxay ka maqli Cod xun oo daran iyadoo karaysa.

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧

8. waxay u dhawdahay inay Cadha daraadeed la kala dillaacdo,marka Koox (Gaala ah) lagu ridaba waxaa warsada Malaa‘igta Naarta ka shaqeysa iyagoo ku dhihi miyuusan idiin imaanin wax idiin diga.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ
خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨

9. Waxayna ugu jawaabi waa noo yimid wax noo diga waanse beeninay, annagoo leh ma soo dejinin Eebe waxba, idinkuna waxaad ku sugan tihiin baadi weyn.

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ
إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

10. Gaaladii waxay dhaheen haddaan wax maqlaynno ama aan wax kasayno Naarta Saciiro ehelkeeda ma aanaan noqoneen.

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

11. Waxay qirteen (Gaaladu) dambigoodii waxaana u sugnaatay fogaansho Naarta Saciiro ehelkeeda.

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١

Xaq diidayaashu waxay geli Naar daran oo karaysay qaylana leh, Malaa’igtuna si canaan iyo guulguul ah yey u warsataa in Rasuul u diga loo soo diray iyo in kale, iyaguna way qirtaan in Rasuul loo soo diray ayse beeniyeen xaqiina diideen, wayna calaacaleen iyagoo leh haddaan wax kasayno Naar ma aanan galleen, saas daraadeed waa in Eebe laga yaabo laguna waano qaato Arrintaas.
Waxaa sugnaaday: Dadka lama halaago intay Naftoodu ka garaabaan. Al-Mulk (6-11).

---

12. Kuwa Eebe ka yaaba iyagoon la arkaynin (Eebe mooyee) waxaa u sugnaaday dambi dhaaf iyo ajri weyn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ
وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

13. Ama hadalka hoos u dhiga dadow ama kor u qaada Eebe waa ogyahay waxa laabta ku jira.

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ
ٱلصُّدُورِ ١٣

14. Ma waxaan wax ogeyn Eebaha wax walba abuuray ee wax walba daalacan.

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤

15. Eebe waa kan Dhulka ka dhigay mid laylyan ee ku socda Waddooyinkiisa kana Cuna Quudkiisa Eebaana Dadka loo soo kulmin (Qiyaamada).

هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ
فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ ١٥

16. Miyaad ka aamin noqoteen Eebaha Sare inuu Dhulka idin la gooyo, ayna idinla dhaqdhaqaaqdo.

ءَأَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ الْأَرْضَ
فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٦

17. Miyaadse ka aamin noqoteen Eebaha Sare inuu Dhagaxyo Naar ah idinku soo daadiyo, waad ogaan doontaan digniinta Eebe Cidhibteeda.

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا
فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ١٧

18. Waxaa Eebe beeniyey Gaaladii (reer Makaad) ka horreeyey, sidayse ahayd Ciqaabti Eebe.

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ١٨

Dadka Eebe Dhabnima u rumeeyey way Caabudi kana dhoowrsan xumaanta iyagoon arkaynin ama dad ha la joogeen ama keli ha ahaadeene.
Eebana wuxuu ku abaal marin dambi dhaafkiisa, Eebaha wax walba og ee Dhulka laylyey ee Qiyaamada loo soo kulmi miyaa Ciqaabtiisa Cidna ka aamin noqon kartaa, dadka xun iyo Gaaladaba waxa u caada ah inay Eebe beeniyaan, waxaase ku dhici Ciqaabta Eebe, waxaana ka nabad geli ruuxii Waddada Eebe qaada.
Toddobada Eebe hadheeyo Maalinta Qiyaame waxaa ka mid ah kuwa Eebe kayaaba iyo kuwa Xusuusta iyagoo kali ah Indhahooduna Ilmeeyaan. (Waa Saxiix). Al-Mulk (12-18).

---

19. Miyeyna dadku arkaynin Shimbirka korkooda ah marna baalka fidin marna laabi wax haya oon Eebaha Raxmaan ahayna uusan jirin, Eebana wax walba wuu arkaa.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ
مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ١٩

20. Waa kuma Gargaaraha Eebaha Raxmaan ah ka soo hadhay ee u gaargaari Gaalada, Gaaladu waxay ku sugan yihiin kadsoomid.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ الرَّحْمَٰنِ
إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢٠

21. Waa kuma kan wax quudiya haddii Eebe haysto Risqigiisa, Gaaladu waxay ku Madax adaygeen isla weyni iyo Xaq diidnimo.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ بَل لَّجُّوا
فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ٢١

22. Midkee wanaagsan Ruux Wajiga ku socda iyo mid si toosan oo siman Wadda Toosan ugu socda.

أَفَمَن يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّن يَمْشِي سَوِيًّا
عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٢

23. Dheh Nabiyow Eebe waa midka Dadkow idin ahaysiiyey, Maqal iyo Arag iyo Caqlina idiin yeelay, wax yar baadse Eebe ku shukridaan.

قُلْ هُوَ الَّذِي أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ٢٣

24. Dheh Eebe waa midka dadkow Dhulka idinku beeray isagaana (Qiyaamada) loo soo kulmin doonaa Dadka.

قُلْ هُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

Eebe awooddisa yaa wax walba ka sarreysa, Gargaare, Quudiye, Abuure iyo wax walba ogaadana waa isaga, maalinta Qiyaamana waa la hor imaan, Ruux walbana wuxuu ku Abaal Marin Camalkiisa. Nabiguna wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiis ha yeelee) markii la warsaday sidee Dadka loogu soo kulmin Wajigooda:
Eebaha ku socodsiiyey Lugahooda wuxuu karaa inuu kusocodsiiyo Wajigooda. Al-Mulk (19-24).

---

25. Waxay dhihi Gaaladu waa goorma Waqtiguu dhici waxa naloogu gooddin haddaad run sheegaysaan.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٥﴾

26. Dheh Eebaa og goortaas, waxaanse ahay Anigu u dige Cad (muuqda).

قُلْ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

27. Markaysa Gaaladu Naarta oo u dhow arkaan waxaa xumaan oo doorsoomi Wajiga Gaalada, waxaana lagu dhihi waaka Cadibaaddii aad doonayseen (dedejisanayseen).

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

28. Dheh balse ka warrama haddii Eebe aniga (Nabiga) iyo inta ila jirta uu halligo ama u naxariisto yaa Gaalo ka korin Caddibaad daran.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا
فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

29. Dheh Eebe waa Raxmaan waana rumaynay, waana Tala saaranay, waadse ogaan doontaan (Gaalooy) Cidda Baadi Cad ku sugan.

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ
مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

30. Dheh balse Warrama hadday Biyuhu Dhulka ku gudhaan yaa idin siin Biya durduri (ma jiro Eebe waxaan ahayn).

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم
بِمَآءٍ مَّعِينٍۭ ﴿٣٠﴾

Dadka xun had iyo jeer aad uma fikiraan saas daraadeed waxay ku hadlaan gafaf iyo Xujooyin Qiimo daran, Nabiguna(Naxariis iyo Nabad gelyo Eebe korkiisa ha yeelee) Shaqadiisu waa inuu dadka wanaag ugu yeedho, xumaantana uga digo, wax walbase Eebaa kara oo og, markase uu Gaalada haleelo Caddibaad daran yey ogaan doonaan dhabta iyo xaqiiqada'gargaarka kuwa xaqa rumeeyey iyo Imtixaankoodaba Eebaa leh, Gaalana Caddibaad kama baajinayso'ee waa in Eebaha Raxmaan ee awoodda leh ee dadka quudiya isaga uun la Caabudaa lagana yaabaa. Al-Mulk (25-30).




بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ١

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Qalinka iyo waxa Malaa'igtu qorayso (Camalka dadka).

مَآ أَنتَ بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ بِمَجۡنُونٖ ٢

2. Ee Nabiyow Nicmada Eebe darteed lama waallid.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجۡرًا غَيۡرَ مَمۡنُونٖ ٣

3. Waxaana kuu sugnaaday Ajri aan go'ayn.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٖ ٤

4. Waxaana kuu sugnaaday dabeeco (fiican) oo weyn.

فَسَتُبۡصِرُ وَيُبۡصِرُونَ ٥

5. Waad arki doontaa nabiyow Gaaladuna way arki doonaan.

بِأَييِّكُمُ ٱلۡمَفۡتُونُ ٦

6. kiinna waalan (ama la caddibo).

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ٧

7. Eeba waa ogyahay Cidda ka dhunta Jidkiisa, waana ogyahay Cidda hanuunsan.

فَلَا تُطِعِ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٨

8. Ee Nabiyow ha maqlin xaq beeniyayaasha (Warkooda).

وَدُّواْ لَوۡ تُدۡهِنُ فَيُدۡهِنُونَ ٩

9. Waxay jecel yihiin inaad u iilato iyana kuu soo iishaan.

وَلَا تُطِعۡ كُلَّ حَلَّافٖ مَّهِينٍ ١٠

10. Ha maqlin dhaar badane dhammaantiis oo dullaysan.

هَمَّازٖ مَّشَّآءِۭ بِنَمِيمٖ ١١

11. oo Xanlow ah, isku diraa ah.

مَّنَّاعٖ لِّلۡخَيۡرِ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

12. Khayrka iyo Xoolahana reebta, gardarrow iyo dambiile ah.

عُتُلِّۭ بَعۡدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ١٣

13. Xumaantana ku madax adag isku dhejisna ah (xumaanlow ah).

أَن كَانَ ذَا مَالٖ وَبَنِينَ ١٤

14. inuu Xoolo iyo Wiilal uu leeyahay darteed (yuu saas u falay).

15. Marka Quraankannaga lagu akhriyana wuxuu dhahaa waa dadkii hore warkoodii.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٥﴾

16. wuxuuse Eebe ka calaamayn Sanqaroorka.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٦﴾

Eebe Nabiga wuxuu ugu nicmeeye Ajri weligii socda'iyo Akhlaaq wanaagsan, dadkuna iskuma qasna Eebe agtiisa'cidwalba mid toosan iyo mid dhunsan, weligaana ha maqlin warka ruuxa xanllowga ah'beenllowga ah'isku diraaga ah'xumaan jecaylka ah
Nabigana (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee) waxay ahayd Dabeecadiisu quraanka siday Caa'isha sheegtay. Wuxuuna yidhi: Janada ma galo Namiimiye. Al-Qalam (1-16).

---

17. Eebe wuu Imtixaanay Gaaladii (Reer Makaad) sidii loo imtixanay kuwii beerta markay ku dhaarten inay Aroortii goostaan.

إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟ لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾

18. Iyagoon dhihin haddii Eebe idmo.

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾

19. Waxaase Beertii xagaa Eebe uga yimid Amar iyagoo hurda.

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾

20. Waxayna noqotay wax la shafay oo kale.

فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾

21. wayna isu dhawaaqeen Subaxdii.

فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾

22. iyagoo leh kallaha oo beerta goosta.

أَنِ ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾

23. wayna tageen iyagoo Codka hoos u dhigi.

فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾

24. inaan Beerta maanta Miskiin soo gelin.

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾

25. Wayna kallaheen iyagoo diidan (in Miskiin u soo galo).

وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾

26. Markii ay arkeen Beertii siday tahay yey isu dhaheen waan soo dhunnay.

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوٓا۟ إِنَّا لَضَآلُّونَ ﴿٢٦﴾

27. haddana way isgarteen waxayna dhaheen ma ehee waa la ina hoojiyey.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٧﴾

28. Markaas kii u fiicnaa yiri: miyaana idin dhihin war Eebe weyneeya.

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٨﴾

29. Markaasay dheheen Eebaa weyn,waan xad gudubnay.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

30. Markaasaa qaarba qaar ku jeedsaday iyagoo is dagaali.

فَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠

31. Waxayna dheheen Magacaana baʻye waan xad gudubnay.

قَالُواْ يَٰوَيۡلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١

32. Eebe wuxuu u dhow yahay inuu noogu beddelo mid ka fiican isagaan Khayr ka rajaynaynaa eh.

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبۡدِلَنَا خَيۡرٗا مِّنۡهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

33. Caddibaaddu waa saas Caddibaadda Aakharaase ka weyn haddii ay wax ogyihiin.

كَذَٰلِكَ ٱلۡعَذَابُۖ وَلَعَذَابُ ٱلۡأٓخِرَةِ أَكۡبَرُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٣٣

Adduunku waa Imtixaan, waase in Ruuxu ka faaʻiidaysto Imtixaanka oo isa saxaa hadduu qalloocsan yahay, sidaa Reer Maka ahaayeen iyo wixii la mid ah, Qisadanna wa Qiso weyn oo Xikmo iyo waano ku jirto, saas daraadeed waa inaan Ruuxna isla weynaanin, wanaag inuusan samayn ku dhaaranin, Masaakiinta iyo dadka tabarta daranna gooynin, haddii kale ha sugo Caddibaadda adduunka iyo mid Aakhiraba
dambiguba Rizqiga yuu Dadka hoojiyaa siduu Nabigu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa hayeelee). Al-Qalam (17-33).

---

34. Kuwa Eebe ka dhowrsada waxay Eeba agtiisa ku leeyihiin «Jannada Naciima».

إِنَّ لِلۡمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

35. Ma Muslimiinta yaanu kala mid dhigaynaa Dambiilayaasha.

أَفَنَجۡعَلُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ كَٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٥

36. Seed u dhihi kartaan saas.

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ٣٦

37. Mise Gaalooy waxaa idiin sugnaaday Kitaab aad akhrisataan.

أَمۡ لَكُمۡ كِتَٰبٞ فِيهِ تَدۡرُسُونَ ٣٧

38. oo Waxaad doontaanba aad ka helaysaan.

إِنَّ لَكُمۡ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

39. Mise ballan adag yaad naga qaadeen tan iyo Maalinta Qiyaame oo waxaad rabtaaan aad xukumaysaan.

أَمۡ لَكُمۡ أَيۡمَٰنٌ عَلَيۡنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمۡ لَمَا تَحۡكُمُونَ ٣٩

40. Weydii (Nabiyow) Gaalada Cidda damiinka ugu ah Xaalkaas.

سَلۡهُمۡ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

41. mise dad la wadaaga Arrintaas yey leeyihiin, ha keeneen kuwaas hadday run sheegi.

أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَآءُ فَلۡيَأۡتُواْ بِشُرَكَآئِهِمۡ إِن كَانُواْ صَٰدِقِينَ ٤١

42. Maalinta dhudhunka la faydi doono Gaaladana loogu yeedhi doono inay sujuudaan ma karayaan Sujuud.

يَوۡمَ يُكۡشَفُ عَن سَاقٖ وَيُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ ٤٢

43. Indhaha Gaaladu Maalintaas waa dullaysan tahay waxaana ka muuqda Walbahaar iyo qoomamo, waxayna ahaayeen (Adduunka) kuwa loogu yeeray Sujuud iyagoo nabad qaba.

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ وَقَدْ كَانُوا۟ يُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ
وَهُمْ سَٰلِمُونَ ﴿٤٣﴾

Eebe Cid walba wuu abaal mariyaa, Muslim iyo Gaal, wanaag fale iyo xumaan falana isku mid kama dhigo, Gaalana wax Xuja ah uma haysato xumaantooda, Maalinta Qiyaamana dadka xun Eebe wuu imtixaani wuxuuna fari inay Sujuudaan, hase yeeshee ma karayaan, maxaayeelay adduunkii yeyan sujuudi jirin iyagoo nabad qaba, dulli iyo qoomamo yaana ka muuqan Maalintaas. Al-Qalam (34-43).

---

44. Isu kaana daa aniga iyo kuwa beeniyey Quraanka waana sasabi iyagoon ogeyn.

فَذَرْنِى وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ سَنَسْتَدْرِجُهُم
مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٤﴾

45. Waana sugi tan iyo muddo, Maamulka Eebana waa xoog badan yahay.

وَأُمْلِى لَهُمْ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ﴿٤٥﴾

46. Nabiyow ma waxaad weydiisatay Gaalada Ujuuro oo markaas Cuslee-yey.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٦﴾

47. Mise waxa maqan yaa aktooda yaal ooy wax ka qori.

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٧﴾

48. Ku samir Xukunka Eebe hana noqonin sidii Saaxiibkii Xuudka (Malayga Yuunus) markuu naadiyey Eebihiis isaga oo walbahaarsan.

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ
وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٨﴾

49. Haddaan naxariista Eebe haleelin waxaa lagu tuuri lahaa Cidlo (bannaan) isagoo la dagaalay.

لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ
وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾

50. Waxaase doortay Eebihiis wuxuuna ka dhigay kuwa wanaagsan.

فَٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾

51. Waxay u dhow yihiin kuwii gaaloobay inay daymada kugu lagdaan markay maqlaan Qur‘aanka waxayna dhihi waa waalan yahay (Nabigu).

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَٰرِهِمْ
لَمَّا سَمِعُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾

52. Quraanka iyo Nabiguna waa uun waanada Caalamka.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٥٢﴾

Amarka Eebaa iska leh, Ruux walbana suu doono yuu ku maamulaa, Quraankana isagaa soo dejiyey, Nabiguna ujuuro kama rabin Cidna, waxaana had iyo jeer Eebe fari jiray xaq sheegid iyo adkaysi iyo dulqaad, Qur‘aankuna waa raxmaddii Eebe Nabiga u soo dhiibay’mana habboona in Cidda akhriyi la guul guulo oo xumaan lagu tilmaamo, maxaa yeelay waa waanada Adduunka dhammaan.
Nabiguna wuxuu yidhi (Naxariis iyo Nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Eebe wuu u sugi Daalimka markuu qabtana ma fakiyo. Al-Qalam (44-52).

# Suurat Al-Xaaqqah

# سورة الحاقة

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis Guud iyo mid gaaraba naxariista.

ٱلْحَآقَّةُ ﴿١﴾

1. Maalinta Xaaqo (Qiyaamadu waa wax sugan).

مَا ٱلْحَآقَّةُ ﴿٢﴾

2. Xaaqo maxay tahay.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحَآقَّةُ ﴿٣﴾

3. inaadan aqoon ma laga yaabaa xaaqada.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌۢ بِٱلْقَارِعَةِ ﴿٤﴾

4. Waxa beeniyeen Reer «Thamuud» iyo «Caadba» Qiyaamada.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا۟ بِٱلطَّاغِيَةِ ﴿٥﴾

5. Thamuudse waxaa lagu halligay Qaylo daran.

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا۟ بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ﴿٦﴾

6. Caadna waxaa lagu halligay Dabayl daran oo qabow.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا
فَتَرَى ٱلْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ
خَاوِيَةٍ ﴿٧﴾

7. oo lagu diray korkooda Toddoba habeen iyo Siddeed Maalmood oo israacsan, waxaadna arkaysaa iyagoo daadsan ood mooddo jirrid Timir (dogob dhacay).

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

8. wax ka hadhay miyaad aragtaa.

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ بِٱلْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾

9. Fircoon iyo kuwii ka horreeyeyna waa jireen iyo kuwii gafsanaa ee la daba geddiyey (Nabi Luudh Qoomkiisi).

فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾

10. Waxay Caasiyeen rusushii Eebahood Markaasuu si daran u qabtay,.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ﴿١١﴾

11. Markay Biyihii xad dhaafeen (Waqtigii Nabi Nuux) waxaan idinku xambaarnay (Awoow yaalkiin) Doontii.

12. si aan uga yeelno waano ay una xafiddo dhag wax maqasha.

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ﴿١٢﴾

Qiyaamadu waa xaq sugan, Ciddii Xoog isbiddana oo xaqa iyo Qiyaamada beenisana Eebaa ka awood badan, sida Aayadahani noo Caddeeyeen, sida Qoonkii Nabi Saalax, Nabi Huud, Nabi Luud, Nabi Nuux iyo Fircoon iyo kuwii ka horreeyey. waana in lagu waana qaato Arrintaas, xumaanta xaq diidnimada iyo Kibirkana la iska jiro waa sababaha halaagee.
Rasuulkuna wuxuu yidhi (Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee): Waxaa laygu gargaaray (Dabaysha) Saba, ree Caadna waxaa lagu halaagay (Dabaysha Dabuur). Al-Xaaqqah (1-12).

---

13. Marka Suurka la afuufo hal mar.

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾

14. Dhulka iyo Buurahana la xambaaro oo la burburiyo hal mar.

وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَٰحِدَةً ﴿١٤﴾

15. Maalintaasay Qiyaamadu dhacaysaa.

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾

16. Samaduna Maalintaas way dillaaci wayna tabar yaraan.

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٦﴾

17. Malaa'igtuna Cirka gaararkiisa yey ahaan Maalintaas, Carshiga Eebana waxaa dadka korkiisa ku xambaari Maalintaas Siddeed Malag.

وَٱلْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ
يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ﴿١٧﴾

18. Maalintaasaa dadka loo soo bandhigi Eebe wax xagooda kaga qarsoonna ma jiro.

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٨﴾

19. Ruuxiise Kitaabkiisa midigta laga siiyo wuxuu dhihi (farax daraadiis) akhriya Kitaabkayga.

فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ
هَآؤُمُ ٱقْرَءُوا۟ كِتَٰبِيَهْ ﴿١٩﴾

20. Waxaan yaqiinsanaa (Adduunka) inaan la kulmi Xisaabtayda.

إِنِّى ظَنَنتُ أَنِّى مُلَٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢٠﴾

21. wuxuu ruuxaasi ku noolaan nolol laga raalli yahay.

فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢١﴾

22. Wuxuuna geli «Janno» sarreeysa.

فِى جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٢﴾

23. Midhaheeduna u dhaw yihiin (Ruuxa guran).

قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٣﴾

24. Waxaana lagu dhihi Cuna oo Caba idinkoo shifaysan Camalkaad hor marsateen ayaamihii tegay daraadiis (Adduunkii).

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِى ٱلْأَيَّامِ ٱلْخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾

Eebe isagaa awoodda leh abuurayna Dunida, wuxuuna dadka u darbay maalinta Qiyaame oo Ruux walba laga Abaal marin Camalkiisii, waa Maalinta Dhulka, Buuraha iyo Cirkuba doorsoomi oo burburi, wax Eebe ka qarsoomi ama ka fakanna uusan jirin, dadka wanaagsanna waxaa lagu abaal marin wanaag, Janno, Farax iyo Bishaaro ku noolaansho.
Cumar Binu Khadhaabna wuxuu yidhi: Xisaabiya Naftiina intaan la xisaabinin Miisaamana intaan la miisaamin iyadaa idiin ka fudud Xisaabta Bariye.
isuna Qurxiya Bandhiga wayn. Al-Xaaqqah (13-24).

---

25. Ruuxiise Kitaabkiisa laga siiyo Bidixda wuxuu dhahayaa Magacayba'ee maan la i siinin Kitaabkayga.

وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ أُوتَ كِتَٰبِيَهْ ﴿٢٥﴾

26. Xisaabtaydana maanan ogaanin.

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾

27. Magaacayba'ee maxaan u soo noolaaday.

يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ ٱلْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾

28. Xoolahaygi wax iima tarin.

مَآ أَغْنَىٰ عَنِّى مَالِيَهْ ﴿٢٨﴾

29. Waxaa lumay awooddaydii (iyo xujadaydii).

هَلَكَ عَنِّى سُلْطَٰنِيَهْ ﴿٢٩﴾

30. Waxaa loo odhan qabta oo Gacmihiisa iyo luquntiisa isku xira.

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

31. Naarta Jahannamada geliya.

ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾

32. Markaas geliya Silsilad Toddobaatan dhudhun ah.

ثُمَّ فِى سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾

33. maxaayeelay wuxuu ahaa kaan rumaynin Eebaha weyn.

إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾

34. aana fari jirin in Masaakiinta wax la siiyo.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

35. Maanta (Qiyaamada) kuma leh Saaxiib.

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

36. Cunnana kuma leh aan ahayn dhaacaanka «Ehlu Naarka».

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾

37. Cunnadaasna ma cuno kuwa gafay waxaan ahayn (Gaalada).

لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ﴿٣٧﴾

38. Waxaan ku dhaaran waxaad aragtaan (Makhluuqaad ah).

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٨﴾

39. iyo waxaydaan arkayninba.

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩

40. ee Qur'aanku waa hadalkii Eebe uu u soo dhiibay Rasuul Sharaf leh.

إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠

41. Hadal gabayaana ma aha, wax yar yaadse rumaynaysaan (Xaqa).

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١

42. Hadal wax sheegana ma aha wax yar yaadse waantoomaysaan.

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

43. (Qur'aanku) wuxuu ka soo degay Eebaha Caalamka.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣

Xaqdiidayaasha waxaa lagu abaal marin maalinta qiyaame xumaantay kasbadeen, waxaana laga siin Kitaabkooda xagga bidix, markaasay Calaacali, waxaana la gelin Naar daran oo Cunno iyo Cabid Xun Mooye Wax kale lahayn. Qur'aankuna waa hadalkii Eebe, Rasuul sharaf leh yaana Eebe ku soo dejiyey, xumaanta iyo Ceebaha ay Gaaladu ku sheegeenna waa ka fog yahay, waana digniin iyo raxmadda Caalamka. Al-Xaaqqah (25-43).

---

44. Hadduu nagu been abuurto (Nabi Muxamed).

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤

45. Waxaannu ku qaban gacan adag.

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥

46. Waxaannu gooynaynaa Xididka Wadnaha.

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦

47. Ruux idinka mid ah oo naga celinnna ma jiro.

فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

48. Qur'aankuna waa waanada kuwa Eeba ka dhawrsada.

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ٤٨

49. Waxaan ognahay inay idin ka mid yihiin kuwa beenin (Qur'aanka).

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩

50. Qur'aanku waa qoomamada Gaalada (Maalinta Qiyaame).

وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ٥٠

51. Qur'aanka waa run dhab ah.

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ٥١

52. Ee Nabiyow u tasbiixso Magaca Eebe ee weyn.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٥٢

Qur'aanku waa hadalkii Eebe Nabiga Muxamad ah (Naxariis iyo Nabad gelyo korkiisa Eeba ha yeelee) uu ku soo dejiyey, Malaku Jibriilla soo gaarsiiyey, mana siyaadin karo Qur'aankuna waa waanada Mu'miniinta iyo kuwa xumaanta ka dhawrsada, waana xujo iyo qoomamada Gaalada, waana xaq sugan. Ibnu Cabbaas wuxuu yidhi: Watiinku waa taxanaha Qalbiga waana Xididkuu ku xidhanyahay. Al-Xaaqqah (44-52).

# Suurat Al-Macaarij

# سُورَةُ الْمَعَارِجِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Midbaa wuxuu Eebe warsaday in Caddibaad ku dhacda Gaalada (loo soo dedejiyo).

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿١﴾

2. Caddibaadaasna wax Gaaalada ka Celin ma jiro.

لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ﴿٢﴾

3. Waxayna ka imaan Caddibaaddaasu Eebaha sarraynta iyo Sharafta u Saaxiiba.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ﴿٣﴾

4. Ee Malaa'igta kale iyo Jibriilba u koraan Maalin qaddarkeedu dhan yahay Konton Kun oo Sano.

تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ
مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٤﴾

5. Ee Nabiyow Samir Samir wanaagsan.

فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٥﴾

6. Gaaladu waxay Caddibaadda u arkaan inay fogtahay.

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ﴿٦﴾

7. Annaguna waxaan u aragnaa inay dhawdahay.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ﴿٧﴾

8. Caddibaaddaasu waxay dhici Maalinta Cirku noqon bir la dhalaaliyey oo kale.

يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلْمُهْلِ ﴿٨﴾

9. Buuruhuna ay noqon Suuf la tifay oo kale.

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ﴿٩﴾

10. Sokeeyana uusan sokeeye wax warsanaynin.

وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١٠﴾

11. Wayna is arkayaan, dambiiluhuna wuxuu jeclaan inuu iskaga furto Maalintaas Caddibaadeeda Caruurtiisa.

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ
يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾

12. Haweenaydiisa,Walaalkiis.

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾

13. iyo qaraabadiisii soo dhawaynayey.

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣

14. iyo waxa Dhulka ku sugan dhammaan markaa uu nabad galo.

وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤

Ma habboona in Caddibaad iyo halaag Eeba la weydiisto, maxaa yeelay Eebe isagaa awoodda leh, Cidduu doona ayuuna Ciqaabaa, markay Ciqaabtiisu timaaddana wax celin ma jiro.
Qiyaamada shiddadeena wax walba wuu la doorsoomaa qaraabanimana ma jirto, wuxuuna jeclaan dambiiluhu inuu isku furto Qaraabadiisa Xoolihiisa Dhulka waxa jooga oo dhan markaana uu nabad galo, lagamase aqbalo. Al-Macaarij (1-14).

---

15. Saas ma aha ee waxaa jirta Naar kulul (oo ay geli).

كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥

16. Waxayna siibi Galka (Madaxa iyo Jirka).

نَزَّاعَةٗ لِّلشَّوَىٰ ١٦

17. Waxayna u dhawaaqi dadka jeedsaday xaqana diiday.

تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

18. Xoolahana kulmiyey oo hayey (oon xaqa ku bixinin).

وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰ ١٨

19. Dadka waa la abuuray iyaga oo Naf jaclaysi badan.

۞إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩

20. Haddii dhib taabto wuu argagaxaa.

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعٗا ٢٠

21. Hadduu khayr helana wuu reebaa.

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ٢١

22. Marka laga reebo Muslimiinta tukata.

إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ٢٢

23. Ee ah kuwa Salaaddooda daa‘ima.

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَاتِهِمۡ دَآئِمُونَ ٢٣

24. Kuwa Xoolahoodana xaq la ogyahay ka bixiya.

وَٱلَّذِينَ فِيٓ أَمۡوَٰلِهِمۡ حَقّٞ مَّعۡلُومٞ ٢٤

25. Siiyana kuwa baryootama iyo kuwaan wax haysan.

لِّلسَّآئِلِ وَٱلۡمَحۡرُومِ ٢٥

26. Kuwa rumeeya Maalinta Qiyaame (ee Abaal marinta).

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ٢٦

27. Kuwa ka Cabsaday, Caddibaadda Eebahood.

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٢٧

28. Maxaa yeelay Caddibaadda Eebe wax ka Aamin ah ma jiro.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمۡ غَيۡرُ مَأۡمُونٖ ٢٨

29. Kuwa ka ilaaliya Xubinta (dhalmaha) sino.

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ٢٩

30. Waxa ka soo haray Xaaskooda ama ay hanteen, taasna laguma dagaalo.

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ٣٠

31. Ruuxiise doona wax gudubsan kuwaa waa mid xad gudbay.

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ٣١

32. Kuwa waxa lagu aaminay iyo Ballankaba ilaaliya.

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ٣٢

33. Kuwa maraggooda si fiican u furay.

وَالَّذِينَ هُم بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ٣٣

34. Kuwa Salaaddooda xafida (dhawra).

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ٣٤

35. Kuwaasi waxay geli Jannooyin lagu Sharrifo.

أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُّكْرَمُونَ ٣٥

Eebe wuxuu u darbay Xaq diidayaasha Naar daran oo jirka gubta, una yeedhi kii xaqa ka jeedsaday intuu adduunka joogay, waxaa kale oo ay Aayaduhu sheegi in dadka dabeecaddiisu ay tahay in markadhibaato heshana uu argagaxo markuu nicmo helana uu xaqa diido haseyeeshee kuwa mu'miniinta ah ee Salaadda tukada Xoolahoodana xaqa ka bixiya Qiyaamadana rumeeya Caddibaadna ka Cabsada, Farjigooda xumaanta ka ilaaliya iyagu wey nabad geli waxaana lagu sharrifi Jannada Eebe, maxaa yeelay waa kuwo ballan Ilaahay oofiyey. Al-Macaarij (15-35).

---

36. Maxaa u sugnaaday Gaalada oo ay xagga Nabiga u deg degi (iyagoo beenin).

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ٣٦

37. Iyagoo midigta Nabiga iyo Bidixdiisaba Koox Koox u jooga.

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ٣٧

38. Ma wuxuu damci Ruux kasta oo ka mid ah in la geliyo Jannnatu Naciima.

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ٣٨

39. Saas ma aha ee waxaan ka abuuray waxay ogyihiin.

كَلَّا إِنَّا خَلَقْنَاهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ٣٩

40. Waxaan ku dhaaran Qorrax ka soo baxyada iyo Qorrax u dhacyada ee waan karraa.

فَلَا أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشَارِقِ وَالْمَغَارِبِ إِنَّا لَقَادِرُونَ ٤٠

41. Inaan ku baddallo kuwa ka khayr badan, nagamana dheerayn karaan.

عَلَىٰ أَن نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ٤١

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَٰقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾

42. Ee iska dhaaf ha dhumbadeen eh (xumaanta) hana Ciyaareen intay kala kulmaan Maalintoodii Qiyaame ee loogu gooddiyey.

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ﴿٤٣﴾

43. Maalinta ay ka soo bixi Qubuuraha iyagoo deg degi ood mooddo inay u laxaadsan Calaamo loo taagay (xaggooda).

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِي
كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

44. Aragooduna waa dullaysan yahay Maalintaas, waxaana ka muuqda oo dabooli dulli, Maalintaasuna waa Maalintii loogu yaboohay (Abaal marinteeda).

Waxaa jirtay in xaqdiidayaashii Ree Makaad ay Nabiga ku soo ururi jireen, iyagoo Koox Koox ah oo haddidaad iyo beenin ku dheehan, haddana damci inay wanaag iyo khayr helaan, waxaase wanaag hela Ciddii kasbata, Eebana wuu karaa inuu halaago kuwa dambiilayaasha kuna baddalo kuwa ka khayr badan, hase Ciyaaro oo dambi ha falo ciddii doonta waxay uun la kulmi doontaa Maalinta Abaal marinta ee Dadka la soo bixin Dambiilana Dulli ka muuqdo, waa Maalinta Qiyaame. Al-Macaarij (36-44).

# Suurat Nuux — سُورَةُ نُوحٍ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista

إِنَّا أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن قَبْلِ
أَن يَأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١﴾

1. Annagaa Nabi Nuux u dirray Qoomkiisii si uu ugu digo Caddibaadda horteed.

قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢﴾

2. Wuxuuna ku yidhi Qoomkayow waxaan idiin ahay dige Cad «oo muuqda».

أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾

3. ee Eebe Caabuda kana dhawrsada'anigana i adeeca.

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى
إِنَّ أَجَلَ اللَّهِ إِذَا جَاءَ لَا يُؤَخَّرُ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

4. Wuu idiin dambi dhaafi wuuna idin dib dhigi ilaa muddo Magacaaban, marka Eebe la yimaaddo ajasha wax dib u dhigi ma jiro haddaad wax ogtihiin.

5. Nabi Nuux wuxuu yiri Eebbow waan u yeeray Qoomkaygii Habeen iyo dharaar.

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا وَنَهَارًا ٥

6. Yeedhiddayduna uma siyaadinin waxaan carar ahayn.

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارًا ٦

7. Markasta oo aan u yeedhana si aad ugu dambi dhaafto waxay farahooda yeelaan dhagahooda, maryahoodana way isku dadaan, wayna ku Madax adaygaan xumaanta wayna is weyneeyaan.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا أَصَٰبِعَهُمْ
فِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا وَٱسْتَكْبَرُوا
ٱسْتِكْبَارًا ٧

8. si kor ah yaan ugu yeedhay, «dadka dhexdiisa».

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ٨

9. Waana u qaylyey,hoosna waan ugu yeeray.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ٩

10. Waxaana ku idhi Eebihiin dambi dhaaf weydiista waa dambi dhaaf badanee.

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ١٠

11. Cirkana Roob badan ha idinka keenee.

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ١١

12. Hana idiin kordhiyo Xoolo iyo Wiilal iyo Beero hana idiin yeelo Wabi yaal.

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل
لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ١٢

13. Maxaad leedihiin ood weynida Eebe uga cabsoon weydeen.

مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ١٣

14. Isagoo idin abuuray idinkoo soo maray Xaalado kala duwan.

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ١٤

Nabi Nuux wuxuu Eebe u diray Qoomkiisii si uu ugu digo haseyeeshee waa beeniyeen in kasta oo uu si walba ugu yeedhay, habeen iyo dharaar, kor iyo hoos, waxayna ahaayeen kuwa madax adag sida quraanku meela badan ku sheegay, dhagahayna furaysteen,dharkoodii bay isku duuduubeen si ayan xaqa u maqal, inkasta oo Nabigu ugu yeedhay xaqa, Nuux (1-14).

---

15. Miyaydaan arkaynin sida Eebe u Abuuray toddoba Samo oo isdulsaaran.

أَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ١٥

16. Dayaxana uga yeelay Dhexdooda Nuur, qorraxdana ka yeelay siraad.

وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ١٦

17. Eebe waa Kan idinka soo Bixiyay Dhulka.

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ نَبَاتٗا ١٧

18. Haddana idinku Celin doona Dhexdiisa idinkana soo bixindoona.

ثُمَّ يُعِيدُكُمۡ فِيهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ إِخۡرَاجٗا ١٨

19. Eebe waa kan Idiinka yeelay Dhulka gogol.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ بِسَاطٗا ١٩

20. Si aad ugu socotaan Dhexdiisa waddooyin waawayn.

لِّتَسۡلُكُواْ مِنۡهَا سُبُلٗا فِجَاجٗا ٢٠

waa in dadku Eebe ka yaabo, Eegana siduu u abuuray cirkana dayax nuurahayo iyo qorrax ifaysana ugu yeelay, dadkana dhulka ka soo bixiyay kuna celin doona markay dhintaan'kana soo bixindoona waqtiga abaalmarinta, dhulkana Gogol uga dhigay, waddooyinna uga jeexay ay danahooda ku qabsadaan, Eebaha saas ah yay waajib tahay in kaligii la caabudo,luguna mahadiyo. Nuux (15-20).

---

21. (Nabi) Nuux wuxuu yidhi Eebow way I caasiyeen waxayna Raaceen kuwo aan xoolohoodu iyo Carrurtoodu waxaan khasaara ahayn u kordhinaynin.

قَالَ نُوحٞ رَّبِّ إِنَّهُمۡ عَصَوۡنِي وَٱتَّبَعُواْ مَن لَّمۡ يَزِدۡهُ
مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارٗا ٢١

22. Dhagar waynna way Dhakreen.

وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا كُبَّارٗا ٢٢

23. Waxay isu Dheheen ha ka tagina Ilaahyaalkiinna, hana ka Tagina wuddi iyo suwaac iyo yaguuth, iyo Yacuuq iyo Nasri.

وَقَالُواْ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمۡ وَلَا تَذَرُنَّ وَدّٗا وَلَا سُوَاعٗا
وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسۡرٗا ٢٣

24. Waxayna Dhumiyeen dad Badan ee Eebow ha u kordhinnin Daalimiinta waxaan baadi ahayn.

وَقَدۡ أَضَلُّواْ كَثِيرٗاۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلٗا ٢٤

25. Gafkoodii Dartiis yaa loo Maansheeyay Naarna Loo Galiyey, mana helayaan Eebe ka soke gargaare,

مِّمَّا خَطِيٓـَٰٔتِهِمۡ أُغۡرِقُواْ فَأُدۡخِلُواْ نَارٗا فَلَمۡ يَجِدُواْ لَهُم
مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارٗا ٢٥

26. Nuux wuxuu yidhi Eebow ha kaga tagin Dhulka korkiisa Gaalada Ruxna.

وَقَالَ نُوحٞ رَّبِّ لَا تَذَرۡ عَلَى ٱلۡأَرۡضِ مِنَ ٱلۡكَٰفِرِينَ
دَيَّارًا ٢٦

27. Maxaayeelay Hadaad kaga tagto waxay Dhumin Addoomahaaga, mana dhalayaan waxaan gaal xun ahayn.

إِنَّكَ إِن تَذَرۡهُمۡ يُضِلُّواْ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓاْ إِلَّا فَاجِرٗا
كَفَّارٗا ٢٧

28. Eeboow u dambi Dhaaf Aniga iyo waalidiintay iyo ruuxii gala gurigeyga

رَّبِّ ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيۡتِيَ

isagoo Mu‘min ah Rag iyo haweenba, hana u kordhinnin Daalimiinta waxaan halaag ahayn.

مُؤۡمِنٗا وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ
إِلَّا تَبَارَۢا ٢٨

Qoomkii nabi Nuux way beeniyeen xaqii, wayna caasiyeen, waxayna warkiisa raaceen madaxdoodii xuma taliska ahayd,, waxayna isfareen inayna ka tagin caabudidii ilaahyaalkoodii, dad badanna way dhumiyeen, dambigoodii dartiis yaana biyo loogu halaagay naarna loo galiyay’gargaare Eebe ka soo hadhayna ma ayna helin, markaas nabi Nuux wuu habaaray Eebana waa ka aqbalay, maxaa yeelay waxaan xumaan iyo fasaad ahayn ma ayna falayn, mu‘miniintana wuu u duceeyay iyo intii raacdayba rag iyo haween, gaalana halaag yuu Eebe u warsaday. Nabiguna wuxuu yidhi (ha la saaxiibin waxaan mu‘min ahayn, quudkaagana yuusan cunin ruuxaan Eebe ka cabsade ahayn). Imaam Axmad-Baa Abii Saciid ka wariyay. Nuux (21-28).

# Suurat Al-Jinn

# سُورَةُ الجِنِّ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaad Dhahdaa (Nabiyow) waxaa lay waxyooday inay Dhagaysteen Koox Jinni ah (Quraanka) Dheheen waxaan maqallay quraan layaab leh.

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا
قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

2. Oo ku hanuunin xaqa waana Rumaynay waxaan Eebe cibaada la wadaajinhaynana ma jiro.

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

3. Waxaana Sarreeya sharafta Eebeheen, mana yeelan haweenay iyo ilmo midna.

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

4. Waxay Ahaayeen kuwannagii xumaa inay ku dhahaan hadallo xadgudub ah Eebe.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

5. Waxaana u Malaynaynay inuusan insi iyo Jinni Midna Eebe ku beensheegaynin.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

6. Waxayna ahaayeen kuwo insiga ka mid ah inay Magangalaan kuwo Jinniga ka mida markaasna u kordhiyeen kibir (iyo xad Gudub).

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ
مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

7. Waxayna jinnigu u maleeyeen sidaad u malayseen inaan Eebe soo Bixinhaynin Ruuxna.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ﴿٧﴾

Suuraddani waxay ka sheekayn khalqiga ka mida makhluuqaadka Eebe oo ah jinniga, mu'min iyo Gaalbana leh, waxaana jirtay inay koox ka mid ihi dhagaysteen akhriska Nabiga, waana in la rumeeyo jiritaankooda, wax micna ah kuma jiro in la yidhaahdo ma aragno, maxaaayeelay imisaa wax aan la arkayn jira, ka warran naftaada iyo caqligaaga iyo dareenkaaga. Al-Jinn (1-7).

---

8. Waxaan Doonnay samada waxaana hellay iyadoo ka buuxda Ilaalin daran iyo danabyo.

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٨﴾

9. Waxaana ahayn kuwo Fadhiista xageeda meelo si aan wax uga dhagaysanno Ruuxiise Dhagaysta hadda wuxuu heli danabyo darban «la kulmi».

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿٩﴾

10. Mana ogin inay tahay shar lala Doonay dadka Dhulka ku nool ama Eebohood la Doonay hanuun (iyo khayr).

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١٠﴾

11. Waxaa naga mid ah kuwo suuban iyo kuwo kaleba, waxaan nahay kooxa kala duwan.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ﴿١١﴾

12. Waxaanna Ognahay Inaannaan Eebe ku daalinkarin Dhulka Dhexdiisa, kuna Daalinhaynin Cararid.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ﴿١٢﴾

13. Markaan Maqallay hanuunkana waan Rumaynay, Ruuxii rumeeya Eebihiisana kama yaabo Nusqaan iyo Dulmi Midna.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٣﴾

14. Waxaa naga mida Muslimiin iyo Kuwo xadgudbay, Ruuxiise islaama waa mid ku dadaalay hanuun.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ﴿١٤﴾

15. Kuwiise xadgudbay waxay ahaan Qoryaha Jahannamo.

وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾

16. Hadday ku toosaan Dadku jidka (wanaagsan) waxaaan ka waraabinlahayn biyo badan.

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ﴿١٦﴾

17. Imtixaan Dartiis, Ruuxii ka Jeedsada Xusidda Eebihiis wuxuu galin cadaab daran.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ
عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾

Cirka Eebbaa ilaaliyay, wax yeello iyo xumaanna looma gaysankaro, waxaana jirtay in Jinnigu isku dayi jiray inuu dhagaysto'hase ahaa-tee markii Quraanka xaqa ahu soo dagay yaa Eebe ka ilaa-liyay, Jinnigana saan soo sheegnay kuwo wanaagsan iyo kuwo xumba way leeyihiin, kuwooda wanaagsanna waxay qirteen inaan Eebe la daalin karin'xaqayna raaceen, kooda xunna uu noqon qoryaha Jahannama, dadkuna hadday toosnaadaan Eebbe wuu u nicmayn, haday jeedsadaanna wuu caddibi. Al-Jinn (8-17).

---

18. Masaajidda Eebaa iska leh ee ha kula baryina « caabudina » Eebe Cid kale.

وَأَنَّ ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾

19. Markuu istaagay Addoonkii Eebe (Nabigu) isagoo Caabudi Eebe waxay Jinnigu u dhawaadeen inay korkiisa is dulfuulaan.

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ
عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾

20. Waxaad Dhahdaa Nabiyow waxaan uun Caabudi Eebahay lana wadaajinmahayo cidna.

قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

21. Waxaad dhahdaa idiin ma hanto shar iyo khayr midna.

قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾

22. Waxaad Dhahdaa cidna igama korinayso Eebe, mana helayo isaga ka sakow Magangalyo.

قُلْ إِنِّى لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ
مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾

23. Hase yeeshee waxaan hantaa Gaadhsiinta xaqa Eebe iyo Farriimihiisa, Ruuxiise Eebe Caasiya iyo Rasuulkiisa waxaa u sugnaaday Naarta Jahannama isagoo ku waari Dhexdeeda.

إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٣﴾

24. Markay Gaaladu Arkaan waxa loo yaboohi waxay ogaan cidda Gargaarihiisu tabaryaryahay tirana yaryahay.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ
مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٤﴾

25. Waxaad Dhahdaa ma ogi inuu Dhawyahay waxa la idiinku Gooddin ama Eebahay waqti u yeeli.

قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ
لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ﴿٢٥﴾

26. Eebaa og waxa Maqan, umana muujiyo waxaa maqan Ruuxna.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

27. Marka laga Reebo ciduu ka raalli Noqday oo Rasuulah, Isagoo hor iyo gadaalba ka ilaalin.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٧﴾

28. Si Eebe u muujiyo inay Gaadhsiiyeen Farriimihii Eebohood, Eebana waa koobay waxa Agtooda ah wayna u tirakoobanyihiin wax walba.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٨﴾

Masaajidda Eebaa iska leh,laguna caabudaa,waase inaan cid kale lugu baryin luguna caabudin, Eebana wuxuu faray Nabiga inuu u sheego dadka inuu Eebe kaliya caabudi, shar iyo khayrna uusan hanannın, wax Eebe ka soo hadhay oo uu magangalina uusan jirin, hasayeeshee uu hanto xaqa iyo farriinta Eebe oo uu dadka gaadhsiiyo, ruuxiise Eebe iyo Rasuulka caasiya wuxuu gali Naar, gargaarana ma helo, waxa maqanna Eebe umbaa og inuu dhawyahay iyo in kale'iyo goortuu iman, hasayeeshee Eebe Rasuulladiisa uu ka raalli noqday umbuu waxyi wax ku ogaysiiyaa'isagoo ilaalin si ay u gaadhsiiyaan farriinta Eebohood, Eebana wax walba wuu koobay. Qataada wuxuu yidhi yuhuud iyo nasaara waxay ahaayeen kuwii Eebe wax la wadaajiya, markaasaa Eebe faray Nabiga in Eebe kaliya la caabudo. Al-Jinn (18-28).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Nabiga) Isduuduubayow.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾

2. Istaag habeenka (Tuko) wax yar Mooyee.

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾

3. Nuskiisa tuko ama ka nusqaami wax yar.

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ﴿٣﴾

4. Ama ka badi, Quraanka u akhri si fiican.

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾

5. Annagaa Kugu Dajin Hadal Culus (wayne).

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٥﴾

6. Habeenka Saacadihiisa (oo la tukado) yaa ku daran khushuucda Aadna u toosan.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾

7. Maalintii waxaa kuu sugnaaday shaqa Dheer.

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾

8. Magaca Eebana xus cibaadadiisana u go'.

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ إِلَيۡهِ تَبۡتِيلٗا ٨

9. Qorrax ka soobax iyo u Dhacba Eebaa iska leh, isaga Mooyee ilaah kalena ma jiro ee ka yeelo wakiil (la cuskado).

رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩

10. Kuna Samir waxay sheegi gaaladu, si Quruxsanna uga hijroo (iskaga tag).

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

11. Isu kaanna daa aniga iyo kuwa Beeniyay xaqa ee Nicmaysan wax yarna Sug.

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

12. Agtannada waxaa ah caddibaad iyo Naarta Jaxiimo.

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

13. Iyo cunno lagu Margado iyo Cadaab daran.

وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

14. (waxay ku dhici Arrintaasu) Maalinta Dhulka iyo Buuruhu Gilgilan, Buuruhuna ay noqon Tamuux socda*.

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ
كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

Nabiga «Naxariis iyo Nabad galyo Eebe korkiisa ha yeelce» wuxuu Eebe faray inuu xaqa Gaadhsiiyo dadka, cibaadadana badiyo gaar ahaan habeenkii wuxuuna ku mannaystay inuu ku dajiyay Quraan Sharaf leh, wuxuuna faray inuu badiyo xuska Eebe iyo cibaadadiisa, maxaa yeelay adduunka Eebaa iska leh'ilaahaan isaga ahaynna ma jiro, waxaa kaloos faray inuu Eebe tala saarto'dhibkana u adkaysto'gaaladana ka hijroodo isuna daayo iyaga iyo Eebe wax yarna sugo, maxaa yeelay Eebe agtiisa yaa cadaab iyo ciqaab u taalla gaalada maalinta qiyaame. Al-Muzzammil (1-14).

* bacaad daadanaya oon Lugta celinayn (dib u eegaha).

---

15. Annagaa idiin dirray Rasuul markhaati ah, sidaan ugu dirray fircoonba Rasuul.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ
إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

16. Fircoonna wuu Caasiyay Rasuulkii (Nabi Muuse).
Firconna waxaan ku Qabannay qabasha Daran.

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

17. Ee seebaad Gaalooy uga dhawrsanaysaan Caddibaaddda Maalinta qiyaame ee carruurta Cirroole ka Yeeli Haddaad Gaalawdaan.

فَكَيۡفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرۡتُمۡ يَوۡمٗا يَجۡعَلُ ٱلۡوِلۡدَٰنَ شِيبًا ١٧

18. Samaduna Maalintaas Darteed ay la Dildillaaci Ballanqaadka Eebana waa wax Dhici.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرُۢ بِهِۦۚ كَانَ وَعۡدُهُۥ مَفۡعُولًا ١٨

19. Aayadahani Waa waano, Ee Ruuxii Doona Eeba xaggiisa jid ha uga yeesho.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
سَبِيلًا ﴿١٩﴾

Diridda rasuulku ma aha wax gaar ku ahayd nabiga, ee waxaa jiray in Eebe diray nabiyo iyo rasuullo badan sidii nabi Muusihii fircoon loo diray oo is kibriyay oo Beeniyay'Eebana ciqaab daran ciqaabay, ruuxii wax Garad ahse waa inuu waano qaato una darbado maalinta qiyaame ee dhibka badan, Eebe Xaggiisana jid fiican uga samaysto. Al-Muzzammil (15-19).

---

20. Eebahaa wuxuu ogyahay Nabiyow inaad tukatid wax ka yar habeenka saddex Meelood laba iyo Badhkiis iyo saddex meelood meel, iyo in koox ka mida kuwa kula jira ay tukato, Eebana waa u qadaranyahay Habeenka iyo Maalintuba, wuxuuna Ogyahay inaydaan Koobi karin, wuuna Idinka toobad Aqbalay ee Akhriya wixii idiin Fududaada oo quraan ah, wuxuu Eebe ogyahay inay idin ka mid Noqon kuwa Buka iyo kuwo safri iyagoo dooni Khayrka Eebe iyo kuwo u dagaallami Jidka Eebe ee akhriya wixii idiin Fududaada oo Quraan ah, Salaaddana ooga Zakadana Bixiya Eebana wax wanaagsan daynsada Waxaad Naftiinna u hormarsataan oo Khayr ahna waxaad ka ogaandoontaan kana Heleysaan Eeba Agtiisa Isagoo khayr ah iyo Ajri wayn, ee Eebe Dambi dhaaf waydiista waa Dambi Dhaafe Naxariiste.

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ
وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ
وَٱلنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَٱقْرَءُوا۟
مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ ۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ
وَءَاخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ
ٱللَّهِ ۙ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ فَٱقْرَءُوا۟
مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ
وَأَقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم
مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ
وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

Eebe waa ogyahay camalkeenna iyo dhaqdhaqaaqeenna habeen iyo dharaarba, waxaana laga rabaa ruuxa mu'minka ah inuu Eebe ku Xidhnaado oo toobad keeno, quraankana akhriyo, camalkiisuna noqdo mid habaysan oon ahayn mashaqo iyo dhibaato, illeen waxaa lagu shuqloomi karaa, jirro iyo tijaaro xalaal ah, waase in Eebe si joogta ah loo caabudo, salaadda, Zakada iyo khayrkana la hormarsadaa si wanaag, ajri iyo dambi dhaaf Eebe agtiisa looga helaa. Al-Muzzammil (20).

## Suurat Al-Muddaththir سورة المدثر

| | |
|---|---|
| Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista. | بسم الله الرحمن الرحيم |
| 1. (Nabiga) Isdadayow. | يا أيها المدثر ﴿١﴾ |
| 2. Istaag oo dig. | قم فأنذر ﴿٢﴾ |
| 3. Eebahaana waynee. | وربك فكبر ﴿٣﴾ |
| 4. Dharkaagana daahiri. | وثيابك فطهر ﴿٤﴾ |
| 5. Xumaantana ka hijroo (iyo Sanamyada). | والرجز فاهجر ﴿٥﴾ |
| 6. Hana ku mannaysan Adoo Badsan(waxaad Bixisay). | ولا تمنن تستكثر ﴿٦﴾ |
| 7. Eebahaa Dartiisna u Samir. | ولربك فاصبر ﴿٧﴾ |
| 8. Marka Suurka (qiyaame) la Afuufo. | فإذا نقر في الناقور ﴿٨﴾ |
| 9. Maalintaasu waa maalin ku Daran. | فذلك يومئذ يوم عسير ﴿٩﴾ |
| 10. Gaalada oon u Fududayn. | على الكافرين غير يسير ﴿١٠﴾ |
| 11. Isukaanna daa Aniga iyo kaan Abuuray isaga oo kaligiisa. | ذرني ومن خلقت وحيدا ﴿١١﴾ |
| 12. Una yeelay Xoolo Badan. | وجعلت له مالا ممدودا ﴿١٢﴾ |
| 13. Iyo Wilaal Jooga oo «Darban». | وبنين شهودا ﴿١٣﴾ |
| 14. Aan una waasiciyay Risqiga. | ومهدت له تمهيدا ﴿١٤﴾ |
| 15. Oo haddana sii damci inaan u Badiyo. | ثم يطمع أن أزيد ﴿١٥﴾ |
| 16. Saas ma aha, ee kaas wuxuu diiday Aayaadkannaga. | كلا إنه كان لآياتنا عنيدا ﴿١٦﴾ |
| 17. Waxaana ku kallifi (Ku Dhibi) Cadaab daran. | سأرهقه صعودا ﴿١٧﴾ |

Waxaa sugnaatay in rasuulku (Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) markuu waxyigu ku billawday uu is daday isagoo naxsan,markaas Eebe faray inuu kaco dadkana u digo, Eebana wayneeyo nadaafadana ku dadaalo, Xumaantana ka fogaado, wuxuu bixiyana uusan sheegsheegin, dar Eebana u samro, mu‘minka dhabta ahna saasaa laga rabaa, markase qiyaamadu timaaddo gaalo waxay la kulmi dhib iyo halaag, mana habboona in Eebihii ku abuuray ee kuu nicmeeyay eed waliba ka doonayso kordhin aad ka gaalawdid xaqiisana ka madax adaygtid, sida gaalka aayaduhu tilmaameen. Al-Muddaththir (1-17).

18. Gaalkaasu wuu Fikiray waxbuuna Goostay.

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨

19. Waxaana loo Lacnaday Siduu wax u goostay.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ١٩

20. Haddana waxaa loo Lacnaday siduu wax u goostay.

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

21. Kadib wuxuu Eegay (si uu Quraanka u wax yeeleeyo).

ثُمَّ نَظَرَ ٢١

22. Wuuna Waji Macbuusay oo Uruuriyay.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢

23. Markaasuu jeedsaday oo is Kibriyay.

ثُمَّ أَدْبَرَ وَٱسْتَكْبَرَ ٢٣

24. Isagoo Dhihi quraankani ma aha waxaan sixir la soo Guuriyay ahayn.

فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٤

25. quraankani ma aha waxaan hadal Bashar ahayn.

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ٢٥

26. waxaannu galin kaas (Naarta) saqara.

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦

27. Ma taqaannaa Naarta Saqara.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سَقَرُ ٢٧

28. Hilib iyo laf midna ma Reebto.

لَا تُبْقِى وَلَا تَذَرُ ٢٨

29. waxayna Doorisaa jidhka (oy Gubtaa).

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩

30. waxaana kor jooga (ka shaqeeya) sagaal iyo toban malag (ama saf).

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣٠

Xaqoo la raaco yaa haboon, Ruuxiise ka Horyimaada oo Xumaan iyo dhagar maamula wuxuu la kulmi dhibaato iyo guul darro, sidii ku dhacday gaalkii waliid binu muqiira ahaa ee dulloobay laguna dilay dagaalkii waynaa ee badar, Eebana wuxuu ugu goodiyay kaas iyo wixii camalkiisa fala naar daran oo laf iyo lud midna aan reebaynin, malaa'igtuna waa junuudda Eebe ee naarta ka shaqaysa si loo ciqqaabo dambiilayaasha, Eebe ha naga kuriyee. Al-Muddaththir (18-30).

---

31. Ugama Aannaan yeelin naarta kuwa ka shaqeeya malaa'ig, tirana uma aannaan yeelin inay Gaaladu ku fidnoobaan Mooyeen, iyo inay yaqiin sadaan kuwa Kitaabka la siiyay, iyo inay kordhistaan kuwii xaqa Rumeeyay Iimaan, ayna shakiyinna kuwii Kitaab-

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ
إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ

وَٱلْمُؤْمِنُونَ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْكَٰفِرُونَ
مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ
لِلْبَشَرِ ٣١

ka la siiyay iyo Mu'miniintu, iyo inay Dhahaan kuwa Qalbiga ka buka iyo Gaaladu Eebe muxuu uga Jeedaa Tusaalahan, saasaa Eebe u dhumiyaa Ruuxuu Doono, una Hanuuniyaa Ruuxuu Doono, wax og junuuda Eebe oon isaga Ahaynna ma jiro, waxan la soo Sheegayna ma aha waano Dadka Mooyee.

كَلَّا وَٱلْقَمَرِ ٣٢

32. Waxaa sugan dayaxa ku Dhaartaye.

وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ٣٣

33. Iyo Habeenku Markuu Jeedsado.

وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ٣٤

34. Iyo Subaxu markuu iftiimo.

إِنَّهَا لَإِحْدَى ٱلْكُبَرِ ٣٥

35. Ee Naarta Saqara waa waxyaalaha waawayn Midkood (Balaayooyinka).

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ٣٦

36. Waana Digniinta Dadka.

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٧

37. Ruuxii Doona inuu Hormaro, iyo Ruuxii Doona inuu dib u dhaco, (waa Loodigay).

Eebe wuxuu doonuu falaa, naarta cidda ka shaqaynna wuxuu ka dhigay malaa'ig, si ciddii doontana ay u hanuunto'ciddii doontana u dhunto, junuudda Eebeheen iyo ciidammadiisana isaga umbaa og, aayadaha la soo sheegayna waa digniinta dadka, Eebana wuxuu ku dhaartay dayaxa, habeenku markuu jeedsado, subaxu markuu Iftiimo in Naarta Saqara ay ka midtahay Balaayooyinka waawayn iyo digniinta dadka'ruuxii doona inuu hormaro iyo kii doona inuu dib u dhacaba. Kitaabu-Baxar waxaa lagu sheegay in horumarka iyo dibu dhaca loola jeedo khayrkoo lagu hormaro iyo isagoo laga dib Dhaco. Ibnu cabbaasna wuxuu yidhi Ruuxii doona ha raaco daacada Eebe, kii doonana ha ka dib dhaco. Al-Muddaththir (31-37).

---

كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٨

38. Naf walba waxay u xidhantahay waxay Camal fashay.

إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ٣٩

39. Hase yeeshee kuwa Midigta mari (Ehlu khayrka).

فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠

40. Waxay gali Jannooyin, waxayna iswaydiin.

عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٤١

41. Dambiilayaasha.

مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ٤٢

42. Iyagoo ku dhihi Maxaa idin Galiyay Naarta saqara.

قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ٤٣

43. Waxayna ugu Jawaabi ka mid ma'aannaan ahayn kuwa Tukada.

44. Mana aannaan ahayn kuwa Quudiya Miskiinka.

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ ﴿٤٤﴾

45. Waxaana ahayn kuwa la dhumbada kuwa xumaanta Dhumban.

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ ﴿٤٥﴾

46. Waxaana ahayn kuwa beeniya Maalinta Abaalmarinta (Qiyaamada).

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٤٦﴾

47. Ilaa ay Dhabtu Nooga Timaado (Geeridu).

حَتَّىٰ أَتَانَا الْيَقِينُ ﴿٤٧﴾

48. Ma anfacayso kuwaas Shafeecada kuwa Shafeeca.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ ﴿٤٨﴾

49. Maxaase u sugnaaday oy waanada uga Jeedsadaan.

فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٤٩﴾

50. ood u moodaa Dameero Diday.

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

51. oo ka Cararay libaax.

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍ ﴿٥١﴾

52. Haddana wuxuu dooni midkasta oo ka mida warqado Qoran (kitaab).

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾

53. Saas ma aha Ee kama yaabayaan Aakhiro.

كَلَّا بَل لَّا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٣﴾

54. Waxaa sugan in Quraanku waana yahay.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

55. Ruuxii Doona yaana waantoobi.

فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ﴿٥٥﴾

56. Mana Waantoobayaan in Eebe Doona Mooyee, Eebana wuxuu mutaa in laga Dhawrsado, wuxuuna Ehel u yahay inuu Dambi Dhaafo.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

Naf walba waxaa laga abaal marin waxay kasbatay, khayr iyo sharba, hase yeeshee ehlu jannuhu waxay waydiin ehlu naarka waxa naarta galiyay, waxayna ugu jawaabi: inayna tukan jirin, miskiinna quudin jirin, xumaantana tiimban jireen, qiyaamadan beenin jireen inta dhabtu uga timaaddo, kuwaas shafeeco wax uma tarto, maxaayeelay Xaqay ka jeedsadeen ıyagood mooddo dameero bahal ka cararay, haddana midkastoo ka mida gaalada wuxuu dooni in warqad qoran samada looga soo dajiyo, dhabahaantuse waa inayna aakhiro ka yaabaynin, Quraankuna waana yahay, ruuxii doonana waantoobi, awoodana Eebaha in laga cabsado muta dambi dhaafna ehel u ah yaa iska leh. Al-Muddaththir (38-56).

## Suurat Al-Qiyaamah

## سورة القيامة

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaan ku dhaaran maalinta qiyaame.

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿١﴾

2. Waxaan ku dhaaran (oo kale) nafta Dagaasha (Saaxiibkeed)(Ee waa la idin soo bixin).

وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾

3. Ma wuxuu u maleeyay Dadku inaanaan kulminhaynin lafihiisa.

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾

4. Saas ma aha ee waan karraa inaan sinno (soona Celinno) Farihiisa.

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّىَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾

5. Wuxuuse Dooni Dadku inay ka Gaaloobaan waxa ka horreeya.

بَلْ يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾

6. Wuxuu waydiin waa Goorma Maalinta Qiyaame.

يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾

7. Markase Araggu Wareero (Taagmo).

فَإِذَا بَرِقَ ٱلْبَصَرُ ﴿٧﴾

8. Dayuxuna Madoobaado.

وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٨﴾

9. Lana Kulmiyo Qorraxd iyo Dayaxa.

وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾

10. Wuxuu Dhihi Dadku Maalintaas xagee loo cararaa.

يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ﴿١٠﴾

11. Saas ma aha ee ma jiro wax la magan Galo (Eebe Mooyee).

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾

12. Xagga Eebahaa yaana Maalintaas loo ahaan.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾

Suuraddan waxaa lagu nagacaabaa suuratul-qiyaame, waxayna ka warrami Qiyaamada iyo sida Eebe dadka u soo kulmin, iyo madax adayga gaalada iyo siday u beenin abaalmarinta, maxayse u tari waxaa iman maalin araggu taagmi, dayuxuna madoobaan, qorraxdana uu la kulmi, dadkuna ay odhan iyagoo calaacali xaggee loo cararaa maanta, dhabtuse waxaan Eebe ahayn oo lamagan galo ma jiro maalintaas xaggiisaana loo ahaan. Al-Qiyaamah (1-12).

---

13. Waxaa looga warrami dadka Maalintaas wuxuu hormarsaday iyo wuxuu Dibmarsaday.

يُنَبَّؤُا۟ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾

14. Ruux walbana Naftiisa isagaa ku maragfuri.

بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ﴿١٤﴾

15. Si kasta Hadduu u cudurdaartana (wax uma tarto).

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٥﴾

16. Ha Dhaqaajinin Nabiyow Carrabka inaad Quraanka ku Dagdagto (Akhriskiisa).

لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾

17. Annagaa Laabtaada ku kulmin kuuna Akhriyi.

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ وَقُرْءَانَهُۥ ﴿١٧﴾

18. Ee Markaan akhrino Raac Akhriskiisa.

فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾

19. Annagaana isasaarray Cadaayntiisa.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

20. saas ma aha Ee waxaad Jeceshihiin Dadow tan soo Dagdagaysa (Adduunyada).

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ﴿٢٠﴾

21. Waxaadna ka tagaysaan aakhiro.

وَتَذَرُونَ ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٢١﴾

22. Wajiyaal Maalintaas way ifi.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٢﴾

23. Eebeheedna way Eegi.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٣﴾

24. Wajiyaalna Maalintaas way kaduudsami.

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍۭ بَاسِرَةٌ ﴿٢٤﴾

25. Waxayna hubtaa in lugu fali Balaayo.

تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٥﴾

Eebe wax ka qarsoon ma jiro, cidwalbana wuxuu uga warrami wuxuu falay, ruux walbana isagaa naftiisa ku marag furi, wax cudurdaarana lagama aqbalo, Eebana wuxuu faray Nabigiisa inuusan ku dagdagin akhriska quraanka marka waxyigu ku dagayo, maxaa yeelay Eebaa ballan qaaday inuu Quraanka kulmiyo Nabigana u akhriyo una cadeeyo, waxaase dhaba in dadku ka jeclaaday aakhıraadiise adduunyo (inta Eeba doona mooyee), Maalinta Qiyaamana waxaa loo qaybsami cid faraxsan oo Eeba arki, iyo cid naxsan oo balaayo sugi. (Xasan Al-Bisri wuxuu yidhi Ilaahay bay fiirin, wayna mudataa inay ifto iyadoo Eeba fiirin). Al-Qiyaamah (13-25).

---

26. Saas ma aha ee markay naftu gaadho Dhuunta (Waqtiga Geerida).

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِىَ ﴿٢٦﴾

27. Oo la Dhoho yaa ku tufi.

وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٧﴾

28. Oo uu Yaqiinsado inuu Dhiman.

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾

29. Oo labada Dhudhun isku mar-maan (sakaraad Dartiis).

وَٱلۡتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾

30. Eebahaa Xaggiisaa la aadi.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡمَسَاقُ ﴿٣٠﴾

31. Mase Rumaynin Gaalku Xaqa mana tukannin.

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣١﴾

32. Laakiin wuu Beeniyay wuuna Jeedsaday.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

33. Wuxuuna aaday Ehelkiisii isagoo kibirsan.

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ﴿٣٣﴾

34. Halaag Buuse Mutaa.

أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰ ﴿٣٤﴾

35. Haddana Halaagbuu Mutaa.

ثُمَّ أَوۡلَىٰ لَكَ فَأَوۡلَىٰٓ ﴿٣٥﴾

36. Ma wuxuu u maleeyay Dadku in looga tagi Bilaash (Dan la‘aan).

أَيَحۡسَبُ ٱلۡإِنسَٰنُ أَن يُتۡرَكَ سُدًى ﴿٣٦﴾

37. Miyuusan ahayn Dhibic mani ah oo la Dhibciyo.

أَلَمۡ يَكُ نُطۡفَةً مِّن مَّنِيّٖ يُمۡنَىٰ ﴿٣٧﴾

38. Markaas Noqota xinjir oo Eebe Abuuro Ekeeyana.

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٨﴾

39. Kana yeelo Labadii Nooc lab iyo Dhaddig.

فَجَعَلَ مِنۡهُ ٱلزَّوۡجَيۡنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ﴿٣٩﴾

40. Eebaha Saas kara miyuusan Awoodin inuu soo Nooleeyo wixii Dhintay.

أَلَيۡسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحۡـِۧيَ ٱلۡمَوۡتَىٰ ﴿٤٠﴾

Geeridu waa xaq, waase arrin daran, wuxuuna Eebe innooga warramay Sakaraadka iyo dhibaatadiisa, iyo inaan qaraabo iyo cidna wax u tari karayn Eeba xaggiisana loo ahaan, taasoy waajibtahay in loo darbado, mase habboona in la maro waddadii Abii-jahal iyo wixii la mid ahaa, een xaqa rumaynin cibaadana falin, balse beeniyay kana jeedsaday kibir iyo islawaynina ehelkiisa ugu dhexnoo-laa'halaagbuuse mutaa. miyuusanse Dadku ogayn in waajib laga rabo iyo xaqoo la raaco'iyagoo xusuusan waxa Eebe ka abuuray iyo siduu u ekeeyay Rag iyo Haweenna ka dhigay, taasoo ku tusin awoodda Eebe iyo inuu soo kulmin wixii dhintay si uu u abaal mariyo dhammaantood. Al-Qiyaamah (26-40).

## Suurat Al-Insaan

## سُورَةُ الإِنسَان

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

هَلْ أَتَىٰ عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ حِينٌ مِّنَ ٱلدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْـًٔا مَّذْكُورًا ﴿١﴾

1. Dhab ahaan waxaa dadka soo maray waqti wax la sheego uusan ahayn (uusan jirin).

إِنَّا خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿٢﴾

2. Annagaa ka abuurray dadka dhibic isku Dheehan, Imtixaan Dartiis, waxaana ka yeellay wax maqle wax arka ah.

إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾

3. Annagaa Dadka tusinnay Jidka, waxayna Noqdeen mid Shukriya (mahadiya) iyo mid Gaalnimo Badan.

إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾

4. Annagaa u darabnay Gaalada silsilado iyo katinado iyo naarta Saciira.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

5. kuwa Baarriyiinta ah waxay ka cabbi weel Buuxa oo lagu Dheehay kaafuur.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٦﴾

6. Waa il ay ka Cabbaan Addoomada Eebe, ayna ujiidaan say Doonaan,

يُوفُونَ بِٱلنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُۥ مُسْتَطِيرًا ﴿٧﴾

7. Wayna oofiyaan Nadarka, waxayna ka yaabi maalin sharkeedu fidi (qiyaamada).

وَيُطْعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٨﴾

8. Waxayna Quudiyaan iyagoo jecel miskiinka Agoonka iyo kan xabbisan (Dhibban).

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿٩﴾

9. Iyagoo Dhihi waxaan idiin quudinnay dar Eebe, mana idinka doonaynno Abaalmarin iyo Mahadnaq Midna.

Eebaa jiray isagoon wax kale joogin, isagaana hadhi markii la tago, waxaana dadka soomaray waqti ayna waxba ahayn, Eebaase abuuray si loo imtixaano kooda fiican iyo kan kale, jidka iyo wanaaggana wuu u caddeeyay, gaaladana caddibaadbaa u sugnaatay, Mu'miniinta Eebba adeecda ee ballankiisa oofisa, Qiyaamadana ka yaabta, masaakiinta, agoonta iyo dadka dhibbanna quudiya dar Eebe dartiis wuxuu u darbay Janno iyo wanaag. Qataada wuxuu yidhi sharku wuu fidi maalintaas Wallaahiye intuu cirka iyo dhulka ka gaadho. Al-Insaan (1-9).

---

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١٠﴾

10. Waxaan ka Yaabaynaa Eebahanno Maalin (wajigu) doorsoomi oo Daran.

11. Eebana waa ka Dhawray sharka Maalintaas, wuxuuna siiyay nuur iyo Farax.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمِ وَلَقَّىٰهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١١﴾

12. Wuxuuna ku abaal Mariyay Samirkooda Dartiis janno iyo Xariir.

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُوا۟ جَنَّةً وَحَرِيرًا ﴿١٢﴾

13. Waxayna ku Dangiigsan Sariiro Sare, iyagoon ku arkayn qorrax iyo Dhaxan midna.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۖ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ﴿١٣﴾

14. Waxaana u dhaw hooska jannada, waxaana loo soo Raariciyay Midheheeda.

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَـٰلُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٤﴾

15. Waxaa lala kor socon weelal Fidla ah iyo Koobab Quruurado ah.

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِـَٔانِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ﴿١٥﴾

16. Quruuradahaas oo fidla ah si fiicanna u Qiyaasan.

قَوَارِيرَا۟ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٦﴾

17. Waxaana laga Waraabiyaa Ehlu jannaha Sharaab macaan oo lugu Dheehay sinjibiil.

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ﴿١٧﴾

18. Waana il lugu Magacaabo Salsabiil (ay ka cabbi).

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٨﴾

19. Waxaana u adeegi wiilal waari, Haddaad Aragtana aad u malayn Jawhar la saydhay.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿١٩﴾

Eebe ciddii ka yaabta wuxuu ku abaal marin sharkoos ka dhawro iyo janno uu siiyo, iyagoon wax xun la kulmayn ay una shaqayn adeegayaal waari oo wiilal wanaagsan u shaqayn, iyagoo loo dhammeeyay nicmooyinka Eebe aayadaha ku tilmaamay oy waajib tahay ruuxii caqli leh inuu higsado una darbado. Ibnu Cabbaas wuxuu yidhi: Adduunyada waxa lagu sheegahayo iyo jannada waxaa kulmiya magaca. Al-Insaan (10-19).

---

20. Haddaad Aragto halkaas waxaad arki nicmo iyo sharaf wayn.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

21. Dharkooduna (Ehlu Jannaha) waa xariir Jilicsan oo cagaaran iyo Xariir adagba, waxaana loo xidhi fidlo Gacmaha la Gashado, Eebana wuxuu ka waraabiyaa sharaab nadiifah.

عَـٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ ۖ وَحُلُّوٓا۟ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ وَسَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢١﴾

22. Kaasi waa Abaalmarintiinii Falkiiniina wuxuu Noqday mid la Mahadiyay.

إِنَّ هَـٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٢﴾

23. Annagaa Quraanka Nabiyow kugu soo Dajinnay.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ تَنزِيلًا ﴿٢٣﴾

24. Ee ku Samir Xukunka Eebe, hana Maqlin Dambiile iyo Gaalnima Badane (warkiis).

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ ءَاثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٤﴾

25. Xus magaca Eebe subax iyo Galabba.

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾

26. Habeenkana Eebe u sujuud, una tasbiixso Habeenkii (u tuko) waqti Dheer.

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَٱسْجُدْ لَهُۥ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾

27. Kuwaasi waxay Jecelyihiin tan soo Dagdagaysa (Adduunyada) waxay kaga Tagayaan Gadaashoodana Maalin Culus (Qiaamada).

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمْ
يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾

28. Annagaa Abuurray Dadka, Adkaynayna xubnohooda, Haddaan Doonnana waxaan ku Baddalaynaa kuwa la mid ah.

نَّحْنُ خَلَقْنَٰهُمْ وَشَدَدْنَآ أَسْرَهُمْ وَإِذَا شِئْنَا
بَدَّلْنَآ أَمْثَٰلَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٨﴾

29. Suuraddani waa waano, Ee Ruuxii Doona ha ka yeesho Eebe Xaggiisa waddo.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ
سَبِيلًا ﴿٢٩﴾

30. Waxna ma dooni kartaan in Eebe doona mooyee, Eebana waa wax walba oge falsan.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣٠﴾

31. Wuxuu galiyaa naxariistiisa ruuxuu doono, daalimiintana wuxuu u darbay cadaab daran.

يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ
عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣١﴾

Jannada waxaa ku sugan waxaan ilu arag isagoo kale dhagna maqal qalbina ku soo dhici karin, waase in Eebaha Quraanka soo dajiyay la adeeco, dhibkana loo adkaysto, xumaanle warkiisana aan la maqal, adduunyana aan aakhara laga doorannin, si aan Naxariista Eebe u hello. Al-Insaan (20-31).

## Suurat Al-Mursalaat سُورَةُ المُرْسَلَاتِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaan ku dhaartay Dabaysha wanaaga lala Diro.

وَٱلْمُرْسَلَٰتِ عُرْفًا ﴿١﴾

2. iyo Dabaysha sida daran u dhabata.

فَالْعَاصِفَاتِ عَصْفًا ﴿٢﴾

3. Iyo Dabaysha roobka kicisa.

وَالنَّاشِرَاتِ نَشْرًا ﴿٣﴾

4. Iyo malaa'igta Xaqa iyo Baadilka kala Bixisa.

فَالْفَارِقَاتِ فَرْقًا ﴿٤﴾

5. iyo malaa'igta waxyiga soo Dajisa.

فَالْمُلْقِيَاتِ ذِكْرًا ﴿٥﴾

6. Si Dadka loo waaniyo looguna di-go.

عُذْرًا أَوْ نُذْرًا ﴿٦﴾

7. Ee waxa dadow Eebe ku Yaboohay wuu dhici.

إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَاقِعٌ ﴿٧﴾

8. Markase xiddiguhu Nuurku ka ta-go.

فَإِذَا النُّجُومُ طُمِسَتْ ﴿٨﴾

9. Oo samadu Dildillaacdo.

وَإِذَا السَّمَاءُ فُرِجَتْ ﴿٩﴾

10. Oo Buuraha la Rujiyo.

وَإِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ﴿١٠﴾

11. Oo Rasuulladii la kulmiyo (iyo Dadkoodii).

وَإِذَا الرُّسُلُ أُقِّتَتْ ﴿١١﴾

12. Maalin wayn oo loo Qabtay Dar-teed.

لِأَيِّ يَوْمٍ أُجِّلَتْ ﴿١٢﴾

13. In dadka la kala Bixiyo Dartiis.

لِيَوْمِ الْفَصْلِ ﴿١٣﴾

14. Maalinta kala Bixinta ma Ta-qaannaa.

وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الْفَصْلِ ﴿١٤﴾

15. Halaag wuxuu u sugnaaday Maa-lintaas kuwa xaqa Beeniyay.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾

Eebe wuxuu rabuu ku dhaartaa oo ka mid ah Khalqigiisa, halkanna wuxuu ku dhaartay shan arrimood in waxa lugu dhaaran ay shakila'aan tahay inuu dhici, kaasoo ah abaal-marinta qiyaame, waxaana ka horrayn waxyaalo waawayn sida xiddigahoo madoobaada, Cirkoo dulceshama iyo Buurahoo burbura, maalintaasna waxaa la kulmin rasuulladii iyo ummadohoodii.
Mujaahidna wuxuu Yidhi: waa maalinta la soo kulmin Rasuullada si ay ugu marag kacaan ummadohoodii. Al-Mursalaat (1-15).

---

16. Miyaannaan Halaagin Umma-dihii hore.

أَلَمْ نُهْلِكِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

17. Haddana Aannaan Raacinhaynin kuwii Dambe.

ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ الْآخِرِينَ ﴿١٧﴾

18. Saasaana ku Falaynaa Dambiilayaasha.

كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾

19. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

20. Miyaannaan Idinka Abuurin biyo tabar yar.

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾

21. Markaasna yeellay meel ilaashan.

فَجَعَلْنَٰهُ فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾

22. Tan iyo Muddo la yaqaanno.

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾

23. Annagaa wax Qaddarray, wax Qaddarana u Fiican.

فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾

24. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾

25. Miyaanaan ka yeelin Dhulka kafaalaqaade.

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾

26. Nolol iyo Geeriba.

أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ﴿٢٦﴾

27. Waxaana yeellay Dhulka Dhexdiisa buuro sugan oo waawayn, waxaana idinka Waraabinnay biyo macaan.

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ﴿٢٧﴾

28. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٨﴾

Eebe wuxuu inooga digay wixii ku dhacay ummadihii hore, isagoo ina xusuusin waxa laynaga abuuray iyo siduu noo abuuray, iyo siduu dhulka inoogu sahlay looguna dulnoolaan'looguna dhiman, buurana ugu sugay biyo macaanna inooga waraabiyay.
Culimada Quraanka fasirtayna waxay dheheen: Eebe wuxuu ku celceliyay suuraddan (Halaag wuxuu u sugnaaday kuwa xaqa beeniyay) Toban jeer si loo badiyo doonidda iyo cabsida. Al-Mursalaat (16-28).

---

29. Aada gaalooy cadaabkii xaggiisa aad Beenin Jirteen.

ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٩﴾

30. Aada hoos (Qiiqa naarta) oo saddex madax ah.

ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَٰثِ شُعَبٍ ﴿٣٠﴾

31. Oon hoosinayn, ololla (Kulaylna) wax ka tarayn.

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣١﴾

32. Waxayna Naartu tuuri Dhimbilo daran ood Mooddo daar.

إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ كَٱلْقَصْرِ ﴿٣٢﴾

33. Ama aad Mooddo geel madaw ah.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٣﴾

| | |
|---|---|
| 34. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay. | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٤ |
| 35. Taasina waa maalin aynan hadlaynin Dadku. | هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥ |
| 36. Lamana idmo si Ay u cudurdaartaan. | وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ٣٦ |
| 37. Halaagna wuxuu u sugnaaday maalintaas kuwa xaqa Beeniyay. | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٧ |
| 38. Maalintan waa maalintii kala Bixinta, Waana idin kulminnay idinka iyo kuwii Horreeyayba. | هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ جَمَعْنَاكُمْ وَالْأَوَّلِينَ ٣٨ |
| 39. Ee Haddaad wax Dhagrikartaan i Dhagra. | فَإِن كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ٣٩ |
| 40. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay. | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٤٠ |

Eebe cidna ma dulmiyo Qiyaamana waxaa lagu abaalmarin xaq-diidayaasha caddibaad daran, iyadoon cidna hadli karin ruux Eebe idma mooyeen, iyadoo dadkoo dhan la kulmin.
Dhabarina wuxuu yidhi: hooska naartu kulaylkeedana kama hadheeyo, ololkeedana kama dugsiiyo. Al-Mursalaat (29-40).

---

| | |
|---|---|
| 41. Kuwa Eebe ka Dhawrsada waxay ku sugnaan hoos iyo ilo; | إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي ظِلَالٍ وَعُيُونٍ ٤١ |
| 42. (Waxayna Cuni) khudaartay Doonaan. | وَفَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ ٤٢ |
| 43. Waxaana Lagu dhihi Cuna oo cabba Idinkoo shifaysan Camalkiinnii Dartiis. | كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٤٣ |
| 44. Sasaana ku abaalMarinaynaa kuwa wanaagga fala. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ٤٤ |
| 45. Halaagna wuxuu u Sugnaaday kuwa xaqa Beeniya. | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٤٥ |
| 46. (Gaalada waxaa lagu Dhihi) Cuna oo Raaxaysta wax yar, waxaad tihiin Dambiilayaale; | كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ٤٦ |
| 47. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniyay. | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٤٧ |
| 48. Markii la yidhaahdo Gaalada tukada ma tukadaan. | وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ارْكَعُوا لَا يَرْكَعُونَ ٤٨ |

49. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa xaqa Beeniya.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٩﴾

50. Hadalkeebay Quraanka Dabadiis Rumaynhayaan.

فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٠﴾

Ruux walba wuxuu la kulmi wuxuu hormarsaday, wuxuuna goosan midhuhuu abuurtay, Mu'miniintuna waxay ku sugnaan Maalintaas Qiyaame hoos, iyo biyo dureeri, iyo nicmo badan, siday gaaladuba ugu sugantahay Naar daran iyo oon iyo kadeedba, maxaa yeelay wanaagoodii adduunyadii bay ku soo hormarsadeen, waxaase la yaable oo iswaydiis leh ruuxii Quraankan rumaynwaaya waxa kalees rumayn. Muqaatil wuxuu sheegay: inay ku soo dagtay aayadda (Haddii loo yidhaahdo tukada ma tukadaan) Ree-Thaqiif, oo Nabiga ka codsaday in salaadda laga daayo, Nabiguna uu diiday naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelee oo uu yidhi: Khayr ma leh diin aan salaad lahayn. taasina waxay ku tusin Salaadda iyo Islaamnimadu inay isku xidhanyihiin. Al-Mursalaat (41-50).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Maxay iska waydiinayaan (Gaaladu).

عَمَّ يَتَسَاءَلُونَ ﴿١﴾

2. Warkii waynaa xaggiisa (Qiyaamada ama Quraanka).

عَنِ النَّبَإِ الْعَظِيمِ ﴿٢﴾

3. Ay isku diiddanaayeen.

الَّذِي هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ﴿٣﴾

4. Saas ma aha ee way ogaan donaan.

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

5. Haddana way ogaandoonaan (waxa ku dhaca).

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

6. Miyaannaan Dhulka gogol ka yeelin.

أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ مِهَادًا ﴿٦﴾

7. Buurahana Rukummo (ka yeelin).

وَالْجِبَالَ أَوْتَادًا ﴿٧﴾

8. Miyannaan idinka Abuurina Noocyo.

وَخَلَقْنَاكُمْ أَزْوَاجًا ﴿٨﴾

9. Miyaannaan Hurdada Raaxo idiinka dhigin.

وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿٩﴾

10. Miyaannaan Habeenka asturaal idiinka dhigin.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾

11. Miyaannaan Maalinta waqti shaqo idiinka dhigin.

وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾

12. Korkiinna miyaannaan ka dhisin Tooddoba xoog leh.

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾

13. Miyaannaan dhexdeeda yeelin Siraad aad u ifi (Qorraxda).

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾

Aayadahani waxay caddayn canaanta ku dhici kuwa Quraanka, Qiyaamda iyo Xaqa shakiya, Eebana wuu u goodiyay, maxaa yeelay Nicmooyinkiisa yay u jeedaan, sida Dhulka, Buuraha, Abuurka, Hurdada raaxada ah, Habeenka, Maalinta'Cırka iyo Iftiinka Eebe inoo yeelay, Eebaha ahaysiiyay Waxyaalahaas iyo Nicmooyin kale oo badanba ma mudna in laga Gaaloobo, ee wuxuu mudanyahay rumayn iyo addeecid. An-Naba' (1-13).

---

14. Waxaan idiinka soodajinnay daruuraha biyo badan.

وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾

15. Si aan ugu soo bixinno Midho iyo Daaq.

لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾

16. Iyo Beero kulansan (badan).

وَجَنَّٰتٍ أَلْفَافًا ﴿١٦﴾

17. Maalinta kalabuxu waxay leedahay waqti go'an.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَٰتًا ﴿١٧﴾

18. Waana Maalinta Suurka la afuufi ood u imanaysaan Kooxo.

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٨﴾

19. Samadana waa la furi waxayna yeelan Albaabo.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ﴿١٩﴾

20. Buurahana waa la kaxayn waxayna noqon Dhalanteed.

وَسُيِّرَتِ ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢٠﴾

21. Naarta Jahannamana waxay u darbantahay.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢١﴾

22. (Gaalada) Xadgudbay meelay u noqdaan.

لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابًا ﴿٢٢﴾

23. Waxayna ku nagaan Dhexdeeda Sanooyin.

لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ﴿٢٣﴾

24. Mana ku dhadhamiyaan dhexdeeda qabaw (ama Hurdo) ama cabbid midna.

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٤﴾

25. Waxaan ahayn biyo kulul iyo Dhacaanka (ehlu Naarka).

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٥﴾

26. Waxaana lagu abaalmariyay si waafaqsan Camalkoodii.

جَزَآءً وِفَاقًا ﴿٢٦﴾

27. Waxayna ahaayeen kuwa aan ka yaabaynin xisaab.

إِنَّهُمْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ٢٧

Deeqda Eebe waxay mudantahay in lugu mahadiyo, maxaa yeelay waxaa dambeeya Qiyaame, Xisaab, Abaalmarin iyo Ciqaab kuwa xadgudba een Eebe ka yaabin, waxayna ku waari Naar daran oon wax wanaaagsan oo la cabbo iyo Hurdo iyo Raaxo midna lahayn, Eebana cidna ma dulmiyo, ee iyagaa is dulmiyay.
Qataada wuxuu yidhi: (Nagaanshaha Sanooyinka) waa waxaan dhammaanhaynin, markuu mid tagaba midbaa iman. An-Naba' (14-27).

---

28. Waxayna beeniyeen Aayaadkannaga.

وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كِذَّابًا ٢٨

29. Wax walbana waxaan ku koobnay Kitaab.

وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ كِتَابًا ٢٩

30. Ee dhadhamiya Caddibaad Gaalooy waxaan caddibaad ahāyn idiin kordhinmaynee.

فَذُوقُوا فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

31. Kuwa Eebe ka dhawrsada waxay leeyihiin liibaan.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣١

32. Beero iyo Cinabyana way heli.

حَدَائِقَ وَأَعْنَابًا ٣٢

33. Waxayna Guursan Haween da'yar oo isle eg.

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ٣٣

34. Waxayna heli Cabbid wanaagsan.

وَكَأْسًا دِهَاقًا ٣٤

35. Jannada kuma dhexmaqlaan hadal macna la'aan ah iyo is beenin midna.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّابًا ٣٥

36. Waa abaalmarin Eebe uu siiyay oo ku filan.

جَزَاءً مِّن رَّبِّكَ عَطَاءً حِسَابًا ٣٦

37. Eebaha Samada iyo Dhulka iyo waxa u dhexeeya waa Allaha Raxmaan ah, Hadal wax ku soocelinna ma jiro (Qiyaamada).

رَّبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ
مِنْهُ خِطَابًا ٣٧

38. Maalinta Jibriil iyo Malaa'igtu Saf istaagi wax hadli ma jiro Ruux Eebe idmo mooyee oo Hadal xaq ah ku hadla.

يَوْمَ يَقُومُ الرُّوحُ وَالْمَلَائِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ
إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ٣٨

39. Maalintaasi waa sugantahay ee Ruuxii doona Eebe xaggiisa meeluu ku noqdo ha ka samaysto.

ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَن شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ مَآبًا ٣٩

40. Waxaannu idiinka digaynaa Cad-dibaad dhaw Maalinta uu arki Ruux walba waxay Gacmihiisu hor mar-sadeen, Gaalkuna uu dhihi Shallay-tadaydee maan Carro noqdo.

إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ
مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ﴿٤٠﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay Malaa'igta siduu wax badan khalqigiisa ugu dhaartay in Qiyaamadu tahay wax sugan ruuxii rumeeyana ee xaqa raaca uu ugu abaal-mariyo Janno iyo wanaag.
Maalinta Qiyaame iyo dhibaatadeedana waa in Ruuxii Caqli leh u darbadaa, illeen waa Maalin xaq ah, ruux walbana wuu arki wuxuu hor marsaday, calaacalna uusan wax taraynin ee camal wax taro. An-Naba' (28-40).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariis-ta.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Malaa'igta Nafta si daran uga siibta (gaalada).

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿١﴾

2. Iyo tan si fudud uga qaadda (mu'miniinta).

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٢﴾

3. Iyo Malaa'igta Hawada Dab-baalata (si amar fulin).

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا ﴿٣﴾

4. Iyo tan u orotanta wanaagga.

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٤﴾

5. Iyo kuwa Maamula amarka (Eebe).

فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ﴿٥﴾

6. Maalinta ay gilgilan afuufka (hore).

يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ﴿٦﴾

7. Oyna raaci tii dambe (waa su-gantahay).

تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٧﴾

8. Qalbiyaduna Maalintaa way cab-san.

قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ﴿٨﴾

9. Araggeeduna wuu dullaysnaan.

أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ﴿٩﴾

10. Waxayna dhihi (Gaaladu) Ma raadkiibaa naloo celin (Adduunkii).

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ﴿١٠﴾

11. Markaan noqonno Lafo duu-goobay.

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ﴿١١﴾

12. Waxay dheheen taasi waa no-qosho khasaara ah.

قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٢﴾

13. Waa uun Hal Qaylo kaliya. فإنما هي زجرة واحدة ﴿١٣﴾

14. Dadkuna markaas ay Dhulka kor iman. فإذا هم بالساهرة ﴿١٤﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay Malaaigta siduu wax badan khalqigiisa ugu dhaartay in Qiyaamadu wax sugan tahay dhibaatana leedahay Eebe Cid uu ka koriyo mooyee, Dadkana waa la soo kulmin si loo abaalmariyo, Eebaha abuuriddoodii karayna kama daalo inuu soo bixiyo wayna u fududdahay.
Tirmidi wuxuu wariyay: in Rasuulkii Eebe Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa ha yeelee markuu tago Habeenka Daloolkiis wuu istaagi jiray, wuxuuna dhihi jiray: «Dadoow xusa Eebe Afuufiddii hore timid tii dambena way raaci, Geerina timid iyo wixii ku dhex sugan». An-Naazicaat (1-14).

---

15. Ma ku soo gaadhay warkii (Nabi) Muuse. هل أتاك حديث موسى ﴿١٥﴾

16. Markii Eebe uga yeedhay Toggii barakaysnaa ee Dhuwa. إذ ناداه ربه بالواد المقدس طوى ﴿١٦﴾

17. Kuna yidhi u tag Fircoon wuu xadgudbaye. اذهب إلى فرعون إنه طغى ﴿١٧﴾

18. Oo ku dheh ma rabtaa inaad daahir noqotid. فقل هل لك إلى أن تزكى ﴿١٨﴾

19. Oon Eebe Jidkiisa kugu hanuuniyo kana yaabtid. وأهديك إلى ربك فتخشى ﴿١٩﴾

20. Wuxuuna tusiyay (Nabi-Muuse) Aayad wayn. فأراه الآية الكبرى ﴿٢٠﴾

21. Wuuse beeniyay oo caasiyay (Fircoon). فكذب وعصى ﴿٢١﴾

22. Wuuna jeedsaday isagoo xumaan la socda. ثم أدبر يسعى ﴿٢٢﴾

23. Wuxuuna kulmiyay (Askartii) una Qaylyay. فحشر فنادى ﴿٢٣﴾

24. Isagoo dhihi waxaan ahay Eebihiinna sare. فقال أنا ربكم الأعلى ﴿٢٤﴾

25. Markaasaa Eebe Ciqaabay Aakhiro iyo Adduunba. فأخذه الله نكال الآخرة والأولى ﴿٢٥﴾

26. Arrintaasna waano yaa ugu sugan Ruuxii Eebe ka yaabi. إن في ذلك لعبرة لمن يخشى ﴿٢٦﴾

Nabi Muuse wuxuu Eebe faray inuu Dadkii Masar dagganaa Xaqa ugu yeedho hase yeeshee Fircoon oo xukunka haystay yaa ka hor joogsaday, uguna yeedhay inay isaga addeecaan, mar hadduu awoodda sare isagu leeyahay, ugu dambayntiise Fircoon iyo colkiisiiba waa la halaagay waxaana dhulkii u hadhay Nabi-Muuse iyo intii la jirtay ee xaqa rumaysay, taasina waxay ku tusin in xumaantu tagi xaquna hadhi. An-Naazicaat (15-26).

27. Ma idinkaa daran abuuridda mase Samada Eebaa dhisay.

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا ٢٧

28. Korna yeelay jurmigeeda ekeeyayna.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨

29. Habeenkeedana madoobeeyay Maalinteedana soo bixiyay (Ifiyay).

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩

30. Dhulkana markaas ka dib fidiyay.

وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠

31. Biyahiisa iyo Daaqiisana soo bixiyay.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ٣١

32. Buurahana sugay.

وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ٣٢

33. Si aad idinka iyo Xoolihiinnu ugu nacfidaan.

مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ٣٣

34. Markay timaaddo Musiibadii waynayd (qiyaamadu).

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلْكُبْرَىٰ ٣٤

35. Maalintaas Dadku way xusuusan waxay faleen.

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥

36. Naarta Jaxiimana waxaa loo muujin Ruuxii Arki.

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦

37. Ruuxiise xadgudba.

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧

38. Nolosha Adduunyana doorta.

وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ٣٨

39. Wuxuu ku dheelman Naarta Jaxiimo.

فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٣٩

40. Ruuxiise ka yaaba la kulanka Eebe Naftana ka reeba Hawada (xun).

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ ٤٠

41. Wuxuu u dheelman Janno.

فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ٤١

42. Waxay ku waydiin Saacadda (Qiyaamaha) markay sugnaan.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا ٤٢

43. Maxaa ku ogaysiiyay waqtigeeda.

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ٤٣

44. Eebe umbuu ku dhammaan ogaansheheedu.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ٤٤

45. Adugu waxaad tahay uun u digaha Ruuxii ka yaabi.

إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَىٰهَا ٤٥

46. Waxay la mid noqon Malintay arkaan (Qiyaamada) iyagon nagaanin Galab iyo Barqin mooyeen (Adduunka).

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ٤٦

Isagoo Eebe u nicmeeyay yaa haddana Dadku xaqa beenin iyo Qiyaamadaba, markase dhabtu timaaddo Eebana la hor yimaaddo waxaa la kala aadi Laba Waddo, Jaxiima iyo Janno, Qiyaamadu markay dhicina Eebaa ku cilmi leh. mase aha wax la dadajisto, waxaase wax tari in wanaag la hormarsado, raaxa Adduun iyo ku raagiddiisuba waa wax yar. Qataada wuxuu yidhi: Addunyadu way la yaraan Dadka markay Aakharo arkaan. An-Naazicaat (27-46).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Wajiguu u uruuriyay oo jeedsaday (Nabigu).

عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ١

2. Inuu u yimid kii Indhaha la'aa.

أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ٢

3. Miyaad ogtahay inay u dhawdahay inuu hanuuno oo Daahir noqdo.

وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ٣

4. Ama uu xusuusto oy xusuustu anfacdo.

أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ٤

5. Ruuxiise is deeqtoonaysiiya (islana waynaada).

أَمَّا مَنِ ٱسْتَغْنَىٰ ٥

6. Ma; Adaa u bambixi.

فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ٦

7. Maxaa kaa saaran hadduusan hanuunin.

وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٧

8. Ruuxiise kuu yimaadda isagoo dagdagi.

وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسْعَىٰ ٨

9. Oo Eeba ka yaabi.

وَهُوَ يَخْشَىٰ ٩

10. Miyaad ka shuqloomi.

فَأَنتَ عَنْهُ تَلَهَّىٰ ١٠

11. Saas ma; aha ee Aayadahani waa waano.

كَلَّآ إِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ١١

12. Ruuxii doonana wuu ku waana qaadan.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿١٢﴾

Suuraddani waxay ku soo dagtay mar Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) uu ku shuqloonaa qaar ka mid ah Gaaladii Qureesheed ee Makaad si uu ugu sharxo Diinta Islaamka ah'markaasaa waxaa u yimid Nin Indha la'aa la dhihi jirayna Cabdullaahi Ibnu Ummi Maktuum, wuxuuna ku celceliyay Nabiga Hadalka, Hase yeeshee Nabigu wuxuu wali ku shuqloonaa hanuunința Gaaladaas, Markaasaa Eebe Suuraddan soo dajiyay, Nabiguna had iyo jeer wuxuu soo dhaweenjiray Saxaabigaa la soo sheegay isagoo dhihi jiray: Soo dhawow Kii Eebe Igu dagaalayow, taasina waxay ku tusin Caddaaladda iyo sinnaanta islaamka, Eebana cidduu doono wuu hanuunin. Cabasa (1-12).

---

13. Waxay ku sugantahay (waanadu) Kutub Sharaf leh.

فِى صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٣﴾

14. Oo la kor yeelay lana Daahiriyay.

مَّرْفُوعَةٍ مُّطَهَّرَةٍۭ ﴿١٤﴾

15. Oy Gacanta ku hayaan Malaa'ig (wax qorta).

بِأَيْدِى سَفَرَةٍ ﴿١٥﴾

16. Sharafna leh oo baarri ah.

كِرَامٍۭ بَرَرَةٍ ﴿١٦﴾

17. Gaalo halla lacnado Gaalnima badanaa.

قُتِلَ ٱلْإِنسَٰنُ مَآ أَكْفَرَهُۥ ﴿١٧﴾

18. Muxuu Eebe ka abuuray kuwaas.

مِنْ أَىِّ شَىْءٍ خَلَقَهُۥ ﴿١٨﴾

19. Dhibicbuu ka abuuray wuuna ekeeyay.

مِن نُّطْفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ﴿١٩﴾

20. Jidkana wuu u fudaydiyay.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ﴿٢٠﴾

21. Markaasuu dilaa Qabrina ku Asturaa.

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقْبَرَهُۥ ﴿٢١﴾

22. Markuu doonana wuu soo bixin.

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ﴿٢٢﴾

23. Saas ma; aha (ee Dadku) wixii la faray ma yeelin.

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَآ أَمَرَهُۥ ﴿٢٣﴾

Kutubta Eebe iyo Waxyigiisaba waxaa maamula Malaa'ig sharaf leh oo daahir ah, Gaalase ma oggolaato xaqa'Kibir iyo isla wayni dartiis,iyagoo garan waxa Eebe Dadka ka abuuray iyo siduu ugu sama falay, Dadse ma falın wixii Eebe fara y. Ibnu Cabbaas wuxuu yidhi: Jidkaa loo sahlay waa ka soo bixiddi uurka Hooyo, Cikrimana saasuu Qabaa iyo Ibnu-Jariir.
Labada Jid yaa loo kala caddeeyayna waa la dhahaa.
Mujaahidna wuxuu yidhi: Ruuxna ma wada falo wixii Eeba wada faray. Cabasa (13-23).

---

24. Dadku ha fiiriyo Cuntadiisa.

فَلْيَنظُرِ ٱلْإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ﴿٢٤﴾

25. Inaan Roob ku soo shubno.

أَنَّا صَبَبْنَا ٱلْمَآءَ صَبًّا ﴿٢٥﴾

| | |
|---|---|
| 26. Dhulkana markaas aan jeexno. | ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا ٢٦ |
| 27. Kana soo bixinno Midho. | فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا ٢٧ |
| 28. Iyo cinab iyo Daaqa (Xoolaha). | وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا ٢٨ |
| 29. Iyo Zeytuun iyo Timir. | وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا ٢٩ |
| 30. Iyo Beero waawayn. | وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا ٣٠ |
| 31. Iyo Faakiho (khudaar) iyo Daaq. | وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا ٣١ |
| 32. Si aad ugu intifaacdaan idinka iyo xoolihiinnu. | مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٢ |
| 33. Markay Qayladii darrayd timaaddo (Suurka). | فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣ |
| 34. Waa maalinta Ruuxu ka carari Walaalkiis. | يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ ٣٤ |
| 35. Iyo Hooyadiis Iyo Aabihiis. | وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥ |
| 36. Iyo Haweeneydiisii iyo Carruurtiisii. | وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦ |
| 37. Ruux walbana Maalintaas waxaa shuqlin xaalkiisa. | لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ ٣٧ |
| 38. Wajiyaal Maalintaas way Nuuri (Farxi). | وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ ٣٨ |
| 39. Wayna Qosli oy bishaaraysan. | ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ ٣٩ |
| 40. Wajiyaalna Maalintaas waxaa ka muuqan Dulli. | وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ ٤٠ |
| 41. Waxaana dabooli Madow (iyo naxdin). | تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤١ |
| 42. Kuwaasina waa Gaalada Faasiqiinta ah (aadna u xun). | أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ ٤٢ |

Eebe wuu u nicmeeyay Dadka, Cirka iyo Dhulkana khayraad-buu uga soo saaray si ay ugu nacfiyaan uguna mahadiyaan, maxaa yeelay waxaa iman Maalin daran oo Ruuxba Ruux ka carari dhibaato darteed kolay tahay Qaraabadii, Dadku Labuu noqon, mid farxoo bishaaraysta camalkiisii fiicnaa dartiis, iyo mid dullaysan oo naxsan waana Gaalada xad-gudubtay.
Sawda Haweenaydii Nabiga ahayd waxaa laga wariyay inay tidhi: Rasuulkii Eebe wuxuu yidhi Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Dadka waxaa la soo bixin iyagoo Kaba la; oo qaawan oon Gudnayn Dhididkuna xakameeyay gaadhayna dhagaha» markaasaan idhi: Alla Cawradaay qaar qaar ma dayi? markaasuu yidhi: Dadka waa la shuqliyay (Ruux walba Xaalkiisaa ku fillaan). Cabasa (24-42).

# Suurat At-Takwiir

# سُورَةُ التَّكْوِيرِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Marka qorraxda la duubo (Qiyaamada).

إِذَا ٱلشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿١﴾

2. Xiddiguhuna daataan (iyagoo Madow).

وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتْ ﴿٢﴾

3. Buurahana la kexeeyo (La rujiyo).

وَإِذَا ٱلْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٣﴾

4. Geelii rimmanaana la halleeyo.

وَإِذَا ٱلْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٤﴾

5. Dugaaggana la kulmiyo (Qisaas darteed).

وَإِذَا ٱلْوُحُوشُ حُشِرَتْ ﴿٥﴾

6. Badahana la kululeeyo.

وَإِذَا ٱلْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٦﴾

7. Naf walbana Jidhkeedii lagu lammaaneeyo.

وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتْ ﴿٧﴾

8. Gabdhihii la xabaalnololiyayna la warsado.

وَإِذَا ٱلْمَوْءُۥدَةُ سُئِلَتْ ﴿٨﴾

9. Maxaa dambi ah oo loo dilay.

بِأَيِّ ذَنۢبٍ قُتِلَتْ ﴿٩﴾

10. Kutubta (camalkana) la fidiyo.

وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١٠﴾

11. Samadana la rujiyo.

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتْ ﴿١١﴾

12. Naarta Jaxiimana la huriyo.

وَإِذَا ٱلْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٢﴾

13. Jannadana la dhaweeyo.

وَإِذَا ٱلْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٣﴾

14. Waxay ogaan nafu waxay camal fashay.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ أَحْضَرَتْ ﴿١٤﴾

Eebe isagaa wax walba abuuray,wuxuu doonana wuu falaa,Qiyaamadu markay imaanna wuxuu muujin calaamooyiin iyadoo Ruux walba Eebe tusin wuxuu Adduunka ku camal-falay, kana abaal-marin Khayr iyo sharba.
Abuu hurayra wuxuu ka wariyay Nabiga «Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee»: Qorraxda iyo Dayaxa waa la duubi Maalinta Qiyaame. At-Takwiir (1-14).

| | |
|---|---|
| 15. Waxaan ku dhaartay «buu Eebe yidhi» Xiddigaha Qarsooma (Maalintii). | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥ |
| 16. Ee socda iftiinka Qorraxdana ku qarsooma. | ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ |
| 17. Iyo Habeenku markuu jeedsado. | وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ |
| 18. Iyo subaxu markuu soo qaabilo. | وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨ |
| 19. Ee Quraanku waa hadalka Eebe, Soona raray Malag sharaf lah. | إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ |
| 20. Xoogna leh Eeba agtiisana Daraja ku leh. | ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ |
| 21. Laguna addeeco halkaas aaminna ah. | مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ |
| 22. Saaxiibkiinna (Nabiguna) ma aha ku waalan. | وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ |
| 23. Horaybuuna ugu arkay Jibriil Jahadii Caddayd (Bariga Maka). | وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ٢٣ |
| 24. Nabiguna ma aha Ruux lugu shakiyo waxa Maqan. | وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤ |
| 25. Quraankuna ma aha hadal shaydaan la fogeeyay. | وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥ |
| 26. Ee xaggeed Gaalooy aadaysaan. | فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦ |
| 27. Quraankuna waxaan waanada caalamka ahayn ma aha (waa waano). | إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧ |
| 28. Ruuxii doona inuu toosnaado (yuuna u yahay). | لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن يَسۡتَقِيمَ ٢٨ |
| 29. Waxna ma dooni kartaan in Eebaha Caalamku doona mooyee. | وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩ |

Xiddigaha iyo khalqiga kalaba dhammaantiis Eebaa abuuray, wuxuuna Eebe ugu dhaartay Qiimohooda iyo say wax la yaab leh u yihiin, Quraankuna waa hadalkii Eebe ee u malaku Jibriil u soo dhiibay si uu Nabiga Muxammad ah Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee u gaadhsiiyo, isna Caalamka u gudbiyo, waxaana lagu yaqaan Nabiga Ammaano, Run, Caqli iyo gaadhsiin xaqa Sida Nabiyada kaleba. Markay soo dagtay Aayaddan: (Ruuxiinnii doona inuu toosnaado) yuu Abuu Jahal yidhi: Amarka annigaa iska leh, haddaan doonno waan toosnaanhaynaa, haddaan doonnana ma toosnaanhayno, markaasaa Eebe soo dajiyay korahaaye (wax ma dooni kartaan in Eebaha Caalmaku doono mooyeen). At-Takwiir (15-29).

# Suurat Al-Infidhaar

# سورة الانفطار

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Markay Samadu dildillaacdo.

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتْ ﴿١﴾

2. Xiddiguhuna daataan.

وَإِذَا ٱلْكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتْ ﴿٢﴾

3. Badahana laysku furo.

وَإِذَا ٱلْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٣﴾

4. Xabaalahana la soo bixiyo (Dadkii).

وَإِذَا ٱلْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ﴿٤﴾

5. Waxay ogaan nafu waxay hor marsatay iyo waxay dibmarisay.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٥﴾

6. Dadow maxaa kugu kadiyay Eebahaaga sharafta leh.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلْكَرِيمِ ﴿٦﴾

7. Ee kii ku abuuray ah kuna ekeeyay kuna simay.

ٱلَّذِى خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾

8. Siduu doonana kuu sameeyey.

فِىٓ أَىِّ صُورَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾

9. Saas ma aha ee waxaad beeninaysaan abaal marinta.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ﴿٩﴾

10. Malaa'ig baana idin ilaalinaysa.

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾

11. Oo sharaf leh waxna qori.

كِرَامًا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾

12. Ogna waxaad falaysaan.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾

13. Kuwa wanaagsani waxay gali Naciima.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿١٣﴾

14. Kuwa xun Xunna waxay gali Jaxiimo.

وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ﴿١٤﴾

15. Wayna ku guban Maalinta abaalmarinta.

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿١٥﴾

16. Kamana maqnaadaan Naarta.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ﴿١٦﴾

17. Maalinta abaalmarinta ma taqaannaa.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٧﴾

18. Haddana ma taqaannaa Maalinta abaalmarinta.

ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ﴿١٨﴾

19. Waa Maalinta ayna u hanannin Nafna Naf kale waxba, Amarkana Maalintaas waxaa iska leh Eebe.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۖ وَٱلْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

Marka Qiyaamadu dhici waxaa iman doorsoon iyo is baddallo badan, Ruux walbana wuxuu ogaan dhabta, saa daraadeed mar haddii Eebe Dadka kulmin, abuurkoodiina wanaajiyay, Caqlina siiyay, Malaa'igna u soo diray og wuxuu fali, Jidkuna Laba yahay, Janniyo Naar, Ruuxna Ruux kale wax u taraynin idan Eebe la'aantiis, amarkana dhammaan Eebe iska leeyahay miyayna habboonayn Eebe aqoonsi, wanaag falid, Xumaan ka tagid iyo u darbasho Maalintaas.
Cadullaahi Ibnu Cumar wuxuu ka wariyay Nabiga: «Ruuxii ku farxi inuu Qiyaamaha dhab u arko ha akhriyo (Marka Qorraxda la duubo), (Marka Samadu dildillacdo) iyo (marka Samadu jeexjeexanto). Al-Infidhaar (1-19).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Wuxuu Halaag u sugnaaday kuwa xaqa nusqaamiya.

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ﴿١﴾

2. Waa kuwa markay miisina oofsada (dhammaystirta).

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكْتَالُوا۟ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ﴿٢﴾

3. Markay u miisi ama u miisaamina ka nusqaamiya.

وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ﴿٣﴾

4. Miyayna u malaynaynin kuwaasi in loo soo bixin.

أَلَا يَظُنُّ أُو۟لَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ﴿٤﴾

5. Maalin wayn darteed (Qiyaamada).

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥﴾

6. Maalinta Dadku u istaagi Eebaha Caalamka.

يَوْمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦﴾

7. Saas ma aha ee Camalka kuwa xun wuxuu ku Qoranyahay Sijiin.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِى سِجِّينٍ ﴿٧﴾

8. Ma taqaannaa Sijiin.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٨﴾

9. Waa Kitaab calaamaysan.

كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٩

10. Halaagna wuxuu u sugnaaday Maalintaas kuwa beeniya (xaqa).

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٠

11. Ee ah kuwa beeniya Maalinta abaal marinta.

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ١١

12. Waxaana beeniya xaqa mid xad gudba oo dambiila ah.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعۡتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

13. Marka Quraanka lagu akhriyana yidhaahda waa warkii Dadkii hore.

إِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣

Ganacsiga iyo wax kala gadashadu waa xalaal bannaan haddii Jidkeeda la mariyo, waana xaaraan xun haddii la leexiyo oo Dadka lagu boobo, Ruuxiise Eebe ka yaabi iyo hor istaaggiisa Maalinta Qiyaame waa inuu iska Jiraa Ganacsi xun, illeen Eebe Caddibaad daran yuu ugu gooddiyay kuwaase.
Nabiguna wuxuu yidhi Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Maalinta Dadku u istaagi waynanka Eebaha Caalamka Maalinta Qiyaame, Dhidikuna Dadkuu xakamayn ilaa uu ka gaadho Dhagahooda».
Waxaa wariyay Imaamu Axmad binu xambal. Al-Mudhaffifiin (1-13).

---

14. Saas ma aha ee waxaa fuulay Qalbigooda (mirdhiyay) waxay kasbanjireen oo Dambi ah.

كَلَّاۖ بَلۡۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ١٤

15. Waxaa sugan in Eebohood Maalintaas (Qiyaame) laga xijaabi.

كَلَّآ إِنَّهُمۡ عَن رَّبِّهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّمَحۡجُوبُونَ ١٥

16. Markaasna ay gali Jaxiimo.

ثُمَّ إِنَّهُمۡ لَصَالُواْ ٱلۡجَحِيمِ ١٦

17. Waxaana loo odhan tani waa Naartaad ku beeninayseen Adduunka.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧

18. Saas xaalku ma aha ee Kitaabka iyo Camalka Dadka Wanaagsan wuxuu ku Qoranyahay Cilliyiin.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡأَبۡرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٨

19. Cilliyiin ma taqaannaa.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩

20. Waa Kitaab la Calaameeyay (oo Dadka fiican magaciisa lagu qoro .

كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٢٠

21. Waxaana Gacanta ku haya Malaa'ig Eebe u dhaw.

يَشۡهَدُهُ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ٢١

22. Kuwa wanaagsan waxay gali Naciima (Janno).

إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ٢٢

23. (Maalinta Qiyaamana) Sariiro yay ku dangiigsanaan oy wax ka daawan.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٢٣

24. Wajigooda yaanad ka garan Nicmada.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ٢٤

25. Waxaana laga waraabin cabbid la dhawray (oo macaan).

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ٢٥

26. Waxaana lagu khatimaa Miski iyo udgoon, ee Arrintaas ha u tartameen Tartamayaashu.

خِتَامُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُونَ ٢٦

27. Waxaana lagu dheehi Cabbitaan sare.

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسْنِيمٍ ٢٧

28. Waa Il ay ka cabbaan kuwa Eebe u dhaw.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ٢٨

Dambigu wuxuu halleeyaa quluubta Dadka, wuxuuna sabab u noqdaa Eebe oo iska xijaaba Ruuxaas, sidaa oo kale wuxuu u hoggaamiyaa Dadka Naarta iyo Caddıbaad
Dadkase Eeba addeeca waxay ku raaxaysan Janno iyo cabbid macaan oo xalaal ah iyo aragga Eebahood, waana xaal loo orotamo loona dadaalo. Al-Mudhaffifiin (14-28).

---

29. Kuwii Dambaabay (Gaaloobay) waxay ahaayeen kuwa ku qosla kuwii xaqa rumeeyay.

إِنَّ الَّذِينَ أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا يَضْحَكُونَ ٢٩

30. Haday maraanna way xaqirijireen.

وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ٣٠

31. Markay Guryahoodii u noqdaanna (gaaladu) waxay noqonjireen iyagoo isla Wayn (oo raaxaysan)

وَإِذَا انقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انقَلَبُوا فَكِهِينَ ٣١

32. Markay arkaan Mu'miniintana waxay dhahaan kuwaasi waa dhunsanyihiin.

وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ٣٢

33. Loomana dirin inay ilaaliyaan Mu'miniinta.

وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ حَافِظِينَ ٣٣

34. Maalinta (qiyaame) kuwa rumeeyay xaqa waxay ku qosli gaalada.

فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ٣٤

35. Sariiro korkood yayna wax ka daawan.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنظُرُونَ ٣٥

36. Miyaan laga abaalmarinnin Gaalada waxay falayeen. (waa laga abaalmariyay).

هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ٣٦

Isla waynida iyo kibirka iyo Dadka xaqa rumeeyay oo la xaqiro lana liido waxay dhaxalsiin dulli caddibaad Aakhiro iyo Adduunba, waana shaqada iyo falka kuwa xunxun een Caqliga lahayn.
Eeg waxay ku dambeeyeen Ree-Caad, Fircoon, Qoomkii Nabi Nuux, Qureeshtii ree Makaad iyo cid kasta oo isla waynaatay xadna-gudubtay, saa darteed waa in laga digtoonaado falalkaas oo kale, wanaaggana la raaco, illeen waa layska abaal-marin wixii la falaye. Al-Mudhaffifiin (29-36).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Marka Samadu jeexjeexanto (qiyaamada).

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتْ ١

2. Oy Eebe Addeecdo waana xaq addeeciddiisunee.

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٢

3. Marka dhulka la fidiyo (qiyaamada).

وَإِذَا ٱلْأَرْضُ مُدَّتْ ٣

4. Oo uu soo tuuro waxa ku hoos jira, kana madhnaado.

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ٤

5. Oos Eeba Addeeco waana xaq addeeciddaasina.
(wuxuu la kulmi Ruuxwalba Camalkiisa).

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٥

6. Dadow waxaad u dhibboon ood u camalfali xagga Eebe, waadna la kulmi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَٰقِيهِ ٦

7. Ruuxiise Kitaabkiisa (fiican) Midigta laga siiyo (waa mu‘minkee).

فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

8. Waxaa la xisaabin xisaab fudud.

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ٨

9. Wuxuuna ku noqon Ciddiisii (Jannada joogtay) isagoo faraxsan.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ٩

10. Ruuxiise Kitaabkiisa laga siiyo gadaashiisa (waa Dadka xune).

وَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ١٠

11. Wuxuu u yeedhan Halaag.

فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ١١

12. Wuxuuna gali Naarta Saciira.

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ١٢

13. Maxaa yeelay Markuu dadkiisii dhexjoogay yuu kibirsanaa (Adduunkii).

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ١٣

14. Wuxuuna malaynhayay inuusan Eebe u soo noqonaynin (qiyaame).

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾

15. Saas ma ahee Eebe waa arkaa.

بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٥﴾

Qudrada Eebe iyo Awooddiisu wax walba waa ka sarraysaa, maxaa yeelay isagaa waxwalba ahaysiiyay, wax awooddiisa ka baxsanna ma jiro, Laba Waddo umbaana jira, Ruux walbana wuxuu qaadi Tuu u camal-falo.
Rasuulka Eebana Naxariis iyo nabadgalyana korkiisa Eebe ha yeelee wuxuu yidhi: Idinku Waxaad Falaysaan Camallo aan la Aqoonin, Waxayna U Dhawdahay Inuu U Soo Noqdo Kii Maqnaa Reerkiisii oo uu Farxo Ama Naxo, Waxaa wariyay Dhabaraani. Al-Inshiqaaq (1-15).

---

16. Waxaan ku dhaartay «buu yidhi Eebe» Midabka Qorrax dhaca.

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾

17. Iyo Habeenka iyo wuxuu qariyay.

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾

18. Iyo Dayaxa markuu Nuurku buux Samo.

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾

19. Ee Dadkow waxaad koraysaan xaalado kala duwan.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿١٩﴾

20. Dadka maxaa u sugnaaday oy la rumaynwaayeen (xaqa).

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾

21. Marka Quraanka lagu akhriyana ayna u sujuudaynin.

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢١﴾

22. Saas ma ahee kuwa Gaaloobay waxay beenin (xaqa).

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

23. Eebana waa ogyahay waxay qarsan.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾

24. Ugu bishaaree caddibaad daran.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾

25. Hase yeeshee kuwa rumeeyay xaqa camalfiicanna falay waxay mudan Ajri aan go'aynin.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍۭ ﴿٢٥﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay in dadku mari xaalado kala duwan, sida yarida, Duqnimada, Caafimaadka, Cudurka, Hodontinimada, Saboolnimada iyo Geerida iyo Nolosha, haddana saas Dadku isagoo arka yuu xaqa beenin oo leexan, Ruuxiise Camal fiican la yimaadda lagama nusqaamiyo ee wuu la kulmi isagoo dhan, Dadkuna shaqay ku dhibboon, waxaana la huraynin la kulanka Eebe. Al-Inshiqaaq (16-25).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Samada Xiddigaha leh (iyo jidadkooda).

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْبُرُوجِ ﴿١﴾

2. Iyo Maalinta laysu yaboohay (qiyaamada).

وَٱلْيَوْمِ ٱلْمَوْعُودِ ﴿٢﴾

3. Iyo Dadka joogsan Maalintaas iyo waxyaalaha iman Maalintaas.

وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ﴿٣﴾

4. Ee Lacnadi ha ku dhacdo kuwii Godka lahaa (Mu‘miniinta lagu caddibo).

قُتِلَ أَصْحَٰبُ ٱلْأُخْدُودِ ﴿٤﴾

5. Ee ahaa Naar olal (iyo shidaal) leh.

ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلْوَقُودِ ﴿٥﴾

6. Gaaladiina ay korfadhiyeen Godka.

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ﴿٦﴾

7. iyagoo daawan waxa lagu fali Mu‘miniinta « oo Jirrabaad ah».

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ﴿٧﴾

8. Waxay ku neceen Dadkaasna ma jiro oon ahayn inay rumeeyeen Eebaha adkaada ee la mahadiyo.

وَمَا نَقَمُوا۟ مِنْهُمْ إِلَّآ أَن يُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ
ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٨﴾

9. Ee leh Samada iyo Dhulka xukunkooda, Eebana wax walba wuu u jeedaa.

ٱلَّذِى لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٩﴾

10. Kuwa Mu‘miniinta Rag iyo Haweenba jirraba haddana aan tawbadkeenin waxay mudan Caddibaadda Jahannamo iyo caddibaad gubi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟
فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

Suuraddani waa Suurad wayn oo la yaableh’kana qisoon inay jirtay in nin xun oo Gaal ah xukumi jiray dad, haseyeeshee Dadkii qaarkiis ay xaqa rumeeyeen, markaas uu faray ciidammadiisii in God Dab lagu shido, Ruuxii Diinta ka bixi waayana lagu tuuro, isaga iyo Colkiisiina ay daawanayeen, hase-yeeshee Mu‘miniintii xaqiibay ku sugnaa-deen si kastoo loo caddibay, taasina waxay ku tusin ku sugnaanta xaqa iyo adkaysiga si kastoo dhib kuu soo qaabilo. Al-Buruuj (1-10).

11. Kuwa xaqa rumeeyey Camal-fiicanna falay waxay mudan Jannooyin ay dureeri dhexdeeda Wabiyaal, taasina waa liibaan wayn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ
تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ﴿١١﴾

12. Qabashada Eebana (Ciqaabtiisu) way darantahay.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٢﴾

13. Eebe isagaa khalqiga ahaysiiyay soona celin.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٣﴾

14. Waana dambidhaaf badane jecel (kuwa addeeca).

وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ﴿١٤﴾

15. Carshiga sharafta lahna isagaa iska leh.

ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ﴿١٥﴾

16. Wuuna falaa wuxuu doono.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٦﴾

17. Ma ku soo gaadhay warkii Junuuddii (Gaaladii).

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ﴿١٧﴾

18. Fircoon iyo Thamuud.

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٨﴾

19. Hase yeeshee kuwii Gaaloobay waxay ku suganyihiin beenin (xaqa).

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ﴿١٩﴾

20. Eebana waa koobay (kamana baxsadaan).

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ﴿٢٠﴾

21. Waase Quraan sharaf leh.

بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ﴿٢١﴾

22. Oo ku Qoran Ioox la dhawray (looxulmaxfuudka).

فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ﴿٢٢﴾

Kuwa xaqa rumeeyay oo Camal fiican fala Janno iyo wanaagbaa u dambeeya waana liibaan wayn, Eebana wuxuu doonuu sameeyaa, waana awood waynyahay, Gaaladii iyo xaq-diidayaashiina waa kii ciqaabay, Waxay Gaaladu beeninna waa uun Quraan sharaf leh oo la dhawray.
Xasan Albisri wuxuu yidhi: Quraanka sharafta leh wuxuu ku suganyahay Eeba Agtiisa Looxulmaxfuudka, wuxuuna ka soo dajin wuxuu doono, kuna dajin cidduu doono oo khalqigiisa ah. Al-Buruuj (11-22).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee Naxariis guud iyo mid gaaraba Naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Samada iyo Xiddigga guura.

وَالسَّمَاءِ وَالطَّارِقِ ١

2. Ma taqaan Xiddigga guura.

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الطَّارِقُ ٢

3. Waa Xiddig ifa.

النَّجْمُ الثَّاقِبُ ٣

4. Ee Nafwalba waxaa kor jooga ilaaliye (Malag).

إِن كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ٤

5. Ee Dadku ha dayo waxa laga abuuray.

فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ مِمَّ خُلِقَ ٥

6. Waxaa laga abuuray Biyo booda.

خُلِقَ مِن مَّاءٍ دَافِقٍ ٦

7. Kana soobaxa Dhabar iyo laab dhexdood.

يَخْرُجُ مِن بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَائِبِ ٧

8. Eebana waa karaa soo celinta Dadka (qiyaamada).

إِنَّهُ عَلَىٰ رَجْعِهِ لَقَادِرٌ ٨

9. Maalinta la imtixaani waxa (Laabta) ku qarsoon.

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَائِرُ ٩

10. Dadkuna Xoog ma leh (Maalintaas) iyo wax u gargaaara midna.

فَمَا لَهُ مِن قُوَّةٍ وَلَا نَاصِرٍ ١٠

11. Eebana wuxuu ku dhaartay Samada Roobka leh.

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ١١

12. Iyo Dhulka jeexma (waxna ka soo baxo).

وَالْأَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ١٢

13. Ee Quraanku waa hadal wax kala bixiya (wanaagga iyo Xumaanta).

إِنَّهُ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ١٣

14. Ciyaarra ma aha (ee waa dhab).

وَمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ١٤

15. Gaaladu waxbay dhakri.

إِنَّهُمْ يَكِيدُونَ كَيْدًا ١٥

16. Annaguna waannu kaydi (Abaal-marin).

وَأَكِيدُ كَيْدًا ﴿١٦﴾

17. Ee u sug Gaalada wax yar.

فَمَهِّلِ ٱلْكَٰفِرِينَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًۢا ﴿١٧﴾

Naf walba waxaa ilaaliya Malag'waana la xisaabin doonaa Maalinta wixii qarsoonaa la faydi, ee waa in Qalbiga, Niyada, iyo Camalkaba la wanaajiyaa, xumaan, dhagar iyo khiyaamana laga fogaado, illeen Eebe Cidna kama fakatee. Adh-Dhaariq (1-17).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waynee Magaca Eebe ee Sarreeya.

سَبِّحِ ٱسْمَ رَبِّكَ ٱلْأَعْلَى ﴿١﴾

2. Eebaha abuuray khalqiga ekeeyayna.

ٱلَّذِى خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٢﴾

3. Eebaha wax walba qaddaray Jidkana tusiyey.

وَٱلَّذِى قَدَّرَ فَهَدَىٰ ﴿٣﴾

4. Eebaha soo bixiya Daaqa.

وَٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلْمَرْعَىٰ ﴿٤﴾

5. Kana dhiga markaas ka dib caws ingagagan oo Madow.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحْوَىٰ ﴿٥﴾

6. Waxaan kuu akhriyaynaa Quraanka halmaaminamaysid.

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ﴿٦﴾

7. Wuxuu Eebe doono mooyee, Eebana waa ogyahay waxa muuqda iyo waxa qarsoonba.

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ﴿٧﴾

8. Waxaana kuu fududaynhaynaa Waddo fiican.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٨﴾

9. Ee wax waani (Nabiyow) markay wax tari waanadu.

فَذَكِّرْ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكْرَىٰ ﴿٩﴾

10. Waxaa waantoobi Ruuxa Eebe ka yaabee.

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١٠﴾

11. Waxaana ka fogaan waanada Ruuxa xune.

وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلْأَشْقَى ﴿١١﴾

12. Ee ah mid gali Naar wayn.

ٱلَّذِى يَصْلَى ٱلنَّارَ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿١٢﴾

13. Oon kuna dhimanayn dhexdeeda kuna noolaanayn.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٣﴾

14. Waxaana liibaanay Ruuxii Daahir noqda.

قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾

15. magaca Eebana Xusa, Salaaddana tukada.

وَذَكَرَ ٱسْمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾

16. Saas ma'aha ee Dadku wuxuu doortay nolosha Adduunyo ee dhaw.

بَلْ تُؤْثِرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿١٦﴾

17. Aakhiraase khayr badan baaqina ah (hadhi).

وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٧﴾

18. Arrintaasuna waxay ku sugan-tahay Kutubtii hore.

إِنَّ هَٰذَا لَفِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٨﴾

19. Kutubtii (Nabi) Ibraahim iyo (Nabi) Muuse.

صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

Eebaa sharaf badan, Magaciisuna sidoo kale waa sharaf badanyahay, wax walbana isagaa qadaray, Jidkana isagaa kala caddeeyay, Ruuxii fiicanna tan sanbuu qaadi, Ruuxii xunna tan daran bu qaadi, wuxuuna ku noolaan maddisha ma noolayso, Liibaan waxaa leh Ruuxii Mu'min noqda xuska Eebe iyo Salaaddiisana badiya, nolosha Adduunyana ayna khaldin, illeen Aakharaa fiicane, Waxaa la soo sheegayna waxay ku sugnayd Kutubihii hore, Sida: kii Nabi Ibraahim iyo Nabi Muuse.
Saxiixu Muslim waxaa ku sugnaaday: «Eebe wuu qaddaray maamulka khalqiga Abuuridda Samaawaadka iyo dhulka ka hore Konton Kun oo Sano, Carshigiisuna wuxuu aha Biyaha korkooda». Al-Aclaa (1-19).

## Suurat Al-Ghaashiyah

## سُورَةُ الغَاشِيَةِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ma ku soo gaadhay Qiyaamada warkeedii.

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَٰشِيَةِ ﴿١﴾

2. Wajiyaal Maalintaas way dullaysnaan.
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢

3. Waxayna qaban Shaqo dhib ah.
عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ٣

4. Waxayna gali Naar kulul.
تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ٤

5. Waxaana laga waraabin il kulayl daran.
تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ٥

6. Wax cunto ahna kama helaan oon ahayn cunno xun (oo wax dhibta).
لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ٦

7. Taasoon waxna cayilinhaynin Gaajana wax ka taraynin.
لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِن جُوعٍ ٧

8. Wajiyaalna maalintaas way Nicmaysnaan (Waa mu‘miniinta).
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ٨

9. Waxayna ka raalli noqotay camalkeedii.
لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ٩

10. Janno sarana way gali.
فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ١٠

11. Kumana maqasho Jannada hadal macna darro.
لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةً ١١

12. Waxaana ah dhexdeeda il socota.
فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ١٢

13. iyo Sariiro la koryeelay.
فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ١٣

14. Iyo koobab la hor dhigay (ehlu Jannaha).
وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ١٤

15. Iyo Barkimooyin la safay.
وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ١٥

16. Iyo gogol la fidiyay.
وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ١٦

Qiyaamada iyo sida Dadku u Qaybsami laba waddana u kala qaadi, iyo Jannada iyo wanaaggeeda, iyo Naarta iyo xumaanteeda, wax badanbuu Quraanku ka hadlay, waxaase loo baahanyahay uun in loo darbado, wanaaggana la falo,xumaantana laga tago.
Rasuulkii Eebana wuxuu yidhi: Naxariis iyo nabadgalyana korkiisa Eeba ha yeelee: «war ma jiraa Ruux u tafa xaydan jannada, jannadu khatar ma lehee, Eebaha kacbadaan ku dhaartaye waa Nuur ifi, odgoon gilgilan, sar la qurxiyay, wabi socda, midho bisil, haweeney wanaagsan oo quruxsan, labbis badan, iyo nagaadi waligeed ah oo daar Nabad-Gashay, iyo faakihad iyo khudaar iyo farax iyo nicmo, meel sare oo quruxsan» markaasay dheheen: haa Rasuulki Eebow annagaa u tafaxaydan, markaasuu yidhi: «Dhaha: Hadduu Eebe Doono» markaasay qoomkii dheheen hadduu Eebe doono. Waxaa wariyay Ibnu Maajah. Al-Ghaashiyah (1-16).

17. Miyayna fiirinaynin sida Geela loo abuuray.

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ١٧

18. Iyo sida Samada loo koryeelay.

وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ١٨

19. Iyo sida Buuraha loo taagay,

وَإِلَى ٱلْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ١٩

20. Iyo sida dhulka loo fidiyay.

وَإِلَى ٱلْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ٢٠

21. Ee Waani dadka waxaad tahay waaniyee (Nabiyow).

فَذَكِّرْ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٌ ٢١

22. Mana tihid mid xoog ku leh (qasab).

لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ٢٢

23. Hase yeeshee Ruuxii xaqa ka jeedsada oo Gaalooba (ku soo celi xaqa).

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ٢٣

24. Eebana wuu caddibi Caddibaadda u wayn.

فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَكْبَرَ ٢٤

25. Xagganagayna u soo noqon (khalqigu).

إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ٢٥

26. Annagaana xisaabin.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ٢٦

Waa in la fiiriyaa khalqiga Eebe laguna waana qaataa, Sida Cirka, Dhulka, Buuraha, Geela iyo Makhluuqaadka kalaba, Diinta Islaamkuna ma'aha qasab iyo dirqi ee waa uun waano, hase yeeshee Ruuxii xadgudba oo fasahaad la socda waa la qaban, isagooy u dambayso tii Aakhirana, Hadalla wuxuu ku dhanyahay in Eeba loo noqon uuna xisaabin.
Waxaa laga wariyay Abuu UMAAME inuu maray Khaalid Bini Yaziid Binu Macaawiye, markaasuu waydiiyay Kalimadii ugu jilicsanayd ees ka maqlay Rasuulkii-Rasuuli Eebe Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee, wuxuuna yidhi: waxaan Rasuulkii Eebe Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa ha yeelee: Maqlay isagoo leh: «Dhammaantiin Jannadaad Galaysaan Ruux Eeba Ka Carara Mooyeen Sida Neef Geela Ehelkiisa Uga Cararo». waxaa wariya-y Imaamu Axmad. Al-Ghaashiyah (17-26).

## Suurat Al-Fajr سُورَةُ الفَجْرِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Waabariga.

وَٱلْفَجْرِ ١

2. Iyo Habeennada Tobanka ah (Ar-rafo).

وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٢﴾

3. Iyo Tirada siman iyo tan is dheer.

وَالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٣﴾

4. Iyo Habeenku markuu tagayo.

وَاللَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ﴿٤﴾

5. Miyayna arrintaasu ahayn wax loo-gu dhaarto Qof caqli leh.

هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِي حِجْرٍ ﴿٥﴾

6. Ma ku soo Gaadhay sida Eebahaa ku falay Caad.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٦﴾

7. Ee ahaa Irama xooggana lahaa.

إِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٧﴾

8. Wax la mid ahna aan lugu abuurin dhulka.

الَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٨﴾

9. Iyo Thamuud-kii ahaa dhagaxa ku-wa ku jarjara Waadiga.

وَثَمُودَ الَّذِينَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿٩﴾

10. Iyo Fircoonkii dhakawyada lahaa.

وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾

11. kuwiina ahaa ku xadgudbay dhul-ka.

الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١١﴾

12. Kuna badiyay dhexdiisa fasaadka.

فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٢﴾

13. Markaasaana Eeba ku shubay Caddibaad daran.

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٣﴾

14. Maxaayeelay Eebe waa u dar-banyahay (abaalmarinta).

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٤﴾

Eebe wuxuu abaal-mariyay halaagayna kuwii Xaq-diidayaasha ahaa Nabiyadana beeniyay, isna biday xoog iyo tabar, Ruux kastoo is kibriyana oo xumaan iyo fasaad dhulka ku sameeyana wuxuu la kulmi waxay la kulmeen, wuxuuna ka cabbi weelkay ka cabbeen, taasina waa Sunnada Eebe wax baddalina ma jiro. Al-Fajr (1-14).

---

15. Marka Eebe Dadka imtixaano xoolana ugu nicmeeyo wuxuu dhihi (kan xun) waa la i sharrifay (isagoo faa-ni).

فَأَمَّا الْإِنسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ
رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٥﴾

16. Haddiise Eebe imtixaano oo Xoo-laha ku yareeyo wuxuu dhihi Eebaa i dulleeyay.

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ
رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٦﴾

17. Saas ma aha ee waxaydaan dhaqaalaynayn Agoonka.

كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ١٧

18. Mana fartaan in masaakiinta wax la siiyo.

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ١٨

19. Waxaadna aad u cuntaan dhaxal xaq darro.

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ١٩

20. Xoolahana waxaad u jeceshihiin si daran.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ٢٠

21. Saas ma aha ee marka dhulka la burburiyo.

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ٢١

22. Eebe iyo Malaguna la yimaaddo amarkiisa Malaa'igtoo safan.

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ٢٢

23. Naarta Jahannamana Maalintaas la keeno, Dadku waxay xusuusan waxay faleen, Maxayse xusuusi tari.

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ
وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ٢٣

24. Waxay dhihi shallaytee maan wanaag hormarsado.

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ٢٤

25. Maalintaas sida Eebe wax ruux u Cadaabi ma jiro.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ٢٥

26. Wax sida Eebe wax u xidhina ma jiro.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ٢٦

27. Naftase xaqa rumaysay ee Xasillooneey.

يَا أَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ٢٧

28. U noqo Eebahaa adoo raalli ah lagana raalli noqday.

ارْجِعِي إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ٢٨

29. dhexgalna Addoomadayda (wanaagsan).

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ٢٩

30. Galna Jannadayda.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ٣٠

Xoola badnida iyo Saboolnimaduba waa imtixaan Eebe, mana aha Jacayl Eebe iyo nebcaansho midna, Saas daraaddeed waa in wax bixinta lays faro, lana dhaqaaleeyo Agoonta iyo Masaakiinta, Booli cuniddana la-yska jiro.
Nabiguna wuxuu yidhi «Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Guriga ugu khayrbadan Muslimiinta wa Guriga Agoon loogu sama falo, Guriga ugu sharbadan muslimiintana waa Guri Agoon lagu xumeeyo». Waxaa laga wariyay Cabdullaahi Ibnu Mubaarak.
Saa daraadeed waa in wanaag la hor marsadaa si raalli aha-anshaha Eebe iyo Jannadiisa loo helo'iyo Naf xasilloon, illen Qiyaame iyo xisaabbaa dambaysee. Al-Fajr (15-30).




بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

لَآ أُقْسِمُ بِهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ﴿١﴾

1. Eebe wuxuu ku dhaaran Magaalada «Makaad ee Sharrifan».

وَأَنتَ حِلٌّۢ بِهَٰذَا ٱلْبَلَدِ ﴿٢﴾

2. Ood Nabiyow daggantahay dhexdeeda.

وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ﴿٣﴾

3. Iyo Nabi Aadam iyo carruurtiisa «Dadka».

لَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ فِى كَبَدٍ ﴿٤﴾

4. Ee Eebe Dadka wuu Abuuray iyagoo dhib iyo shaqo (Adduunka kala kulmi).

أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ﴿٥﴾

5. Ma waxayse u maleeyeen inaan cidna awood ku lahayn (dadku).

يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ﴿٦﴾

6. Dadka (Gaalada) waxay odhan waxaan bixiyey xoolo badan (si xaqa loo horjoogsado).

أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٧﴾

7. Ma wuxuu u maleeyay (xaq diiduhu) inaan cidna arkaynin.

أَلَمْ نَجْعَل لَّهُۥ عَيْنَيْنِ ﴿٨﴾

8. Miyaannaan u yeelin Laba indhood.

وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ﴿٩﴾

9. Iyo Carrab iyo Laba bishimood.

وَهَدَيْنَٰهُ ٱلنَّجْدَيْنِ ﴿١٠﴾

10. Oo miyaannaan u caddaynin Labada Jid (khayrka iyo sharka).

Magaalada Maka yuu Eebe ku dhaartay, maxaayeelay waa Magaalo barakaysan'Quraankana lagu soo dajiyay, Nabigana laga bixiyay, Kacbaduna ku taallo, Saas darteed waa in la wayneeyo, Addunkuna waa halgan iyo dhib, waase in xaqa la raacaa loona adkaystaa'bixinta xooluhuna waa inay ahaataa dar Eebe, maxaayeelay? Eebe wuxuu inagu galladaystay nicmooyin badan, sida: Indhaha, Caqliga, Afka, Carrabka, iyo bishimaha, si aad wanaag ugu hadashid, waddadana Eebe waa ina tusiyay, si aan Jidka wanaagga u qaadno kan xunna uga leexanno.
Nabiguna wuxuu yidhi Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee: «Baladkan Ebe Wuu Xaaraam Yeelay Maalintuu Abuuray Samaawaadka iyo Dhulka, Waana Xaaraam Sida Eebe U Xarrimay Ilaa Qiyaamada, Geedkiisa Lama Rujiyo, waxaase la Iibanneeyay Saacad Maalin ka mid ah, Iyaduna waxay ku noqotay Xaaraamnimadeedii Shalay oo kale, ha Gaadhsiiyo Midka jooga kan Maqan». Waxaa wariyay Muslim iyo bukhaari iyo Kutubta Sunnada ee kale. Al-Balad (1-10).

11. Ee Dadku muu jiidho Jiirta.

فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ ١١

12. Ma taqaannaa Jiirta.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ١٢

13. Waa qoor la xoreeyo.

فَكُّ رَقَبَةٍ ١٣

14. Iyo cunno la siiyo maalin gaajo.

أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٤

15. Agoon kuu dhaw.

يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ١٥

16. Ama Miskiin Dhulka ku dhagay (dhibaato darteed).

أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٦

17. Markaas la noqdo kuwa Rumeeyay xaqa, isuna dardaarma Samirka, isuna dardaarma naxariista.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٧

18. Kuwaasina waa kuwa Midigta mari.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٨

19. Kuwaka Gaaloobayse Aayaadkannaga waa kuwa jidka xun mari.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٩

20. Waxaana lagu dabooli Naar.

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢٠

Qiimaha noloshu waa in Ruuxu halgamo xaqana raaco, dhibka halgankaasna u adkaysto, Dadka goommoonna wax ku taro, Gaar ahaan Agoonta iyo Masaakiinta, si markaas Ruuxu ugu mid noqdo kuwa sama falay ee samirka iyo naxariista is fara, Jidka wanaagsanna qaada xumaanna ka taga.
Rasuulkuna wuxuu yidhi «Naxariis iyo nabadgalyo Eebe korkiisa ha yeelce: «Ruuxaan U Naxarriisanin Kaannaga yar Oqoonsanninna xaqa ka wayn, naga mid ma aha». Waxaa wariyay Abuu Daawuud. Al-Balad (11-20).

## Suurat Ash-Shams

## سُورَةُ الشَّمۡسِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Qorraxda iyo Barqinkeeda.

وَٱلشَّمۡسِ وَضُحَىٰهَا ١

2. Iyo Dayuxu markuu Qorraxda raaco.

وَٱلۡقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ٢

3. Iyo Maalintu markay ifiso.

وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ﴿٣﴾

4. Iyo Habeenku markuu daboolo (madoobaado).

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰهَا ﴿٤﴾

5. Iyo Samada iyo say u dhisantahay.

وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ﴿٥﴾

6. Iyo Dhulka iyo suu u fidsanyahay.

وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا طَحَىٰهَا ﴿٦﴾

7. Iyo Nafta iyo sida Eebe u ekeeyay.

وَنَفۡسٖ وَمَا سَوَّىٰهَا ﴿٧﴾

8. Una tusiyay Jidka xun iyo ka Eebe kayaabiddaba.

فَأَلۡهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقۡوَىٰهَا ﴿٨﴾

9. Ee waxaa liibaanay Ruxii Naftiisa Daahiriya.

قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ﴿٩﴾

10. Waxaana khasaaray Ruuxii Naftiisa xumaan dhex galiya.

وَقَدۡ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ﴿١٠﴾

11. Thamuud waxay beeniyeen (xaqii) kibir dartiis.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِطَغۡوَىٰهَآ ﴿١١﴾

12. Marku tagay koodii xumaa (si uu hasha u dilo).

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشۡقَىٰهَا ﴿١٢﴾

13. Oo Rasuulkii Eebana ku yidhi, iska daaya Hasha Eebe iyo Cabbideeda.

فَقَالَ لَهُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقۡيَٰهَا ﴿١٣﴾

14. Wayna beeniyeen Rasuulkii Hashiina way Dileen markaasaa Eebe si daran u caddibay Dambigooda dartiis.

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمۡدَمَ
عَلَيۡهِمۡ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمۡ فَسَوَّىٰهَا ﴿١٤﴾

15. Isagoon Eebe ka yaabaynin cidhib (iyo wax yeello).

وَلَا يَخَافُ عُقۡبَٰهَا ﴿١٥﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay Todobo Arrimood oo Suuraddan ka mid ah, in Ruuxii xaqa ku toosnaada uu liibaani, kii Jidka xun qaadana uu khasaari, isla waynida Dambiga, iyo xaq-diidnimaduna sabab u noqoto Halaag iyo ciqaab.
Rasuulkuna wuxuu yidhi «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee»: «Ruux kasto oo la dhalo waxaa lagu dhalaa Fidrada (Islaamka). waxaa kale oo uu dhihi jiray isagoo sujuudsan: «Eebow sii Naftayda Cabsideeda, Daahirna yeel'adaa u khayr badan ku wax Daahiriyee, Adigaa wali u Ah Sayidkeedana ah». Waxaa wariyay Imaam Axmed. Ash-Shams (1-15).

## Suurat Al-Layl

## سُورَةُ اللَّيۡلِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Habeenku markuu wax qariyo.

وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾

2. Iyo markay Maalintu Muuqato (ifto).

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾

3. Iyo Abuuridda Dadka Lab iyo dhaddigba.

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣﴾

4. In Camalkiinnu (dadow) kala duwanyahay.

إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾

5. Ruuxiise bixiya (xuquuqda) Eebana ka dhawrsada.

فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾

6. Rumeeyana tii wanaaga badnayd (ciwal).

وَصَدَّقَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾

7. Waxaannu u fududaynaa wanaagga (iyo Jidka fiican).

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾

8. Ruuxiise ku bakhayla Xoolaha isna deeqtoonaysiiya «iskibriya».

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾

9. Beeniyana Tii wanaaga badnayd (ciwal).

وَكَذَّبَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Waxaan u fududaynaa Jidka xun.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْعُسْرَىٰ ﴿١٠﴾

11. Xoolihiisuna wax uma taraan markuu halaagsamo.

وَمَا يُغْنِى عَنْهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ﴿١١﴾

12. Annagaa wax hanuuninna.

إِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدَىٰ ﴿١٢﴾

13. Aakhariyo Addunbana Annagaa iska leh.

وَإِنَّ لَنَا لَلْـَٔاخِرَةَ وَٱلْأُولَىٰ ﴿١٣﴾

14. Waxaana idiinka digaynaa Naar kulayl daran.

فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٤﴾

15. Oosan galaynin Ruux xun mooyeen.

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ﴿١٥﴾

16. Oo xaqa beeniyay jeedsadayna.

ٱلَّذِى كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٦﴾

17. Waxaana ka fogaada (galidda naarta) Ruuxii Eeba ka dhawrsada.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلْأَتْقَى ﴿١٧﴾

18. Ee bixiya Xoolihiisa si uu u daahirnoqdo.

ٱلَّذِى يُؤْتِى مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾

19. Ruux wax ugu nicmeeyayna oo abaalmarinna ma uusanjirin.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ﴿١٩﴾

20. Ee Wuxuu u bixin dar Eebaha sarreeya.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٠﴾

21. Wuuna raalli noqondoonaa Ruuxaasi.

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢١﴾

Eebe wuxuu ku dhaartay in camalka Dadku kala duwanyahay, Ruuxii toosana Jidka wanaagsan loo fududayn, kii beeniya oo qalloocdana Jid xun uu qaadi, Aakhariyo Addunna Eebaa iska leh, ee waa in laga digtoonaado xumaanta, wanaagga iyo dar Eebe wax u bixintana lugu dadaalo.
Jaabir Bini Cabdiillaahi waxaa Laga wariyay inuu Yidhi: Rasuulkii Eebow ma waxaan u Camal-Falaynaa Amar la Dhammeeyay mise Amar Aannu Cosboonayn? Markaasuu Yidhi: «Amar la Dhammeeyay» markaasuu yidhi Suraaqo: Camalku maxaa weeye marka? Rasuulkii Eebe Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe «ha yeelee» markaas wuxuu yidhi: «Ruuxii Camal-Faliba waxaa loo Fududayn camalkiisa». Waxaa wariyay Muslim. Al-Layl (1-21).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Barqinka.

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾

2. Iyo Habeenku markuu xasilo (Madoobaado).

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

3. Inaan Eebe kaa tagin Nabiyow kuuna cadhoonin.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

4. Aakharana kaaga khayr badan Adduunka.

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٤﴾

5. Eebaana ku siindoona (wanaag) waadna raalli noqon.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ ﴿٥﴾

6. Miyuusan ku helin Eebahaa Adigoo Agoon ah oosan ku dhawaynin.

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٦﴾

7. Miyuunase ku helin Adigoo baadi ah oosan ku hanuuninin.

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

8. Miyuunase ku helin Adigoo caydhi ah oosna ku hodminin (kuu waxyoonin).

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾

9. Ee Agoonta ha xoogin (hana dhibin).

فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿٩﴾

10. Ka wax su‘aalina ha canaanan.

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١٠﴾

11. Nicmada Eebahaana ka sheekee (ku mahadi).

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١١﴾

Suuraddani waa Suurad wayn, sida suuradaha Quraanka ee kalaba, waxayna ku soo dagtay mar Nabigu (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee) Xanuunsaday Gaaladuna dheheen Maxammad shaydaankiisii wuu ka tagay iyagoo ula jeeda Malaku-Jibriil oo waxyiga dib ula yar dhacay, Eebana wuxuu Suuradda ku sheegay nicmooyin uu Nabiga siiyay, iyo Agoonka inaan la dhibin,kuwa dhibaataysanna ee wax warsanna aan la canaanan, Nicmada Eebana lagu mahadiyo.
Rasuulkuna wuxu yidhi Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee: « Hodontinnimadu ma aha xoolo Badni, Laakin Hodontinnimadu waa Hodonnimada Nafta». Waxaa wariyay Bukhaari iyo Muslim. Ad-Duxaa (1-11).

## Suurat Ash-Sharx

## سورة الشرح

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Miyaannaan kuu waasicinin Laabta (kuu nuurinin).

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿١﴾

2. Oonnaan kaa dajinin culayskii.

وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٢﴾

3. dhabarka kaa cusleeyay.

ٱلَّذِىٓ أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٣﴾

4. Miyaannaan kor yeelin magacaaga (xusiddaada).

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٤﴾

5. Cidhiidhina waxaa ku dhaw fudayd (faraj).

فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٥﴾

6. Cidhiidhina waxaa ku dhaw fudayd.

إِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾

7. Ee markaad Salaadda dhammayso isku dhib (Samo fal).

فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ﴿٧﴾

8. Eebana (Khayr) ka rajee. وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَبْ ﴿٨﴾

Eebe wuxuu Nabiga (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee) ku mannaystay wanaag badan, sida Laabta oo loo Nuuray, Culayska oo laga dajiyay, iyo Magaciisa oo la kor yeelay, wuxuuna Eebe sheegay in cidhiidhi kasta faraj ku dhawyahay, wuxuuna faray in ducada iyo khayrkana lagu dadaalo, Eebana wanaag laga rajeeyo.
Qataada waxaa laga wariyay in loo sheegay in Rasuulkii Eebe,«Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa ha yeelee» Asaxaabtiisii ugu bishaareeyay Aayaddan yidhina: «Hal cidhiidhi kama adkaado laba fudayd». Waxaa wariyay Ibnu Jariir. Ash-Sharx (1-8).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista. بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Tiinka iyo Zeytuunka. وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ﴿١﴾

2. Iyo Dhuuri Siina. وَطُورِ سِينِينَ ﴿٢﴾

3. Iyo Magaaladan Aaminka ah (Maka). وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ﴿٣﴾

4. Ee waxaana ku abuurray Dadka Muuqaal toosan. لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ﴿٤﴾

5. Kaddibna waxaan u celinaynaa hoos (gabow dartiis). ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ﴿٥﴾

6. Hase yeeshee kuwa rumeeyey xaqa camalwanaagsanna falay, waxay mudan Ajri aan go‘aynin. إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٦﴾

7. Ee Maxaa Gaalada u sababay beeninta Qiyaamada intaas ka dib. فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ﴿٧﴾

8. Miyuusan Eebe ahayn kan ugu xukun wanaagsan. (Eebaa xukun wanagsan). أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ﴿٨﴾

Suuraddani waxay ka Warrami sida Eebe u Abuuray Dadka, una Wanaajiyey Abuurkiisa, hadana ugu Celin Gabow iyo Tabar yari Ciddii Cimrida, Eebana wuxuu ku Abaal marin kuwa Wanaagga Falay Wanaag iyo Ajiraan Dhamaanayn, Eebana waa kan Xukunkiisu Caadilka iyo Xaqa yahay uguna Fiicanyahay.
Abuu Hureere waxaa laga wariyey: Hadduu mid idinka mid ah Akhriyo Suuraddan iyo Dhamaadkeeda ha yiraahdo:
waxaan ka mid ahay kuwa Marag Furi. At-Tiin (1-8).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Wax ku akhri Nabiyow Magaca Eebe ee abuuray (khalqiga).

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ﴿١﴾

2. Dadkana ka abuuray Calaq*.

خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٢﴾

3. Akhri Eebena waa kan Sharafta lehe.

اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ﴿٣﴾

4. Ee Dadka baray sida Qalinka wax loogu qoro.

الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٤﴾

5. Dadkana baray waxayna aqoonin.

عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٥﴾

6. Saas ma aha ee Dadku (Gaaladu) waa gudbeen.

كَلَّا إِنَّ الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ﴿٦﴾

7. Markuu isku ogaaday Hodontinnimo.

أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ﴿٧﴾

8. Eebahaa xaggiisaase loo noqon.

إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ﴿٨﴾

9. Ka warrama midka ka reebaya.

أَرَأَيْتَ الَّذِي يَنْهَىٰ ﴿٩﴾

10. Addoon (Eebe) oo tukan Salaadda.

عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ﴿١٠﴾

11. Bal ka warrama hadduu ka laga reebi hanuunsanyahay (waa Nabiga).

أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ﴿١١﴾

12. Ama uu fari Eeba ka yaabid.

أَوْ أَمَرَ بِالتَّقْوَىٰ ﴿١٢﴾

13. Balse ka warrama hadduu midka wax ka reebi uu beeniyay (xaqa) kana jeedsaday (waa AbuuJahal iyo wixii la mid ahe).

أَرَأَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٣﴾

14. Miyuusan ogayn in Eebe arko.

أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ اللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾

15. Saas ma aha ee hadduusan joogin waxaannu qaban Foodda.

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾

16. Food beenaleey ah gafna badan.

نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾

17. Ha u yeedho gargaarihiisa.

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٧﴾

18. Waxaannu u yeedhi Malaa'ig darane.

سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾

19. Saas ma aha ee warkiisa ha maqlin Sujuudna una dhawow (Eebe).

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾

Suuraddani waa Suuraddii Quraanka u soo hor dagtay, waxayna ka billaabatay faridda wax barashada iyo Qalinka, taasoo ku tusin sida Diinta Islaamku ugu horrayso wax barashada iyo la dagaallanka Jahliga, waxaa kalooy ku tusin xumaanta isla waynida iyo Dadka oo xaqa laga reebo, iyo inaan la maqlin xumaanle warkiis ee Eebe lagu xidhnaado illeen isagaa xoog iyo awoodba leh.
Abuu-Hurayra waxa laga wariyay in Rasuulkii Eebe «Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee» yidhi: «Addoonku wuxuu Eebihiis ugu dhawyahay markuu sujuudsanyahay ee badiya Ducada. Waxaa wariyay Muslim. Al-Calaq (1-19).

* Wax yar oo ku dhaga darbiga riximka (dib u eegaha).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista:

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Annagaa soo dajinnay Quraanka Habeenka LaylatulQadarka ah (sharafta leh).

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةِ ٱلْقَدْرِ ﴿١﴾

2. Ma taqaanna LaylatulQadarka.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ ﴿٢﴾

3. Waa Habeen ka khayr badan Kun Bilood (oo kale).

لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٣﴾

4. Waxaana soo daga Malaa'igta (kale) iyo Malaku Jibriil habeenkaas idanka Eebe dartiis iyo amarkiisa.

تَنَزَّلُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْرٍ ﴿٤﴾

5. Waana Habeen nabadgalyo inta waagu ka baryi.

سَلَٰمٌ هِىَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ ٱلْفَجْرِ ﴿٥﴾

Wuxuu Eebe innoogu sheegay Suuraddan inuu Quraanka sharafta leh soo dajiyay Habeenkaa wanaagsan ee ka khayr badan kun bilood, waxaana la sheegay in Habeenkaasi ku jiro Bisha barakaysan ee Soon.
Saas daraadded mar hadduu yahay Habeen Sharaf leh Malaa'igtuna soo dagi Habeen nabadgalyana yahay, waa in lagu dadaalaa sidii loo helilahaa wanaaggana la badiyo'xumaantana la yareeyo.
Abuhurayra waxaa laga wariyay in Rasuulkii Eebe «Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee» inuu yidhi: «Ruuxii Istaaga Laylatu-Qadarka «Salaad» Rumayn iyo ajri doonid darteed waa loo Dhaafaa wixii hormary oo dambigiisa ah» Waxaa wariyay Bukhaari iyo Muslim. Al-Qadr (1-5).

# Suurat Al-Bayyinah

# سُورَةُ البَيِّنَةِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ma aha Kuwii Gaaloobay ee ahaa ehlu kitaabka (Yahuud iyo Nasaara) iyo Gaaladii kuwo ka taga (xumaanta) intuu uga yimaaddo wax cad (xuja ah).

لَمْ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ
مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿١﴾

2. Oo ah Rasuul Eebe oo akhriyi Kutub daahir ah.

رَسُولٌ مِّنَ ٱللَّهِ يَتْلُوا۟ صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ﴿٢﴾

3. Oo xukun fiicani ku yaal.

فِيهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ﴿٣﴾

4. Mana kala tagin Gaalada ehlu Kitaabka ah intuu uga yimaaddo xaq cad (xasad dartiis).

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿٤﴾

5. Dadkana waxaan Eebe caabudiddiisa ahayn lama farin iyagoo u kali yeeli Eebe Diinta,toosanna,Salaaddana oogi Zakadana bixin, Saasina waa diinta toosan.

وَمَآ أُمِرُوٓا۟ إِلَّا لِيَعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ
وَيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَذَٰلِكَ دِينُ
ٱلْقَيِّمَةِ ﴿٥﴾

6. Kuwa Gaaloobay oo ehlu Kitaabka ah iyo Gaaladii waxay gali Naarta Jahannama ayna ku waari dhexdeeda, kuwaasina waa kuwa ugu sharbadan khalqiga.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ
فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ ٱلْبَرِيَّةِ ﴿٦﴾

7. Kuwa rumeeyayse xaqa Camalfiicanna falay kuwaasi waa kuwa ugu khayr badan khalqiga.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمْ خَيْرُ ٱلْبَرِيَّةِ ﴿٧﴾

8. Abaalkooda ay Eebe agtiisa ku leeyihiin waa Jannooyin Nagaadi, dhexdeedana ay dureeri Wabiyaal ay kuna waari dhexdeeda waligood, Eebaa ka raalli noqday iyana way ka raali

جَزَآؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ

noqdeen, arrintaasna waxay u sugnaatay Ruuxii Eeba ka yaaba.

ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهُۥ ﴿٨﴾

Suuraddu waxay Sheegi Xumaanta gaalada iyo inay Nabiga, Quraanka iyo xaqaba diidi xasad, kibir iyo xaq diidnimo, hase-yeeshee Diintu iyo wanaaggeeduba waa cadyihiin sida Maalintoo kale, Dadkuna waa Laba,Mu'min khayr badan oo Janna gali, iyo Gaal shar badan iyo xumaan oo Naar gali (Eeba ha naga koriyee).
Nabiguna wuxuu yidhi «Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yelee»« Yahuudi waxay u kala Tagtay kow iyo Toddobaatan Qaybood, nasaarana waxay u kala Tageen laba iyo Toddobaatan qaybood, ummaddanna waxay u kala tagi saddex iyo Toddobaatan qaybood, Dhammaanna naartay gali mid mooyeene» Waxay dheheen:Waa tee Rasuulkii Eebow? Wuxuu Yidhi:« Waa tan ku socota saan Nahay ani iyo Asxaabtayda». Al-Bayyinah (1-8).

## Suurat Az-Zalzalah

## سُورَةُ الزَّلْزَلَةِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariiss guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Marka DHulka la gilgilo.

إِذَا زُلْزِلَتِ ٱلْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿١﴾

2. Dhulkuna soo bixiyo culayskiisii (wixii ku aasnaa).

وَأَخْرَجَتِ ٱلْأَرْضُ أَثْقَالَهَا ﴿٢﴾

3. Dadkuna (Gaaladuna) dhahaan maxay leedahay.

وَقَالَ ٱلْإِنسَٰنُ مَا لَهَا ﴿٣﴾

4. Maalintaas waxay ka sheekayn warkeeda.

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ﴿٤﴾

5. Maxaayeelay Eebaa u waxyooday.

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ﴿٥﴾

6. Maalintaas Dadku way soo bixi iyagoo kala tagsan (xagga Diinta iyo Camalkaba) si ay u arkaaan camalkooda.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ ٱلنَّاسُ أَشْتَاتًا
لِّيُرَوْا أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٦﴾

7. Ruuxiise wax yaroo khayra fala wuu arki.

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُۥ ﴿٧﴾

8. Kiise wax yar oo shar ah fala wuu arki.

وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُۥ ﴿٨﴾

Qiyaamadu waa xaq sugan si Ruux walba looga abaal mariyo Camalkiisa, khayr Ruuxii fala wuu la kulmi, xumaan yar Ruuxii sameeyana wuu arki, Ruux walbana suu ka Diin yeesho yaa lugu abaal marin. Abuu-Hurayra waxaa laga wariyay inuu yidhi: Rasuulkii Eebe «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee» yaa akhriyay Aayaddan : (Maalintaas waxay ka sheekayn warkeeda) Wuxuuna yidhi: «Ma ogtihiin warkeeda?) waxay dheheen Eebe iyo Rasuulkiisaa og, wuxuu yidhi: «Warkeedu waa inay ku marag kacdo Addoon kastaba wuxuu ku camal falay kor-keeda, iyadoo dhihi: wuxuu camal falay sidaa iyo sidaa, Maalin hebla iyo Maalin hebla, warkeedu wakaas». Waxaa wariyay Axmad iyo Tirmidi iyo Nasaai; Az-Zalzalah (1-8).

# Suurat Al-Caadiyaat سورة العاديات

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Fardaha Jahaadka u orda iyagoo qaylyi.

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ﴿١﴾

2. iyo kuwa dabka Qoobkooda ku ifiya (guuraha).

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ﴿٢﴾

3. Iyo kuwa Cadawga weerara Subaxdii.

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ﴿٣﴾

4. Ee Boodhka kiciya.

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ﴿٤﴾

5. Cadawgana dhexgala.

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ﴿٥﴾

6. Ee Dadku Eebohood waa diideen.

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ﴿٦﴾

7. Arrintaasna Dadku wuu ogyahay.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ﴿٧﴾

8. Dadkuna Xoola jacaylka waa ku daranyahay.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

9. Miyuuna ogayn Marka Xabaalaha waxa ku jira la soo bixiyo.

۞ أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ﴿٩﴾

10. Laabaha waxa ku qarsoonna la muujiyo.

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾

11. In Eebohood Maalintaas ogyahay.

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ﴿١١﴾

**Jahaadka Gaaladu waa Arrin wayn oo waajib ah, kaasoo ah in loo darbado wax kasta oo qalab ah, qiimaha arrintaasna waxaa ku tusin in Eebe ku dhaartay. waxaa kale oy Suuraddu ina tusin Madax adaygga Dadka iyo Xoola jacaylkiisa, marse haddii Qiyaame la iman, Qalbiga wixii ku qarsoonaana la muujin Eebana wax walba ogyahay, soo in loo darbado khayrkana la badiyo ma haboona. Al-Caadiyaat (1-11).**




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariis-ta.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Qaaricada (qalbiga garaacda).

ٱلْقَارِعَةُ ١

2. Qaarica maxay tahay.

مَا ٱلْقَارِعَةُ ٢

3. Mase taqaannaa Qaarico.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ ٣

4. Waa Maalinta Dadku noqon sida Baalallay.

يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ ٤

5. Buuruhuna ay noqon sida Suuf kala firdhay.

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ٥

6. Ruuxiise miisaankiisa (fiican) cus-laado.

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ٦

7. Wuxuu ku noolaan nolol raalli ah.

فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ٧

8. Ruuxiise uu fududaado Mii-saankiisa (fiican).

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ ٨

9. Wuxuu u hoydaa (Naarta) Haa-wiya.

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ ٩

10. Ma taqaannaa Haawiya.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ١٠

11. Waa Naar kulayl daran.

نَارٌ حَامِيَةٌۢ ١١

Maalinta Qiyaame Magacya badan bay leedahay, waxayna ku tusin waynideeda siduu yidhi Sayid Cali Binu Abii Daalib: Magacyada badan waxay ku tusin waynida ka leh. waana Maalin Miisaan Caddaalad la taagi, Ruux walbana uu la kulmi wuxuu hormarsaday, oo ah abaal-marin Janno wanaagsan, ama Naar kulayl badan.

Rasuulkii Eebana wuxuu yidhi naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Naartiibaa u dacw-ootay Eebeheed iyadoo leh: Eebow qaarkaybaa qaar cunay, markaasuu u idmay Laba neefsasho, mid qabowga ah iyo mid kulaylka ah, waana Qabowga u daran eed heshaan xagaagii, iyo kulaylka u da-ran eed heshaan Jiilaalkii». waxaa wariyay Bukhaari iyo Muslim. Al-Qaaricah (1-11).

# Suurat At-Takaathur

# سُورَةُ التَّكَاثُرِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariis-ta.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Waxaa idin shuqliyay Dadow wax badsasho (iyo isu faanid),

أَلْهَاكُمُ التَّكَاثُرُ ﴿١﴾

2. Intaad Xabaalaha ka tagtaan (dhi-mataan).

حَتَّىٰ زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ﴿٢﴾

3. Saas ma aha ee waad ogaan-doontaan.

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣﴾

4. Haddana saas ma ehee waad ogaan-doontaan (Faanka cidhibtiisa).

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

5. Haddaad dhab ahaan wax u ogtihiin (waad dayn lahaydeen xumaanta).

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ ﴿٥﴾

6. Dhab ahaan baad u arkaysaan (Naarta) Jaxiima,

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ﴿٦﴾

7. Ka dibna waxaad u arkaysaan Naartaas si yaqiin ah.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ ﴿٧﴾

8. Waxaana laydin warsan Maa-lintaas Nicmadii.

ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

Faan iyo isla wayni wax qiima ah ma leh, waxaana lagala kulmaa cidhibxumo iyo khasaare, marse hadii la dhiman dhab-ahaanna wax loo arki doono, Nicmadii Addunyana lays waydiindoono waa in wanaag la hormarsadaa, Xoolo iyo Dad isugu faanna laga tagaa, Xooluhu maxay tari haddaan wanaag loo hormarsanin.
Rasuulkii Eebana wuxuu yidhi «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee»: Maydka waxaa raaca saddex, laba way soonoqon midna wuu la jiraa: Waxaa raaci Ehelkiisa, maalkiisa iyo camalkiisa, waxaa soo noqon Ehelkiisii iyo maalkiisii, waxaana ku hadhi camalkiisii. Waxaa wariyay Bukhaari, Muslim iyo Tirmidi. At-Takaathur (1-8).

# Suurat Al-Caṣr

# سُورَةُ الْعَصْرِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Eebe wuxuu ku dhaartay Waqtiga Casarka ah.

وَٱلْعَصْرِ ١

2. In Dadku khasaaro ku suganyahay.

إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَفِى خُسْرٍ ٢

3. Marka laga reebo kuwa rumeeyay xaqa ee Camal fiican fala, isuna dardaarma xaqa, isuna dardaarma Samirka.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوْا۟
بِٱلْحَقِّ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ ٣

Suuraddani waa Suurad gaaban, haseyeeshee aad u wayn, waxayna caddaysay in Dadku khasaaray wixii ka soo hadhay kuwa xaqa rumeeyay camal wanaagsanna la yimid,wanaaggana is faray,Samirkana isu dardaarmay.
Dhabaraani wuxuu ka wariyay Cubaydullaahi Binu Xafse inuu yidhi: Laba ruux oo asxaabtii rasuulka ka mid ah waxay ahaayeen hadday kulmaan inaynan kala tagin isagoon midkood akhriyin suuraddan ilaa dhammadkeeda'markaasay isa salaami jireen.
Imaamu Shaaficina wuxuu Yidhi Eeba ha ka raalii noqdee: Dadku Hadday Suuraddan Fiiriyaan way u waasac noqon lahayd (ku fillaan lahayd). Al-Caṣr (1-3).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Halaag Wuxuu u Sugnaaday xanle wax ceebeeya oo Dhan,

وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ١

2. Oo Xoolaha kulmiya (xaqana ku bixinin).

ٱلَّذِى جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُۥ ٢

3. Ma wuxuu u malayn in xoolihiisu waarin.

يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخْلَدَهُۥ ٣

4. Saas ma aha ee waxaa lagu tuuri (Naarta) Xudhama.

كَلَّا ۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِى ٱلْحُطَمَةِ ٤

5. Ma taqaannaa Xudhama.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحُطَمَةُ ٥

6. Waa Naarta Eebe ee la huriyay.

نَارُ ٱللَّهِ ٱلْمُوقَدَةُ ٦

7. Gubaysana Quluubta (Kulayl dartiis). — ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

8. Waana lagu dabooli Naartaas Gaalada. — إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

9. Tiirar la fidiyay yayna ahaan dhexdeeda. — فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

Xanta, Dadkoo la xaqiro oo la yaso, Xoolahoo la kulmiyo oon xaqa lagu bixinin waa arrimo xun Ruuxii ku kacana sabab ugu noqota Naar galiddeed, saa daraaddeed waa in layska jiraa xumaanaha la soo sheegay, illeen xan wax kuuma qabato, Xoolana kuma waariyaan. Al-Humazah (1-9).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista. — بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ma Ogtahay sida Eeba ku falay asaxaabtii Maroodiga «Colkii». — أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. Miyaan Eebe ka yeelin dhagartoodii wax dhumay. — أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Oosan ku dirin korkooda Shimbiro kooxa ah. — وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. Kuna tuuraysa Dhagaxyo la kuluuleeyay. — تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. Markaas Eebe ka yeelay Bal la daaqay sidiis. — فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

Suuraddani waxay ka warrami Arrin dhacday Nabiga dhalashaddiisii wax yar ka hor, (naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee) oo ah in Gaal Xabashi ah Yaman ka soo duulay si uu u soo dumiyo kacbada Sharafta leh, markuu Maka ku soo dhawyahayna Eebe ku sii daayay Shimbiro Dhagaxyo ku tuuri Colkiina saa ku jabay, kacbadiina nabadgashay. Arrintaasu la yaab ma leh, Maxaa yelay Eebe isagaa awood leh, immisayse dhacday wax shimbiro ka yar intay wax halaageen. Al-Fiil (1-5).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Caadaysigii Qureesheed.

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ١

2. Ay ka caadayeesheen Safarka Xagaaga iyo Jiilaalka darteed.

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٢

3. Ha u caabudeen Eebeha Beydkan (Kacbada).

فَلۡيَعۡبُدُواْ رَبَّ هَٰذَا ٱلۡبَيۡتِ ٣

4. Eebahii ka quudiyay gaajo, kana aamingaliyay cabsi.

ٱلَّذِيٓ أَطۡعَمَهُم مِّن جُوعٖ وَءَامَنَهُم مِّنۡ خَوۡفِۭ ٤

Eebe isagaa abuuray Dadka isagaana quudiya, halkanna wuxuu ku mannaystay oo xusuusiyay Qurayshtii Ree Makaad siduu Eebe ugu nicmeeyay, taasoo ah inuu kulmiyay, baahina ka quudiyay, cabsina ka nabadgaliyay, si ay Eebe ugu mahad-naqaanna ay waajibtahay inay caabudaan, Ruuxii Eebe u nicmeeyana Shukrigeedaa ku waajib ah.
Rasuulkii Eebana «Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee» wuxuu akhriyay Suuraddan markaasuu yidhi: magaciin Ba‘qureysheey caabuda Eebaha Beydkan idinka quudiyay gaajo idinkana aamin yeelay cabsi. Quraysh (1-4).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ka warrama kan beenin Abaalmarinta (Qiyaamada).

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ١

2. Kaas xooga Agoonta (xaqeeda).

فَذَٰلِكَ ٱلَّذِي يَدُعُّ ٱلۡيَتِيمَ ٢

3. Aan kuna boorrinaynin quudinta miskiinka.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣

4. Waxaa halaag u sugnaaday kuwa tukan (waa Munaafiqiinta).

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ﴿٤﴾

5. Ee haddana halmaansan Salaad-dooda.

الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ﴿٥﴾

6. Dadkana is tusiya.

الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ﴿٦﴾

7. Una diida alaabta (Laysugu kaal-meeyo).

وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ﴿٧﴾

Abaalmarinta oo la beeniyo, Agoontoo la dhibo, Masaakiintoon wax lagu sadaqaysanin, Salaaddoo layska hilmaamo, Dadkoo laystustusiyo iyo weelasha iyo kaalmadoo la ceshado waa arrimo xun xun oyna wanaagsanayn in loo dhawaado.
Rasuulkii Eebana wuxuu yidhi «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee: «Ruuxii dadka maqashiiya» camalkiisa Eebana wuxuu maqashiiyaa khalqigiisa'wuuna xaqiraa wuuna yareeyaa» Waxaa wariyay Imaam Axmad. Al-Maacuun (1-7).

# Suurat Al-Kawthar

# سُورَةُ الْكَوْثَرِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariis-ta.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Annagaa ku siinnay Nabiyow Waa-di Janno (iyo khayr badan).

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ﴿١﴾

2. Ee u tuko Eebahaa dartiis, waxna u gawrac.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿٢﴾

3. Ruuxii ku necebna waa mid cidhib beelay.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ﴿٣﴾

Eebe wuxuu ugu nicmeeyay Nabigiisa Muxammad «ah Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee» Waadi Janno, wuxuuna Faray in shukri dartiis uu u tukado Salaaddana Daa'imo, waxna gawraco, wuxuuna u sheegay in Ruuxii la collooba uu Cidhib-beeli.
Ibnu-Cumar wuxuu yidhi: waxaa Eebe Nabiga siiyay Wabi ku yaal Jannada oo Labadiisa dhinac Dahab iyo Fiddo yihiin, oo Jowhar daadin, Biyihiisuna ka cadyihiin Caano, kana macaanyihiin Malab. Waxaa wariyay Tirmidi. Al-Kawthar (1-3).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaad dhahdaa, Gaalooy.

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١﴾

2. Ma caabudayo waxaad caabudaysaan.

لَآ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٢﴾

3. Idinna ma caabudaysaan Eebahaan caabudi.

وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ﴿٣﴾

4. Mana caabudin waxaad caabuddeen,

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ ﴿٤﴾

5. Idinkuna (hadda) ma caabudaysaan Eebahaan caabudi.

وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ﴿٥﴾

6. Idinkana Diintiinna yaad leedihiin, Anna Diintaydaan leeyahay.

لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِىَ دِينِ ﴿٦﴾

Suuraddani waxay soo dagtay markii Gaaladii Quraysheed ay Nabiga waydiisteen inuu Ilaahyadooda (Sanamyadooda) Sano caabudo, iyana Ilaahiisa ay Sano caabudaan, markaasaa Eebe soo dajiyay Suuraddan, maxaa yeelay Ilaahay wax ka soo hadhay oo la caabudo ama laga Eeba yeesho ma aha isku soo dhawaansho, ee waxaa isku soo dhawaansha ah xumaantoo laga tago, iyo wanaaggoo la raaco, waxayna ku tusin Suuraddu inaan Ruuxna Qasab lagu islaaminin.
Rasuulkii Eebana wuxuu ahaa «naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee» markuu seexanayo kii akhriya Suuraddan ilaa uu ka dhammeeyo. Waxaa wariyay Dhabaraani. Al-Kaafiruun (1-6).




Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Markuu yimaaddo gargaarkii Eebe iyo Fatxiga (Furashada maka).

إِذَا جَآءَ نَصْرُ ٱللَّهِ وَٱلْفَتْحُ ﴿١﴾

2. Ood aragtid Dadkoo Diinta Eebe u soo gali Kooxo.

وَرَأَيْتَ ٱلنَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفْوَاجًا ﴿٢﴾

3. U tasbiixso Eebe adoo ku mahadin Dambidhaafna waydiiso illen waa dambidhaaf badanee.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَٱسْتَغْفِرْهُ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابًۢا ﴿٣﴾

Suuraddani waxay soo dagtay Ayaamihii u dambeeyay ee noloshii Nabiga Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa Eebe ha yeelee, isagoo Eebe fari in Marka Magaalada barakaysan ee Maka la soo celiyo Dadkuna Islaannimada koox koox u galaan inuu Nabigu cibaadada Eebe badiyo kana toobad dalbo. Waxayna ku tusin Suuraddu Nicmadoo lagu shukriyo, iyo in Eebe Diintiisa u Gargaari, waxaa kaloy ku Tusisay Ajashii Nabiga nabadgalyiyo naxariis korkiisa Eebe ha yeelee.
Nin Daris u ahaa Jaabir Bini Cabdillaahi yaa wuxuu yidhi: Waxaan ka soo galay Safar markaasuu ii yimid Jaabir bini Cabdillaahi ina Salaamay, Markaasaan ugu sheekeeyay suu Dadku u kala tagay iyo waxay la yimaadeen Markaasuu Jaabir ooyay, isagoo leh: Waxaan Rasuulkii Eebe ka maqlay Naxariis iyo Nabadgalyo korkiisa ha yeelee isagoo leh (dadku waxay ku galeen diinta Eebe kooxo, waxayna uga bixi doonaan kooxo). Waxaa wariyay Imaam Axmad. An-Naṣr (1-3).

## Suurat Al-Masad

## سورة المسد

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Waxaa khasaaray Gacmihii Abuulahab,halaagmayna.

تَبَّتْ يَدَآ أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿١﴾

2. Waxna uma tarin Xoolihiisii iyo wuxuu kasbadayna.

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ﴿٢﴾

3. Wuxuuna gali Naar Olal leh.

سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٣﴾

4. Haweenaydiisii Qoryaha xambaari jirtayna (waxay gali Naar).

وَٱمْرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلْحَطَبِ ﴿٤﴾

5. Luqunteedana waxaa la yeeli Xadhig Liif ah.

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍۭ ﴿٥﴾

Suuraddani waxay soo dagtay nabigu Naxariis iyo nabadgalyo korkiisa Eeba ha yeelee mar uu koray goor Subax ah Buurta Safa Dadkan u yeedhay kuna yidhi: haddaan col idin soo weerari idiin sheego ma i rumaysanaysaan, markaasay dheheen waannu ku rumaysan runna waannu kugu naqaannaa, markaasuu yidhi: Haddaba waxaan idiinka digi caddibaadda Eebe, Abuu lahabbaa markaa yidhi: Khasaare ha kugu dhecee ma waxaasaad noogu yeedhay?. waxayna ku tusin Suuradduu inaan Qaraabannimo iyo Xoolo, iyo carruur midna wax taraynin hadduu ruux dhumo xaqana ka leexdo, sida Abii-lahab iyo haweenaydiisii xumaanta ku taageertay. Al-Masad (1-5).




بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾

1. Waxaad dhahdaa (Nabiyow) Eebe waa Kali (wehelna ma leh).

ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ﴿٢﴾

2. Waana Sayid (deeqtoon).

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾

3. Eebe wax ma dhalin, isna lama dhalin.

وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ﴿٤﴾

4. Wax la mid ahna ma jiro.

Suuraddani waa Suurad gaaban, hasa yeeshee waa Suurad aad iyo aad u wayn, waxayna soo dagtay markay Gaaladii Qureeshced Nabiga ku dheheen Eebahaaga noo tilmaan, wuxuuna Eebeheen ku caddeeyay Suuraddan inuu Kali yahay, Maxaa yeelay? wehel uma baahna, inuu Sayid kaaftoonyahay'Dadkuna u baahanyihiin, inuusan wax dhalin siday Gaalada qaarkood sheegtay, Wax la mid ahna uusan Jirin.
Bukhaari wuxuu wariyey inaan Ecbbe Cidna uga adkaysin badnayn dhibuu maqlay, ilmay u sheegeen isna wuu arsuqaa oo caafiyaa.
Hadalkii Eebe ee Qudsiga ahaa waxaa ku sugnaaday: Ibnu aadam wuu i beeniyey kumana haboona, wuuna i caayey kumana haboona, beenintiisu waa inuu yidhi iima soo celiyo siduu igu billaabay, bilawguna iigama fududa soo celinta, caydiisuna waa inuu yidhi: Eebe ilmuu yeeshay, anna waxaan ahay keli Sayid ah, mana dhalin laymana dhalin wax ila mid ahna ma jiro.
Waxaa wariyey Bukhaari. Al-Ikhlaaṣ (1-4).




بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

Magaca Eebe yaan ku billaabaynaa ee naxariis guud iyo mid gaaraba naxariista.

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلْفَلَقِ ﴿١﴾

1. Waxaad dhahdaa (Nabiyow) waxaan ka magangalay Eebeha Subaxa (abuuray).

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾

2. Wixii shar leh sharkiisa.

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾

3. Iyo Habeenka sharkiisa markuu madoobaado.

